


# 11 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා

ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා

අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා

පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා

නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා

ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති

ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ

ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ

නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා

ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙනයනු මැන ජය භූමි කරා

එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා

යමු යමු වී නොපමා

ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා

අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

**ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය**

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමග වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**

අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 1 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා සියලු ම පෙළපොත් රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

## නියාමනය හා අධීක්ෂණය

**ඩබ්ලිව්.එම්.ජයන්ත වික්‍රමනායක** — **අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## මෙහෙයවීම

**ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි** — **කොමසාරිස් (සංවර්ධන)**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## සම්බන්ධීකරණය

**අෂ්ෂෙයික්. එම්. ටී. අබ්දුර් රහ්මාන්** — **සහකාර කොමසාරිස්**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**අයි. ඒ. එම්. අෆ්සාන්** — **සහකාර කොමසාරිස්**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

## ලේඛක මණ්ඩලය

**අෂ්ෂෙයික්. එම්.එච්. එම්. බුහාරි** — **ගුරු උපදේශක**
කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, ගම්පහ

**ජනාබ්. එම්. එස්. එම්. බූසරි** — **නියෝජ්‍ය විදුහල්පති**
අල් බද්රියා මහා විද්‍යාලය, කහටෝවිට

**ජනාබ්. එම්. එච් එම්. නාලිර්** — **සම්පත් පුද්ගල (විශ්‍රාමලත්)**
ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම

**අෂ්ෂෙයික්. ඒ. පී. එම්. අබ්බාස්** — **ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය**
නලීමියා ඉස්ලාමීය විශ්වවිද්‍යාලය, බේරුවල

**අෂ්ෂෙයික්. එම්. එම්. ෆස්ලුර් රහ්මාන්** — **ජ්‍යෙෂ්ඨ උපගුරු**
බාබුස් සලාම් ම. වි., පස්යාල

**මෞලවි. යූ. එල්. ඒ අමීර්** — **කථිකාචාර්ය (අරාබි ඉස්ලාම් ශිෂ්ටාචාර දෙ.)**
කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය

**මෞලවියා. එම්. අයි. එස්. සුහාරා** — **උපගුරු**
කයිරියා මුස්ලිම් කාන්තා විදුහල, කොළඹ 9

**අසීමා හුසෙයින්** — **ජ්‍යෙෂ්ඨ උපගුරු**
ඩී. එස්. සේනානායක විදුහල, කොළඹ-7

**ජනාබ්. ඒ. ටී. එම්. නිජාම්** — **ගුරු උපදේශක**
කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, පුත්තලම

## සංස්කාරක මණ්ඩලය

| | |
|---|---|
| **මහාචාර්ය. එම්. ඒ. එම්. ෂුක්රි** | **අධ්‍යක්ෂ**<br>නලීමියා ඉස්ලාමීය ආයතනය, බේරුවල |
| **අෂ්ෂෙයික්. එම්. එස්. අබ්දුල් බාරි** | **ජ්‍යේෂ්ඨ කථිකාචාර්ය**<br>(අරාබි ඉස්ලාම් ශිෂ්ටාචාර දෙ.)<br>පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලය |
| **අෂ්ෂෙයික්. එම්. ආර්. එම්. ඉර්ෂාන්** | **නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්ෂ** (ජාතික පාසල් ඒකකය)<br>අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය, ඉසුරුපාය, බත්තරමුල්ල |
| **ජනාබ්. එම්. එම්. එම්. සාබිර්** | **ජ්‍යේෂ්ඨ කථිකාචාර්ය**<br>(අරාබි ඉස්ලාම් ශිෂ්ටාචාර දෙ.)<br>කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| **අෂ්ෂෙයික්. ජේ. එම්. ජෙසාර්** | **කථිකාචාර්ය** (ආගමික ඒකකය)<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම |
| **අෂ්ෂෙයික්. එම්. ටී. අබ්දුර් රහ්මාන්** | **සහකාර කොමසාරිස්**<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

## භාෂා සංස්කාරක

| | |
|---|---|
| **එම්. ඒ. එම්. දමයන්ති** | **සංවර්ධන සහකාර**<br>නව ආදර්ශ ප්‍රාථමික පාසල් සං. ව්‍යා. ඉසුරුපාය |

## සෝදුපත් කියවීම

| | |
|---|---|
| **ජනාබ්. එස්. එම්. අබ්දුල් මලික්** | **ආදයම් පරීක්ෂක**<br>නගර සභාව, නාවලපිටිය |

## අවසාන ඇගයීම

| | |
|---|---|
| **මෞලවි. එම්. එන්. එම්. ඉජ්ලාන්** | **අධ්‍යක්ෂ** බාදිබියියා අරාබි විදුහල, කහටෝවිට<br>**ප්‍රධාන කතීබ්** කොළඹ මහ පල්ලිය |
| **අල් හාෆිල්. මුහම්මදු නිස්ෆර් නිලාර්** | **විෂයභාර ගුරු (සිංහල)**<br>කුල්ලියතුර් රෂාද් අරාබි විදුහල, කොළඹ -14 |

## පරිගණක සහය

| | |
|---|---|
| **එස්. ඒ. අස්රිනා** | **පරිගණක අංශය**<br>අධ්‍යාපන ප්‍රාකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

## පිටු සැකසුම් හා පිටකවර නිර්මාණය

| | |
|---|---|
| **ජනාබ්. එම්. ඩබ්ලිව්. ඒ. අසාර්** | **පරිගණක නිර්මාණ ශිල්පි**<br>"මීල් පාර්වයි" මීඩියා මධ්‍යස්ථානය, කොළඹ -09 |

# පටුන

## වැදගත් සටහන

පාඩම් වල අන්තර්ගත අරාබි පද නිවැරදි ව කියවීම සඳහා සෑම පාඩමක ම අවසානයේ දී එම පාඩමේ අන්තර්ගත වැදගත් අරාබි පද අරාබි භාෂාවෙන් ම ලබා දී ඇත. එම නිසා ගුරුතුමන්ගේ සහයෙන් එම අරාබි පද නිවැරදි ව කියවීම ට උත්සාහ කරන්න.



# 1
# අකීදා

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا كُلَّ مَا جَاءَ أُمَّةً رَّسُوْلُهَا كَذَّبُوْهُ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُمْ بَعْضًا وَّجَعَلْنٰهُمْ أَحَادِيْثَ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ

**"ඉන් පසු අපගේ රසූල්වරු අනුපිළිවෙළින් අපි පහළ කළෙමු. ජනතාව වෙත ඔවුන්ගේ රසූල්වරයෙකු පැමිණි සෑම අවස්ථාවක ම ඔවුහු ඔහු බොරුකාරයකු ලෙස සැලකූහ. එවිට ඔවුන්ගෙන් පිරිසකට පසු තවත් පිරිසකට පිළිවලින් දඬුවම් විඳින්නට සැලැස්වීමු. තව ද අපි ඔවුන් (හුදු ජනප්‍රවාද) කතාවක් බවට පත් කළෙමු. විශ්වාස නොකරන ජනයාහට අල්ලාහ්ගේ රහ්මතය ඉතා දුරස් ව ඇත. " (23:44)**

අකීද යන පදය, කිසි ම සැකයකින් තොර ව ස්ථිර ව විශ්වාස කර පිළිගැනීම යන අදහස දක්වයි. ඉස්ලාමීය ව්‍යවහාරයේ දී "අර්කානුල් ඊමාන්" යන මූලික ඉස්ලාමීය විශ්වාස හා ඒ හා සම්බන්ධ විෂය අකීද යනුවෙන් හැඳින්වේ. මෙහි බහු වචන නාම පදය ලෙස"අල් අකාඉද් " භාවිත වේ.

ලෝකයේ බිහිවුණු සියලු ම නබිවරු හා රසූල්වරු එක ම අකීදවක් දේශනා කළහ. මෙම සත්‍ය අල් කුර්ආනය පහත සඳහන් අන්දමට පෙන්වා දෙයි.

> "(විශ්වාසවන්තයිනි) අප නුඹට ධර්මයෙන් අනුශාසනා කළ දේ ම නුඹ වෙත ද ඉස්ලාමීය ජීවන මාර්ගයක් ලෙස පහළ කළ දේ, තව ද ඊසා, මූසා, ඉබ්රාහීම් යනාදි අයට අප අනුශාසනා කළ දේ ඔහු නුඹලා වෙත ද නියම කොට තිබේ. නුඹලා ඒ දීන් (ඉස්ලාමීය ජීවන මාර්ගය) තහවුරු කරනු. ඒ තුළ නුඹලා භේදභින්න නොවනු යන්න ය." (42:13)

මිනිස් ඉතිහාසයේ සියලු ම වකවානුවල දී දේව දූතයන් විසින් දේශනය කරන ලද අකීදව එකකි. නමුත් කාලයාගේ ඇවෑමෙන් අවස්ථාවට සරිලන පරිදි ෂරීආ (නීති සංග්‍රහය) වෙනස් වී ඇත. නමුත් නබිවරුන්ට පසු ආ ජනයා දේවදූතයන් විසින් දේශනා කළ අකීදවට හානි සිදුකර ඇත. මෙවන් අවස්ථාවල දී අල්ලාහ් විසින් නබිවරුන් හා රසූල්වරුන් යවා නිවැරදි අකීදව දේශනා කරන ලදි.

මේ අතුරින් මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අල්ලාහ්ගේ මග පෙන්වීම අනුව අකීදව දේශනා කළේ ය. එතුමා විසින් දේශනා කළ අකීදව අල් කුර්ආනය හා සුන්නාවෙහි අන්තර්ගත වී ඇත.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ හා සහාබාවරුන්ගේ කාලයේ ද ඉස්ලාමීය අකීදව නිවැරදි ව හා පිරිසිදුව පැවතුණි. ඔවුහු මේ ගැන කිසි ම ප්‍රශ්නයක් හෝ සැකයක් ඇති නොකළහ. දේව දූතයන් විසින් දේශනා කළ අකීදව එය දේශනා කළ පරිදි ම විශ්වාස කර පිළිපැදීම අතර ඒ සඳහා තම බුද්ධිය පදනම් කර ගෙන අර්ථකථන ලබා දුන්නේ ද නැත. එම අකීදාව පහළ කළ ආකාරයට ම විශ්වාස කර පිළිපැදූහ.

නමුත් ඉස්ලාමීය ඉතිහාසයේ පසු කාලයේ දී මුස්ලිම් සමාජය තුළ ඇති වුණු දේශපාලන ගැටුම්, ඉස්ලාම් නොවන අයගේ අදහස්, ආගම් අතර ඇති වුණු සම්බන්ධතා, සහයෝගිතා, බුද්ධිය සීමා ඉක්මවා භාවිත කිරීමේ තත්ත්වය, අන්තවාදී හැඟීම්, ස්ව කැමැත්ත අනුව ක්‍රියා කිරීම, සතුරන්ගේ කුමන්ත්‍රණ හා මිත්‍යා විශ්වාස යන හේතූන් නිසා අකීදවේ (සරල) චාම් ගතිය නැති විය. එහි ජවය හා උසස් බව හීන විය. අකීද සම්බන්ධ කරුණු හුදෙක් ම දර්ශනික ගැටුම්වලට හා වාද විවාදවලට ගොදුරු වී වෙනස් විය.

හිත පිරිසිදු කර, චර්යාව නිවැරදි කර, තනි පුද්ගලයා හා සමාජය උසස් තත්ත්වයට ගෙන යා යුතු අකීදව, දර්ශනික විමසීම් වලට ලක්වීම හා හුදෙක් පර්යේෂණ සඳහා බඳුන් වන්නක් ලෙසට පත්වීමේ භයානක තත්ත්වයක් උදා වී ඇත. මෙම හේතුව නිසා කාලයාගේ ඇවෑමෙන් අකීදව කේන්ද්‍ර කොට ගෙන විවිධ දාර්ශනික කොටස් බිහි විය. මෙයට කවාරිජ්, කදරියියා, ජබරියියා, මුඃතසිලා, මුර්ජියියා යනාදිය නිදසුන් ලෙස දැක්විය හැක. ඔවුහු පාරිශුද්ධ ඉස්ලාමීය අකීදවට විරුද්ධ, නොමග යවන ප්‍රතිපත්ති හා අදහස් ඉදිරිපත් කළහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසුව කිලාෆතයට සුදුස්සා තෝරා ගැනීමේ දී ඇති වුණු දේශපාලන ගැටලු පදනම් කරගෙන බිහි වුණු " ෂීආවරුන් " යන කොටස පසු කාලයේ දී අකීදවට පටහැනි කණ්ඩායමක් ලෙස දියුණු විය.

අකීදවට පටහැනි දර්ශනය බිහි වන විට එහි බලපෑම් වලින් අකීදවෙහි පාරිශුද්ධතාව රැකීමට ඉමාම්වරු දැඩි ලෙස වෙහෙස වූහ. ඔවුන් අතර ඉමාම් අහමද් ඉබ්නු හන්බල්, ඉමාම් අබුල් හසන් අල් අෂ්අරි, අබූ මන්සූර් අල්මාතුරුදී, අබූ ජඃෆර් අත්තහාවි යනාදීන් සඳහන් කළ යුතු අය වේ.

මුඃතසීලා චින්තනයට විරුද්ධ ව සටන් කළ ඉමාම් අහ්මද් තුමා "මම ජීවත් ව සිටිය දී ඉස්ලාමය විනාශ වී යනවාට වඩා ඉස්ලාමය ජීවත් ව සිටිය දී මම මිය යෑම උතුම් ය." යන ප්‍රකාශය, අකීදවෙහි පාරිශුද්ධතාව ආරක්ෂා කිරීමට එතුමා කළ කැපකිරීම් සාක්ෂි දරයි.

පරිශුද්ධ අකීදවට පටහැනිව ඇති වන චින්තනයක් එළි දක්වන විට එයින් මුස්ලිම් උම්මතය ආරක්ෂා කර ඉස්ලාමීය අකීදවෙහි සෙවණැල්ල තුළ මග පෙන්වන්නන් බිහි වෙන බව ඉතිහාසය සහතික කර ඇත.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

۞المُعْتَزِلَةُ ۞ المُرْجِيَّةُ ۞ الجَبَرِيَّةُ ۞ القَدَرِيَّةُ ۞ الخَوَارِجُ ۞ الشِّيْعَةُ

### අභ්‍යාසය

1. අකීද යනු කුමක් ද ?
2. අකීදව ආශ්‍රිත ව නොමග ගිය දර්ශනික කොටස් හතරක් සඳහන් කරන්න.
3. අකීදවෙහි විවිධ දර්ශනික කොටස් බිහිවීමට හේතු පහක් සඳහන් කරන්න.
4. අකීදවෙහි පාරිශද්ධතාව ආරක්ෂා කිරීමට සහයෝගය ලබාදුන් ඉමාම්වරුන් සිව්දෙනෙකු සඳහන් කරන්න.



# 2

# අහ්ලුස් සුන්නා වල් ජමාආ

إِنَّ بَنِي إِسْرائيلَ قَدِ افْتَرَقُوا علي إِحْدَى وسَبْعِينَ فِرْقَةً وَتفْتَرِقُ أُمَّتِي على ثَلَاثٍ وَسَبْعِيْنَ فِرْقَةً كُلُّهَا فِي النَّارِ إِلَّا وَاحِدَةً فَقِيْلَ: مَا الْوَاحِدَةُ؟ قَالَ مَا أنَا عَلَيْهِ الْيَوْمَ وَأَصْحَابِي – ابن ماجه

**බනු ඊස්රායීල්වරු කණ්ඩායම් 71කට බෙදුණහ. මගේ උම්මත්වරු කණ්ඩායම් 73කට බෙදෙති. එයින් එක් කණ්ඩායමක් හැර ඉතිරි සියල්ල නිරයට යන්නාහ. එම කණ්ඩායම කුමක් දැයි අසනු ලැබූවිට, මම සහ මගේ සහාබාවරු අද සිටින අයුරින් ම සිටින පිරිස යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ පිළිතුරු දුන්හ. (ඉබ්නු මාජාහ්)**

"අහ්ලුස් සුන්නා වල්ජමාආ" යන පදය සහාබාවරුන්ගේ කාලයේ පටන් අද දක්වා මුස්ලිම් සමාජයේ භාවිත කෙරෙන්නේ ය. සුන්නාහ් යන පදය පාරම්පරික යන අර්ථයත් ජමාආ යන පදය බහුතරය යන අර්ථයත් ගෙන දෙන්නේ ය.

ඉස්ලාමීය ව්‍යවහාරයේ අහ්ලුස් සුන්නා වල් ජමාආ යනු, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ද එතුමාගේ මිත්‍රවරුන් ද ජීවත් වූ ක්‍රමය අනුගමනය කිරීම වේ. මෙය හදීස් මඟින් තව දුරටත් ස්ථිර වේ.

මා ද මාගේ අනුගාමිකයන් ද සිටි මගෙහි සිටින්නෝ ස්වර්ගයට යන අය වෙති, යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. මෙය අහ්ලුස් සුන්නා වල්ජමාආව පිළිබඳ වේ.

## අහ්ලුස් සුන්නා වල් ජමාආ අකීදාවෙහි සාරාංශය

### 1. අල්ලාහ්

අල්ලාහ් සියල්ලෙහි මැවුම්කරුවා ය. ඔහුට ආරම්භයක් හෝ අවසානයක් නැත. සියල්ල කෙරෙහි බලය ඇත්තේ ය. ඔහු පරිපූර්ණ, සර්වඥ, සදා පවතින, සර්ව ශ්‍රාව්‍ය, සර්ව දෘෂ්ටික වූවෙකි. තව ද නැමදුමට සුදුස්සා ඔහු ය. ඔහු කිසිවෙකුගේ හා කිසිදෙයක අවශ්‍යතාවක් නොමැත. ඔහු පරම අසමසම වූවෙකි. ඔහු කිසිවක අරක් ගන්නේ නැත. තව ද ඔහු තවත් යමක් හා එක්වන්නේ හෝ ඒකාග්‍ර වන්නේ ද නැත. ඔහු පැතූ දේ සිදු වේ, නොපැතූ දේ සිදු නොවේ. "රිස්කය" ලබා දෙන්නේ ඔහු ම ය. රෝග නිවාරණය, දුක් කරදර නැති කරන්නේ ද ඔහුම ය. මුඃමින්වරු කියාමතයේ දී ඔහුව දැකීමේ භාග්‍ය ලබති.

" ඔහු යමක් සිතූ විට "කුන්" (සිදුවන්න), යන අණ පමණක් ප්‍රමාණවත් ය. එය සිදු වේ."

### 2. මැලක්වරු

අල්ලාහ් මැලක්වරු ආලෝකයෙන් මැව්වේ ය. ඔවුන්ගේ සංඛ්‍යාව දන්නේ අල්ලාහ් පමණි. ඔවුන් විවිධ කාර්යයන්හි නියැලී සිටිති. ඔවුනතුරින් ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් ප්‍රධාන ය. ඔවුන් අල්ලාහ්ගේ අණ පරිදි ගැත්තන්ගේ පූර්ණ යහපත පිළිබඳ අවධානයෙන් සිටිති. අල්ලාහ්ගේ මැවුම් අතර ෂෛතාන් හා ජින්වරු ද වේ.

### 3. අල් කුර්ආන්

අල් කුර්ආනය අල්ලාගේ කලාමය යි. මීට පෙර ද ඔහු ආගම් රැසක් පහළ කර මිනිසා යහමගට යොමු කළේ ය. අවසන් ආගමික ග්‍රන්ථය වන අල් කුර්ආන් පහළ වූ පසු පෙර පහළ කළ ආගමික කෘති සියල්ල අවලංගු විය. තව ද අල් කුර්ආනයේ ආරක්ෂාව සහතික කර ඇත්තේ අල්ලාහ් ය.

### 4.රිසාලාත්

මිනිසාට මගපෙන්වීම සඳහා කලින් කලට රසූල්වරුන් සහ නබිවරුන් පහළ කරනු ලැබීම සත්‍යයකි. මොවුන් මගින් ගැත්තන්ට යම් යම් දේ පැනවීමත් වැලැක්වීමත් කර ඇත. මොවුහු මුඃජිසාත් නැමැති ආශ්චර්ය පෑමට හැකියාව ලැබූහ. මොවුහු ඉස්මත් යන ගුණය ලැබ පාපි ක්‍රියා කිරිමෙන් ආරක්ෂාව ලැබූ අය වෙති. මොවුහු සියල්ලෝ ම කිසි දු භේදයකින් තොර ව විශ්වාස කළ යුතු ය. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසන් නබිවරයා වශයෙන් පිළිගෙන කටයුතු කළ යුතු යි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පැමිණීමත් සමග රිසාලතය සම්පූර්ණ වන අතර ඉන් පසු ව කිසි දු නබි වරයකු හෝ රසූල් වරයකු පහළ කරනු ලබන්නේ නැත.

## 5. කියාමාව

මරණයෙන් මතු ජීවිතයක් ඇත. එය ආරම්භ වන්නේ සොහොන් වල (කබ්ර්) සිට ය. කබ්රයේ දී ප්‍රශ්න කිරීම සැබෑ ය. කියාමාවේ දී ප්‍රශ්න කිරීමක් ඇත. සිරාත්, මීසාන්, ස්වර්ගය, නිරය සත්‍ය ය. ඒවා ස්ථාවර ය. ඒවා මවනු ලැබ ඇත.

කියාමාවේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ද අන් නබිවරුන්ට ද, මලක්වරුන්ට, යහ ගැත්තන්ට ද, ෂෆාඅත් කළ හැකි ය. එය සිදු වනුයේ අල්ලාහ්ගේ අවසරය පරිදි ය.

## 6.සහාබාවරු

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මිත්‍රවරුන් වන මොවුහු මුඃමින්වරුන් අතරින් උසස් අය වන්නාහ. ඔවුහු නබිවරුන්ට පසුව ඊළඟ ඉහළ මට්ටමේ සිටින අය වෙති. මොවුහු අතරින් දස දෙනකු ස්වර්ගය පිළිබඳ ශුභාරංචිය පැවසූ අය වන්නාහ. අහ්ලුල්බෙත් යන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පවුලේ අය කෙරෙහි හා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මෙහෙසිවරියක් වන මුඃමින්වරුන්ගේ මව්වරුන් වන උම්මහාතුල් මුඃමිනීන්වරියන් කෙරෙහි ආදර කරුණාව දක්වීම හා ගෞරවයෙන් සැලකීම අවශ්‍ය ය. සහාබාවරු, සියලුදෙනා ම විශ්වාසවන්ත හා අවංක වූ අය වෙති. ඔවුන් හට චෝදනා කිරීම හා විවේචනය කිරීම පාපයකි.

## 7. පාපි ක්‍රියා

මහා පාපවල නියැලෙන මුස්ලිම් බැතිමතා පාපී පුද්ගලයෙකි. එහෙත් කාෆිර් නොවේ. ඔහු නිරයට ඇතුළු වුව ද ස්ථිර ව එහි රැඳෙන්නේ නැත. පාපි ක්‍රියාවල යෙදුණු මුඃමින් අල්ලාහ් කැමති වූවා නම් සමාව දී ස්වර්ගයට ඇතුළු කරන්නේ ය. නැතහොත් දඬුවම් ලබා දී පසු ව ස්වර්ගයට ඇතුළත් කරන්නේ ය. කුෆ්රය හෝ ශිර්කය ඇති නොකරන ක්‍රියාවක නොයෙදෙන තත්ත්වයක සිටින මුස්ලිම් කෙනකු හට කාෆිර් යැයි කීම මහා පාපයකි. පාපී ක්‍රියාවක් පාපයක් නොවේ යැයි සැලකීමත් හරාම් යමක් හරාම් නොමැත යැයි සැළකීමත් ෂරීආවට විහිළු කිරීමත් වැනි ඒවා කුෆ්රය ඇති කරන්නේ ය. ෂෆාඅතය යන්නක් ඇත. අල්ලාහ්ගේ අවසරය ලැබූ සමහරු, අන් අය සඳහා ෂෆාඅත් කිරිමේ අවස්ථාව සලසා දී ඇත.

## 8. වලීවරු

වලීවරු දේව භක්තිකයන් ය. අල්ලාහ් සමඟ ඇති සමීපතාව අනුව කැමති අයට සුවිශේෂ වූ දයාද ලබා දෙන්නේ ය. වලීවරු සතුව කරාමත් යන ආශ්චර්ය ඇත. ඔවුන් කවර ආධ්‍යාත්මික තත්ත්වයක් ලබාසිටිය ද මූලික ආගමික කටයුතුවලින් නිදහස් කරනු ලැබූ අය නොවේ.

අහ්ලුස්සුන්නා වල් ජමාආ, අකීදාවේ මූලික කරුණු කීපයක් සංක්ෂිප්ත ව සලකා බැලුවෙමු. මේවා හැර තවත් කරුණු කීපයක් ද දක්නට ඇත. ඒවා සියල්ල ජීවිතයේ දී අනුගමනය කිරීමෙන් මෙලොව ජයගත හැක.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

أَهْلُ السُّنَّةِ والجَمَاعَةِ ۞ السَلَفُ الصّالِحُ ۞ الْكُفْرُ ۞ النِّفَاقُ ۞ العَمَلُ

الكَافِرُ ۞ الأَشْعَرِيَّةُ ۞ المَاتُرُودِيَّةُ ۞ الشَّفَاعَةُ ۞ الكَرَامَاتُ ۞ العَقِيْدَةُ

**අභ්‍යාසය**

1. අහ්ලුස් සුන්නා වල් ජමාආ යන්නෙන් අදහස් කරන්නේ කවුරුන් දැයි කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න.

2. පහත දැක්වෙන කරුණු පිළිබඳ අහ්ලුස් සුන්නාහ් වල් ජමාආ වෙහි ස්ථාවරය කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න.

(අ) මැලක්වරු
(ආ) රිසාලත්
(ඇ) පාපිෂ්ඨ ක්‍රියා
(ඈ) වලීවරු



# 3

# අත් තව්හීද්

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ إِلاَّ نُوْحِىٓ إِلَيْهِ أَنَّه لَآ إِلٰهَ إِلاَّ أَنَا فَاعْبُدُوْنِ

**“(නබිතුමණි) නුඹට පෙර කිසිම රසූල්වරයෙකු ‘මා හැර වෙනත් දෙවියෙකු නැත. එහෙයින් මා නමදිනු.’ යන වහීය පහළ කොට මිස නොඑව්වෙමු. ” (අල් අන්බියා 25)**

ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ සිට අවසාන නබි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දක්වා වූ සියලු ම දේව ධර්ම දූතයන් ලොවට ඉදිරිපත් කළ ප්‍රධාන පුවත "තව්හීද්" වේ.

තව්හීද් යන පදය "වහද" යන මූල වචනයෙන් බිහි විය. "වාහිද්" යන පදයට කෙනෙකු, එකක් යන අදහස ඇත. "වහ්හදා" යන ක්‍රියා පදයෙන් "තව්හීද්" යන පදය ගොඩ නගා ඇත. මෙයට තනි කිරීම, එකතු කිරීම, එක් තැන් කර ගැනීම යන අදහස් දක්නට ලැබේ. ඒක දේව ප්‍රතිපත්තිය දැක්වීමට ද මෙම වචනය භාවිත කෙරේ.

ඉස්ලාමීය දැක්මට අනුව අල්ලාහ් පමණක් එක ම දෙවියා ලෙස පිළිගෙන ඔහුට යටත් වීම සඳහන් කිරීමට "තව්හීද්" යන මෙම වචනය භාවිත කරයි.

තව්හීද් යන අදහස පහත සඳහන් ආකාරයට විස්තර කළ හැකි ය.

## 1. සියල්ලෙහි මැවුම්කරු අල්ලාහ් ම වේ

සියල්ලට ම හිමිකරුවා ඔහු ම වේ, අවශ්‍ය වන සියලු ම පහසුකම් සපයා මෙම විශ්වය පාලනය කරන්නේ ඔහු ම ය යන්න විශ්වාස කිරීම අත්‍යවශ්‍ය ය. මෙම අදහස පහත සඳහන් අල් කුර්ආන් වැකි පැහැදිලි කරයි.

"සෑම දෙයකම මැවුම්කරු අල්ලාහ් ය. තවද ඔහු සෑම දෙයකම භාරකරු ය. "

(39 අස්සුමර් - 62)

"අහස්වල හා මහපොළොවේ (ධන සම්භාරයේ) යතුරු ඔහු සතු ය. අල්ලාහ්ගේ වදන් ප්‍රතික්ෂේප කරන්නෝ ඔවුහුමය පරාජිතයෝ. "

(39 අස්සුමර්- 63)

" මේ (සියලු අනුග්‍රහයෙන් නුඹලාට ලබා දී තිබෙන) සෑම දෙයකට ම මැවුම්කරු වනුයේ අල්ලාහ් ම ය, නුඹලාගේ රබ් (පරමාධිපති) වන්නේ. ඔහු හැර වෙනත් දෙවියකු නැත. එසේ නම් නුඹලා කෙසේ මුළා කරනු ලැබුවේ ද?"

(40 අල් මුඃමින් 62)

"සියලු දෑහි ආධිපත්‍යය කවරකු අතෙහි ද, ඔහු ආරක්ෂාව සලසන්නේ ය. නුඹලා දන්නේ නම් (නබි මුහම්මද්) කියනු. "අල්ලාහ්ට" යැයි ඔවුහු කියන්නෝ ය. එසේ නම් නුඹලා (සත්‍ය දූනගෙනත්) නොමඟ ගියේ කෙසේ දැයි (නබි මුහම්මද්) කියනු."

(23 අල් මුඃමිනූන් : 88, 89)

## 2. නැමදීමට සුදුස්සා අල්ලාහ් ම පමණි

"(නබිතුමණි) නුඹට පෙර කිසි ම රසූල්වරයකු නොඑව්වෙමු; මා හැර වෙනත් දෙවියකු නැත. එහෙයින් මා නමදිනු, යැයි ඔහුට වහී පහළ කොට මිස ....."

(2 1අල් අන්බියා 25)

## 3. අල්ලාහ් පරිපූර්ණවන්තයා ය. කිසිදු අඩු පාඩුවක් නොමැත්තා ය

(නබි මුහම්මද්) පවසන්න. අල්ලාහ්, ඔහු ඒකීය ය. අල්ලාහ්ට කිසිවකුගේ හා කිසිදෙයක අවශ්‍යතාවක් නොමැත. සියලු ම දෙනාට ඔහු අවශ්‍ය වෙයි. කිසිවකු ඔහු ප්‍රසූත කළේ නැත. තව ද ඔහු කිසිවකු විසින් ප්‍රසූත කරනු ලැබුවේ ද නැත.

(112 අල් ඉඛ්ලාස් :1-4)

ඔහුට සමාන කිසිවෙක් නැත. ඔහු සර්ව ශ්‍රාව්‍ය ය; සර්ව දෘෂ්ටික ය.

(42 අෂ්ෂූරා- 11)

කෙටියෙන් පවසනවා නම් තව්හීද් යනු අල්ලාහ් ම පමණක් නැමැද යටත් වන ලෙස කරන ඇරයුමකි. අල්ලාහ් ම සියල්ල මවා තිබීමත් සියල්ල පරිපාලනය කිරීමෙන් කිසිදු අඩුවක් නොමැති ව පරිපූර්ණ ලෙස සෑම දේ දක්නට තිබීමත් මීට සාධාරණ හේතු ලෙස ඉදිරිපත් කෙරෙයි.

ඉස්ලාමීය දැක්මට අනුව තව්හීද් ඉතා වැදගත් කරුණකි. මෙය පහත සඳහන් සාධක ස්ථිර කරන්නේ ය.

1. දේව ධර්ම දූතයන් සියල්ලෝ ම තව්හීද් පිළිගෙන ජනතාව වෙත කැඳවීම් සිදු කළ බව අල් කුර්ආනය සඳහන් කරයි.

2. තව්හීදය පිළිබඳ ව අවවාද කරන්නා වූ අල් කුර්ආනයේ තනි සූරා ඇතුළු ව වැකි බොහෝමයක් අන්තර්ගත වේ.

3. යහ ක්‍රියා අනුමත කරලීමට තව්හීද් අත්‍යවශ්‍ය ම කොන්දේසියක් බවට පත් කර ඇත.

**"නුඹ ආදේශ තබන්නේ නම් නුඹගේ කුසල් ක්‍රියා නිෂ්ඵල වනු ඇත. තව ද නුඹ පරාජිතයන්ගෙන් කෙනෙක් වන්නේ ම යැයි. (නබි මුහම්මද්) නුඹට ද නුඹට පෙර සිටි අයට ද නියත වශයෙන් වහී පහළ කරනු ලැබී ය."**

**(39 අස්සුමර්- 65)**

4. තව්හීදය නොපිළිගන්නවුන්ට ස්වර්ගය හරාම් කර ඇත.

**නියත වශයෙන් ම කවරකු අල්ලාහ්ට ආදේශයක් තබන්නේ ද අල්ලාහ් ඔහුට ජන්නාහ් (ස්වර්ගය) තහනම් කළේ ය. ඔහුගේ නිවහන නිරය වේ. (මෙවැනි) පව්කාරයන්ට පිහිට වන්නන් කිසිවකු නැත.**

**(5 අල් මාඉදා :72)**

එම නිසා මේ අනුව ඉස්ලාම් වැදගත්කොට සලකන තව්හීදය නිවැරදි ව වටහා ගැනීම අත්‍යවශ්‍ය කරුණක් ලෙස පිළිගෙන අල්ලාහ්ට අවනත ව ක්‍රියා කරමු.

## අභ්‍යාසය

1. 'වාහිද්' යන පදයේ අර්ථය කුමක් ද?

2. මෙලොව මැවුම්කරු අල්ලාහ් ය, යන අදහස දැක්වෙන අල් කුර්ආන් වැකි දෙකක් ලියන්න.

3. තව්හීදයේ වැදගත්කම අල් කුර්ආන් වැකියක සහය ඇති ව පහදන්න.



# 4

# ඊමානයට හානි පමුණුවන කරුණු

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ أَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَيَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰ لِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ

**නියත වශයෙන් ම අල්ලාහ් ඔහුට කිසිවක් ආදේශ කිරීමට (ෂිර්ක්) සමාව නොදෙන්නේ ය. ඔහුට අභිමත වූ අයට (ෂිර්ක් හැර) අන් දෙයට සමාව දෙන්නේ ය. (4 අන්නිසා : 48)**

මුස්ලිම්වරයකු ඊමානය ශ්‍රේෂ්ඨ දයාදයක් ලෙස සිතන්නේ ය. ඔහුගේ ජීවිතය එම දයාදය මත පදනම් කරගෙන සකස් කර ගන්නේ ය. එම දයාදය රැක ගැනීමට ඔහු ඕනෑ ම දෙයක් අහිමි කර ගැනීමට හෝ කැප කිරීමට වුව ද පසුබට නොවේ.

මුස්ලිම්වරයෙකු තුළ තිබෙන මෙම විශිෂ්ට වූ ඊමානය රැක ගැනීමට නම්, එයට හානි පමුණුවන කරුණු පිළිබඳ දැනුමක් ඔහු සතුව තිබිය යුතු ය. ඒ අනුව ඊමානයට හානි පමුණුවන කරුණු කිහිපයක් පිළිබඳ පහත පහද දෙනු ලබන්නේ ය.

1. ඉල්හාද්
2. කුෆ්ර්
3. ෂිර්ක්
4. රිද්දත්

## ඉල්හාද්

ඉල්හාද් යන පදයෙන් අදහස් වන්නේ, දේවවාදයක් හෝ කිසි දු ආගමික විශ්වාසයක් හෝ නොමැති තත්ත්වයකි. එයට අදාළ වන්නේ කිසි දු ආගමක් ධර්මයක් නැති පිරිස් ය. ලොවෙහි ඇති ආගම් නැති කිරීම ඔවුන්ගේ ප්‍රධාන ඉලක්කයයි.

එවැනි ජනයා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ ද සිටි බවට අල් කුර්ආනය සාක්ෂි දරයි.

**"තවද (පරලොව විශ්වාස නොකරන) ඔවුහු "අපගේ මෙලොව ජීවිතය හැර වෙන ජීවිතයක් නොමැත. අපි මිය යන්නෙමු. ජීවත් වන්නෙමු. කාලය මිස වෙනත් කිසිවක් අපව විනාශ නොකරන්නේ ය. මෙලෙස ඔවුහු පවසති. මේ ගැන අනුමානය විනා ඔවුන්ට නිශ්චිත නිසි දැනුමක් නැත."**

**(45අල් ජාසියා :24)**

දෙවියන් හා පරමාන්ත දිනය ප්‍රතික්ෂේප කරන ජනතාව එම සමාජය තුළ ජීවත් වූ බව මෙම වැකියෙන් වටහා ගත හැකි ය.

ආගමක් දහමක් නොඇදහීම මිනිස් ස්වභාවයට විරුද්ධ වූවකි. ලොවේ සෑම කාලවකවානුවක ම වූ ජනයා කිසියම් ධර්මයක් දහමක් පිළිපදිමින් ජීවත් වූහ. "මානව ඉතිහාසයේ නියමිත දහමක් නොඅදහන සමාජයක් නොසිටි තරම් ය." ඓතිහාසික සත්‍ය මඟින් දේවවාදී ආගමික විශ්වාස සමග මිනිසා ජීවත් වීම, මිනිස් ස්වභාවය යන්න තහවුරු කරයි.

ආගමක් දහමක් නොඇදහීම මිනිස් ස්වභාවයට පමණක් නොව විචාර බුද්ධියට ද එරෙහි වූවකි. ආගමික විශ්වාස පිළිගෙන ජීවත් වන ජනතාවගේ තර්ක හා සාක්ෂි හමුවේ ඔවුහු අසීරුතාවට පත් වෙති.

මිනිස් සමූහය බිය ගන්වන ආගමක් දහමක් නොඅදහන නරුමවාදී ස්වරූපයෙන් ලොව රැක ගැනීම, මිනිස් සමූහය විසින් ඉටු කළ යුතු අනිවාර්ය වගකීමකි.

### කුෆ්ර්

භාෂාමය වශයෙන් 'කුෆ්ර්' යන පදය සැඟවීම, වැසීම යන අර්ථයෙන් භාවිත කරනු ලැබේ. ඉස්ලාමීය ව්‍යවහාරය අනුව ඉස්ලාමීය විශ්වාස හා නිශ්චිත වශයෙන් දැනුම් දෙන ලද ක්‍රියාකාරකම් ප්‍රතික්ෂේප කිරීම දැක්වීමට මෙම පදය භාවිත කරනු ලැබේ.

## කුෆ්ර් ඇති වීම මාර්ග 3කට ගොනු කළ හැකි ය.

### 1. විශ්වාසය හා සම්බන්ධ :

අල්ලාහ් විශ්වාස නොකිරීම, නබිවරු විශ්වාස නොකිරීම, ස්වර්ගය - නිරය විශ්වාස නොකිරීම, සලාතය වගකීමකි යන්න විශ්වාස නොකිරීම යනාදිය මීට උදාහරණ කිහිපයකි.

### 2. වචනය හා සම්බන්ධ :

අල්ලාහ්ට බැණ වැදීම, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට බැණ වැදීම, ආගමික වගකීම්වලට විහිළු කිරීම යනාදිය මීට උදාහරණ කිහිපයකි.

### 3. ක්‍රියා හා සම්බන්ධ :

අවමන් කිරීමේ අරමුණින් අල් කුර්ආනය ඉරා දැමීම, නැතහොත් එය කසල බඳුනට දැමීම, දෙවියන් මැවීම් වලට වැඳීම යනාදිය මීට උදාහරණ කිහිපයකි.

කුෆ්රිහි අවදානම වටහා ගැනීමට උදාහරණ ලෙස අල් කුර්ආන් වැකි දෙකක් ඉදිරිපත් කරන්නෙමු.

"යම් කෙනකු දෙවියන් ප්‍රතික්ෂේප කරන්නේ ද තව ද ප්‍රතික්ෂේප කරන්නන් ලෙස ම මියගිය අය ද සකල මහපොළෝතලය ම රනින් වසා ගැලවීමක් සඳහා වන්දියක් වශයෙන් එය ඉදිරිපත්කොට සිටිය ද නියත වශයෙන් ම (ඔවුන්ගෙන් කිසිවකුගෙන්) කිසිවිටෙක නොපිළිගනු ඇත. ඔවුනට (පරලොව දී) නින්දිත දඬුවම් ඇත. තව ද ඔවුනට පිහිට වන කිසිවකු ද නැත."

(3 ආල ඉම්රාන් :91)

"කවුරුන් දෙවියන් ප්‍රතික්ෂේප කරන්නන් වූවෝ ද ඔවුන්ගේ ක්‍රියාවන් කාන්තාරයෙහි ඇති වන්නා වූ මිරිඟුවට සමාන වන්නේ ය. පිපාසයට පත් වූවන් එය ජලය යැයි, සිතා එයට ළඟා වූ විට ඔවුන් කිසිවක් නොදකින්නෝ ය. නමුත් එතැන් දී ඔවුන් අල්ලාහ්ව ම දකින්නෝ ය. අල්ලාහ් ඔහුගේ ගණනය කිරීම නිමා කරන්නේ ය. (එනම් ඔහුව මරනයට පත් කරන්නේ ය) අල්ලාහ් ගණුදෙනු පියවීමෙහි ඉතාමත් තීව්‍ර වන්නේ ය."

(24 අන්නූර් :39)

යහ ක්‍රියා සඳහා වන යහපත වළක්වා සදාකාලික නිරය වෙත අප කැන්දන් යන කුෆ්රයෙන් නිරතුරුව ම කල්පනාකාරි ව සිට සාර්ථක ජීවිතයකට මං පාදා ගනිමු.

## ෂිර්ක්

භාෂාමය වශයෙන් සමාන කිරීම, එක්රැස් කිරීම යන අර්ථයෙන් මෙම පදය භාවිත කරනු ලැබේ. ඉස්ලාමීය දැක්මට අනුව "අල්ලාහ්ගේ දේවත්වයට හැර කිසිවකුට හෝ කිසියම් ශක්තියකට හිමිකමක් ඇත" යන්න විශ්වාස කිරීම හෝ එවැනි විශ්වාස පිළිඹිබු වන පරිදි කිසියම් ක්‍රියාවක් සිදු කිරීම ෂිර්ක් යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ.

## ෂිර්ක් ප්‍රධාන කොටස් දෙකකට බෙදා දක්වනු ලැබේ.

**ෂිර්කුල් අක්බර් (මහා ෂිර්ක්) :**

අල්ලාහ් වෙනුවෙන් ම පමණක් ඉටු කළ යුතු වතාවත් හා නැමදුම් අල්ලාහ් හැර වෙනත් කෙනකු උදෙසා ඉටු කිරීම ෂිර්කුල් අක්බර් යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ. මහා ෂිර්ක්හි නියැළෙන්නකුගේ යහක්‍රියා ඔහුට කිසිම ප්‍රයෝජනයක් ගෙන නොදේ.

"නුඹ ආදේශ තබන්නේ නම් නුඹගේ ක්‍රියාවන් නිශ්පල වනු ඇත. තව ද නුඹ පරාජිතයන්ගෙන් කෙනෙක් වන්නේ ම යැයි, (නබි මුහම්මද්) නුඹට ද නුඹට පෙර සිටි අයට ද නියත වශයෙන් වහී පහළ කරනු ලැබීය."

(39 අස්සුමර් 65)

**ෂිර්කුල් අස්කර් (කුඩා ෂර්ක්) :**

පාපික්‍රියා අතරින් මහ ෂිර්ක්වලට අනතුරුව දෙවන ස්ථානය දරන්නේ කුඩා ෂිර්ක් වේ. ඒ නිසා මෙය මහා පාපකර්ම සේ ම අයහපත්ය යන්න ප්‍රතික්ෂේප කළ නොහැකි ය. අල්ලාහ් හැර වෙනත් කෙනෙකුගේ නාමයෙන් දිවිරීම, වශී කිරීම, සාස්තර බැලීම යනාදිය මීට උදාහරණ කිහිපයකි.

අල්ලාහ්ට කැලලක් ඇති කරන ෂිර්ක්වලින් වැළකී සිටීම ස්වර්ගයට පිවිසෙන්නන්ට ම කියා ආවේණික වූ ගුණාංගයක් ලෙස දක්නට ලැබේ.

## රිද්දත්

භාෂාමය වශයෙන් 'රිද්දත්' යන පදය පරණ තත්ත්වයට හැරීම, නැවත හැරීම, පසුබට වී යෑම යන අර්ථයෙන් භාවිත කරනු ලැබේ. ඉස්ලාමීය ව්‍යවහාරයට අනුව මුස්ලිම්වරයකු තමන් කාෆිර්වරයකු බවට පත් කරවන වචන උච්චාරණය කිරීම මගින් හෝ ක්‍රියාවක් කිරීම මගින් ඉස්ලාමය හැර ඉවත් ව යාම දැක්වීමට මෙම පදය භාවිත කරනු ලැබේ. කෙටියෙන් පවසනවා නම්, මුස්ලිම්වරයකු ආගම වෙනස් කිරීම 'රිද්දත්' ලෙස හැඳින් වේ. මෙලෙස ආගම වෙනස් කරගත් තැනත්තා 'මුර්තද්' ලෙස හඳුන්වනු ලබයි.

මුස්ලිම් සමාජය මුර්තද්වරයකු සමග වන සබඳතාව බිඳ දමති. ඔහුගේ බිරිඳ ඔහු අතහැර වෙන් වී යයි. ඔහුගේ දේපළ උරුමක්කරුවන්ට ලබා නොදෙනු ඇත. ඔහු ඥාතීන්ගෙන් උරුම වන දේපළ ලබා ගැනීමට නුසුදුස්සෙකු වේ. තව්බා නොකළ තත්ත්වයේ දී ඔහු මිය ගියේ නම් ඔහු වෙනුවෙන් සලාතය ඉටු කරනු නොලැබේ. මුස්ලිම් සුසාන භූමියක ඔහු වළලනු නොලැබේ. මුස්ලිම් සමාජය ඔහු 'ධර්මද්‍රෝහියකු' ලෙස සලකනු ලබයි.

මිනිසාගේ දෙලොවෙහි ම ජයග්‍රහණයට පිවිතුරු ඊමානය අනිවාර්ය දෙයකි. සිතෙහි අල්ලාහ් පිළිබඳ ඇති වන සැක සහිත දේ පවා ඊමානයට තර්ජනයක් වේ යන්න අවධාරණය කර ගත යුතු ය. මුස්ලිම්වරු වශයෙන් අප ඉඛ්ලාස් වන ඊමාන් සමග ජීවිතය සකස් කරගෙන අල්ලාහ්ගේ තෘප්තිය ලබා ගැනීම තම ජීවිතයේ අරමුණ කර ගත යුතු ය.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❋ الإلْحَادُ ❋ الكُفْرُ ❋ الشِرْكُ ❋ الرِدَّةُ ❋ الشِّرْكُ الأكْبَرُ ❋ الشِّرْكُ الأصْغَرُ

**අභ්‍යාසය**

1. ෂිර්ක් ගැන සඳහන් වන අල්කුර්ආන් වැකියක් ලියන්න.
2. 'ෂිර්ක්හි' වර්ග උදාහරණ සහිත ව පැහැදිලි කරන්න.
3. 'කුෆ්ර්' යනු කුමක් ද, එහි වර්ග මොනවා ද?
4. 'මුර්තද්' යනු කවරෙක් ද, තවුබා කර පාපයෙන් මිදීම නොවුණ හොත් ඔහුට අත් වන ඉරණම කුමක් ද?
5. ඉල්හාද් යනු කුමක් දැයි කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න .



# 5
# අවසාන නබිත්වය

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُوْلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَ
وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا

**(ජනයනි) "මුහම්මද් නුඹලා අතරින් මිනිස්සුන්ගෙන් කිසිවකුට පියකු නොවේ. එහෙත් ඔහු අල්ලාහ්ගේ රසූල්වරයා ද නබිවරයන්ගේ මුද්‍රාව ද වේ. අල්ලාහ් සියලු දෑ ගැන සදා දන්නේ ය." (33 අල් අහ්සාබ් : 40)**

ලෝක ජනයාට යහ මඟ පෙන්වීම උදෙසා අල්ලාහ් කාලයෙන් කාලයට එවන ලද නබිවරු හා රසූල්වරු විශ්වාස කිරීම ඊමානයේ ඉතා වැදගත් කරුණකි. මේ පිළිබඳ ඔබ මීට පෙර ඉගෙන ගෙන ඇත. එම නබිවරුන් අතර මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසාන නබිවරයා යන්නත් එතුමාට පසු තවත් නබිවරුන් නොපැමිණෙන බවත් ඉස්ලාමීය දැක්ම වේ. මෙය ප්‍රතික්ශේප කිරීම ''කුෆ්ර්'' වේ. මෙය අල් කුර්ආනය හා හදීස් ස්ථිර කර ඇත.

### අවසාන නබිත්වය සනාථ කරන අල් කුර්ආන් සාක්ෂි

1. ඉහත 33:40 උද්ධෘතයෙහි සඳහන් මෙම වැකිය මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසු තව නබිවරයෙකු නොමැත, යන්නට පැහැදිලි සාක්ෂියකි. එතුමාට පසු තවත් නබිවරයකු නොමැති නම් තවත් රසූල්වරයෙකු ද නොමැත, යන්න තවත් ස්ථිර වේ. මක් නිසා ද යත් රිසාලත්හි තත්ත්වය නබිත්වයේ තත්ත්වයට වඩා විශේෂ වේ. සියලු ම රසූල්වරු නබිවරු වෙති. නමුදු, සියලු ම නබිවරුන් රසූල්වරුන් නොවේ ය, යන්නත් අවධානය යොමු කළ යුතු කරුණකි.

2. **"මට පසු අහමද් නමින් රසූල්වරයෙක් පැමිණෙන්නේ ය, යන ශුභාරංචිය මම පවසමි, යයි ....."**

**(61 අස් සෆ්ෆු :6)**

මෙය ඊසා අලෛහිස්සලාම් තුමා තම සමාජයට මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පිළිබඳ සැළ කළ පුවතකි. එසේ ම, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසාන නබිවරයා ය, යන්න අනෙකුත් නබිවරු රැසක් ම තම සමාජයට පූර්ව වශයෙන් දැනුම් දී ඇත්තාහ.

> 3. **අද දින මට නුඹලා වෙනුවෙන් නුඹලාට නුඹලාගේ ආගම සම්පූර්ණ කළෙමි. තව ද නුඹලාගේ දීන් (ජීවන රටාව) වශයෙන් ඉස්ලාමය සතුටින් භාර දුනිමි.**
>
> **(5 අල් මාඉද :3)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ වෆාතයට දින කිහිපයකට පෙර පහළ කරන ලද මෙම වැකිය පිළිබඳ ඉමාම් ඉබ්නු කසීර් (රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි) තුමාණෝ මෙසේ පැවසූහ. මෙය මෙම සමාජය වෙත අල්ලාහ් පිරිනැමූ මහත් දායාදයකි. ඔවුන්ට ඔවුන්ගේ දහම සම්පූර්ණ කළේ ය.

එහෙයින්, තවත් දහමක් ඔවුන්ට අවශ්‍ය නොවේ. එලෙස ම ඔවුන්ට තවත් රසූල්වරයකු අවශ්‍ය නොවේ. මක්නිසා ද යත් මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් අල්ලාහ් විසින් අවසාන නබි ලෙස ද මනුෂ්‍ය-ජින් යන දෙවර්ගයට ම පොදු නබිවරයා ලෙස ද එවනු ලැබුවේ ය.

## අවසාන නබිත්වය සනාථ කරන හදීස්

1. "මාත් අනෙකුත් නබිවරුනුත් අතර ඇති වෙනසට හොඳ ම උදාහරණය නම්, මිනිසෙක් නිවසක් තනා නිමකරන්නේ ය. එම නිවසට ඇතුළු වූවෝ එය නරඹා විස්මයට පත් වූහ. නමුදු ඔවුහු එහි සම්පූර්ණ නොකර අතහැර දමා තිබූ කුඩා හිඩැසක් පිළිබඳ දොස් කීවෝ ය. ඔව්. (ඉස්ලාම් නැමැති ගොඩනැගිල්ලේ) සම්පූර්ණ නොකර අතහැර දමනු ලැබූ එම හිඩැස පිරවීමට පැමිණි තැනත්තා මම වෙමි. මා සමඟින් නබිවරුන්ගේ සබඳතාව අවසන් විය." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

2. "මම අනෙකුත් නබිවරුන්ට වඩා කරුණු හයකින් සුවිශේෂී වී ඇත්තෙමි. මට "ජවාමිඋල් කලීම්" යන කථික චතුරත්වය ලබා දෙනු ලැබ ඇත. අන් අය තුළ මා කෙරෙහි ගෞරව අභිමානයක් ඇති වන ගුණාංගයක් ලැබ ඇත්තෙමි. "ගනීමත්" (භාණ්ඩ) හලාල් කෙරී ඇත. මුළු මහත් භූතලය ම මා මස්ජිදයක් ලෙසට ද පාරිශුද්ධ ද්‍රව්‍යයක් ලෙසට ද පත් කරනු ලැබ ඇත. මුළු ලෝකයට ම නබිවරයකු ලෙස යවනු ලැබ ඇත්තෙමි. මා සමගින් නබිවරුන්ගේ පැමිණීම අවසන් වේ." (තිර්මිදි, ඉබ්නුමාජා)

3. "මට නම් බොහොමයක් තිබේ. මම මුහම්මද් වෙමි. මම අහ්මද් වෙමි. මම "මාහී" වෙමි. (විනාශ කර දමන්නා) අල්ලාහ් මා මගින් කුෆ්රය කම්මුතු කර දමන්නේ ය. මම "හාෂිර්" වෙමි. (එක් රැස් කරන්නා) ජනයා එක් රැස් වන්නේ (පරමාන්ත දින) මා අසල ය. මම "ආකිබ්" වෙමි. (අවසානයා) එනිසා මගෙන් පසු කිසිඳු නබිවරයෙකු නොමැත. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

4. "මගේ සමාජය තුළ මුසාවාදීන් තිස් දෙනෙක් බිහි වෙති. ඔවුහු සියල්ලෝ ම තමන් නබිවරුන් බවට වාද කරති. එහෙත් මම නබිවරු සියල්ලන්ට ම අවසානයා ලෙස සිටින්නෙමි. මගෙන් පසු වෙනත් කිසිඳු නබිවරයෙකු නොමැත්තේ ය." (අබූදාවූද්)

### තාර්කික සාක්ෂි

අල්ලාහ් මෙලොවට නබිවරුන් එවන ලද පසුබිම වෙත අවධානය යොමු කළ විට නබිවරුන් එවීමට සාධාරණ හේතු කිහිපයක් පැහැදිලි ය. ඒවා පහත දැක්වේ.

- කිසිඳු නබිවරයෙකු එවනු නොලැබූ සමාජයක් ලෙස තිබිය යුතු ය. නැතහොත් තවත් සමාජයකට එවන ලද නබිවරයකුගේ නබිත්වයේ පණිවුඩය නොලැබී තිබිය යුතු ය.
- කලින් පැමිණි නබිවරුන්ගේ දේශනා විනාශ වී තිබිය යුතු ය. නැතහොත් වෙනස් කර තිබිය යුතු ය.
- කලින් පැමිණි නබිවරයාගේ දේශනා සම්පූර්ණ වී නොතිබිය යුතු ය.
- නබිවරයෙකුට තවත් නබිවරයෙකුගේ සහාය අවශ්‍ය වී තිබිය යුතු ය.

මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසු තවත් නබිවරයකු පැමිණෙන්නේ නම් ඊට හේතුව ලෙස කලින් පවසන ලද හේතු තිබිය යුතු ය. නමුත් එවැනි කිසිඳු සාධාරණ හේතුවක් පැහැදිලි ව නොපෙනේ. එහෙයින් නබි තුමාට පසුව තවත් නබිවරයකු පැමිණීමේ කිසිඳු අවශ්‍යතාවක් නොමැත. එනිසා සහාබිවරු, තාබිඊන්වරු, තබඋත් තාබිඊන්වරු යන සියලු දෙනා ම මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසු කිසිඳු නබිවරයෙකු නොඑන බවට ඒකමතික තීරණයක එළඹ සිටියෝ ය.

මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසාන නබි තුමා යන්නට සාක්ෂි රැසක් තිබෙන විට නබි තුමාට පසුව තමන් ද නබි යැයි කිහිප දෙනකු තර්ක කළ විට දුර්වල ඊමානය හා නොදැනුවත්කම හේතුවෙන් කිහිප දෙනෙක් ඔවුන් පිළිගත්හ. මෙමගින් ජනයා නොමඟ ගොස් සමාජය භේද වී විසිර යන අවදානම ද ඇති විය. එහෙයින් ඒ ඒ කාලවකවානු වල විසූ විද්වතුන් හා පාලකයෝ ව්‍යාජ නබිත්වය පදනම් කොට ගත් ප්‍රචාර මැඩ පවත්වා සත්‍ය තහවුරු කිරීමට උත්සාහ කළහ.

ඉමාම් අබූ හනීෆා රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි තුමාගේ කාලයේ දී ව්‍යාජ නබිවරයකු "මගේ නබිත්වය පිළිඹිබු කරන සංකේත විදහා දැක්වීමට මට අවස්ථාවක් ලබා දෙන්න" යැයි පැවසුවේ ය. එය සැළ වූ ඉමාම් තුමා "මොහුගේ එම සංකේත විදහා දක්වන මෙන් විමසීමෙන් ම ඔහු කාෆිර්වරයකු බවට පත් වේ. මක්නිසාද යත් කිසිසේත් ම මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසු කිසිදු නබිවරයකු නොමැති නිසා" යැයි පැවසුවේ ය.

### ඉතිහාසය තුළ බිහි වූ ව්‍යාජ නබිවරුන් කිහිපදෙනෙකු

**අස්වතුල් අන්සි** :- මොහු යෙමන් ප්‍රදේශයට අයත් වූවෙකි. නබිතුමාගේ කාලයේ විසූ මොහු ෆෛරූස් තෛලමී යන සහාබිවරයා විසින් ඝාතනය කරනු ලැබුවේ ය.

**මුසෙලමා:** නජ්ද් ප්‍රදේශයට අයත් වූ මොහු නබි තුමාගේ කාලයේ විසූවකු වේ. අබූ බක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ දී යමාමා සටනේ දී වහ්ෂි බින් හර්බ් යන සහාබිවරයා විසින් ඝාතනය කරනු ලැබුවේ ය.

**සජාහ්:** මෙම කාන්තා ව්‍යාජ නබිවරිය මදීනාවට විරුද්ධ ව සටන් දියත් කිරීමට උත්සාහ කළා ය. එය සාර්ථක නොවූ විට මුසෙලමා සමඟ එක් වී ඔහු විවාහ කර ගත්තා ය. ඔහු ඝාතනය වූ පසු ව ඉස්ලාමය වැළඳ ගත්තා ය.

**තුලෛහා:** ක්‍රි.ව. 630 දී ඉස්ලාමය වැළඳගත් මොහු ක්‍රි.ව. 631 දී බුදාහා සටනේ දී කාලිද් බින් වලීද්ගේ සේනාව විසින් මැඩ පැවැත්වූ පසු නැවත ඉස්ලාමය වැළඳ ගත්තේ ය. තම වැරැද්ද පිළිගත් ඔහු ඉන්පසු ඉස්ලාමයේ ජයග්‍රහණය උදෙසා යුද්ධ රැසක සටන් වැදුණේ ය. අවසානයේ දී නහර්වාන් යුද්ධයේ දී ෂහීද් වූවේ ය.

මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ අවසාන නබිත්වයට විරුද්ධ ව ප්‍රචාර දියත් කළ අය තවත් ඇත. ඔවුහු තම ප්‍රචාරය සඳහා නොයෙකුත් මාර්ග උපකාරී කර ගත්තෝ ය. ඒවායින් සමහරක් මෙසේ ය.

- අල් කුර්ආනයට හා සුන්නාහ්වට වැරදි අර්ථකථන ලබා දේ.
- ව්‍යාජ හදීස් ගොඩනැගීම
- ඉස්ලාමීය මූලික විශ්වාසවල සැක ඉස්මතු කිරීම.

අවසාන නබිත්වයට විරුද්ධ මෙවැනි ප්‍රචාරයන්ට ඉස්ලාමීය විද්වත්හු පැහැදිලි ලෙස පිළිතුරු ලබා දෙමින් සිටියහ. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ අවසාන නබිත්වයෙහි සැක ඇති කර ගැනීම ඊමානය විනාශ කරන කරුණකි. එහෙයින් මෙම කරුණේ දී සියලු ම මුස්ලිම්වරුන් පැහැදිලි ව හා අවධානයෙන් සිටීම අත්‍යාවශ්‍ය කරුණකි.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

الْمَاحِي ❖ العَاقِبُ ❖ الحاشِرُ ❖ بُطَاحَة ❖

## අභ්‍යාසය

1. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසාන නබිවරයා ය, යන්නට අල් කුර්ආනයෙහි හා සුන්නහ්වෙහි ඇති සාක්ෂි 2 බැගින් ඉදිරිපත් කරන්න.
2. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවසාන නබිවරයා ය, යන්න ඔබ ඉගෙන ගත් පාඩම පසුබිම් කරගෙන කරුණු ඉදිරිපත් කරන්න.
3. ඉතිහාසයේ බිහි වූ ව්‍යාජ නබිවරුන් කිහිප දෙනෙකුගේ නම් ලියන්න.



# 6

# අල් කලාඋ වල් කද්ර්

مَا فَرَّطْنَا فِي الْكِتَٰبِ مِنْ شَيْءٍ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ

**"...(නුඹලාගේත් ඔවුන්ගේත් ඉරණම නිර්ණය කිරීමේ දී) ග්‍රන්ථයෙහි (ලව්හුල් මහ්ෆූල්) කිසිවක් අත්හැර නොඇත්තෙමු.(මරණයෙන්) පසුව තම රබ් (පරමාධිපති) කරා ඔවුහු (සියල්ල) එක්රැස් කරනු ලබන්නේ ය..."**

**(6 අල් අන්ආම් : 38)**

කලා කද්ර් පිළිබඳ විශ්වාසය ඊමානයේ ප්‍රධාන අංගයකි. කලා යන වචනයෙන් මැවීම, විසඳීම, ඉෂ්ඨ කිරීම යන අර්ථ ද කද්ර් යන වචනයෙන් ස්ථිර නිගමනය, පෙර මිනුම, ප්‍රමාණය යන අරුත්ද ගෙන දෙයි. ඉස්ලාමීය අකීදාවෙහි එම පද දෙක අල්ලාහ්ගේ ඥානය (ඉල්ම්) අතිදක්ෂතාව (කුද්රත්) අභිමතය (ඉරාදත්) ආදිය හා සම්බන්ධ වේ. අකීද ක්ෂේත්‍රයේ විශේෂඥයින් කලා කද්ර් යන්න අකීදහි ඉලාහියියාත් යන අංශයේ ඇතුළත් කර ඇත.

කලා කද්ර් යන්න, විශ්වාසය හා සම්බන්ධ සිද්ධියක් වන හෙයින් එය වහී පදනම මත වූ අල් කුර්ආනයේ ද හදීසයේ ද මග පෙන්වීම තුළින් විශ්වාස කළ යුතු ය. වහී දැනුම අන්ධකාරයේ ගමන් කරන මිනිසකු අතැති පහනක් සේ වීම එයට හේතුව යි. ශුෂ්ක ශාක පඳුරු ආදී දුෂ්කරතාවලින් සපිරි අඳුරු මාර්ගයක යන බුද්ධිමත් පුද්ගලයෙකු පහනක් නොමැති ව ගමන් නොකරයි. එලෙසින් ම වහී වලින් තොරව බුද්ධිය පමණක් පදනම් කර ගනිමින් මේ පිළිබඳ ව සිතීමෙන් වැරදි නිගමනවලට එළඹේ.

ඉස්ලාමීය ඉතිහාසයේ ජබරියියා, කදරියියා, මුඃතසිලා, මුර්ජියා ආදී චින්තන බෙදුම්වාදීන් බුද්ධිය පදනම් කර ගනිමින් ඊමානය හා සම්බන්ධ සිදුවීම් ගැන සිතූ බැවින් ම මේවා බිහි විය. මේවා වැරදි ඉස්ලාම් මතවාද වේ.

## කලාකද්ර් පිළිබඳ තාර්කිකයන් තුළ විවිධ අදහස් දක්නට ලැබේ.

### 1. මිනිසාගේ කැමැත්තට ප්‍රමුඛත්වය දී කලා කද්ර් පිළිබඳ විස්තර කරන්නන්.

මොවුහු මිනිස් ජීවිතයේ ඇති වන ජය පරාජයට මිනිසුන්ගේ ක්‍රියාදාමය හේතු වේ යයි විශ්වාසය කරන්නෝ වෙති. සියල්ල සිදු වන්නේ දේව කැමැත්ත මත යන්න මොවුහු ප්‍රතික්ෂේප කරති. එහෙත් තම සැලැස්මට අභිමතයට හා උත්සාහය අභිභවා සිදු වන ඉරණමට විරුද්ධ ක්‍රියාවන්ට පිළිතුරු දීමට මොවුහු අසමත් ය.

### 2. මිනිසාගේ කැමැත්ත ප්‍රතික්ෂේප කර කලා කද්රය විස්තර කරන්නන්.

මොවුහු තමා විසින් කරනු ලබන හොඳ නරක සියල්ලට හේතු වන්නේ අල්ලාහ් බව පෙන්නුම් කරති. තම සිතැගියාවන්ට අනුව තමා විසින් කරනු ලබන පාපය සාධාරණයට ලක් කිරීමට ප්‍රයත්න දරන මොවුන් අල් කුර්ආනය දැඩි ලෙස හෙළා දකියි.

> **"අල්ලාහ්ට අභිමත වී නම් අපි ද අපගේ මුතුන්මිත්තන් ද (අල්ලාහ්ට කිසිවක්) ආදේශ කර නොසිටිමු. තව ද අපි කිසි දෙයක් තහනම් නොකර සිටිමු..."**
> **(6 අල් අන්ආම්: 148)**

කලා කද්ර් පිළිබඳ විශ්වාසය සම්බන්ධයෙන් අල් කුර්ආන් හා අල් හදීස්හි විවරණය අපි දැන් විමසා බලමු. අල් කුර්ආන් හා හදීස් අනුව කලා කද්ර් පිළිබඳ මූලික කරුණු දෙකක් පෙන්නුම් කරයි.

1. සියල්ල අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත පරිදි සිදු වේ.
2. මිනිසාට ක්‍රියා නිදහස ලබා දී ඇති බැවින් ඔහුගේ සියලු ක්‍රියාවන්ට ඔහු ම වගකිව යුතු ය.

### පළමු වන මූලික කරුණ තහවුරු කරන අල් කුර්ආන්, හදීස් මූලාශ්‍රය පහත සඳහන් වේ.

- "අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත මත මිස එහි එක් දූකක් හෝ සිදු නොවනු ඇත."
- "ඔහු කැමති අයට සමාව දෙන්නේ ය. "ඔහු කැමති අයට දඬුවම් දෙන්නේ ය. අල්ලාහු සියලු දෙය කෙරෙහි බල සම්පන්න ය." (2අල් බකරා:284)
- "ඔහු නොදැනුවත්ව (ගසකින්) කොළයක්වත් නොහැළේ." (6 අල් අන්ආම්:59)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මෙසේ පැවසූ සේක. ''ඔබලාගෙන් එක් එක් අය තම මවගේ ගර්භයේ දින හතළිහක් වූ පසු, එවැනි ම කාලයක් ඝන ලේ කැටියක් ලෙස ද, පසු ව එවැනි ම කාලයක් මාංශයක් ලෙස ද, සිටී. පසුව මලාඉකාවරයකු යවනු ලැබු කරුණු සතරක් සටහන් කරනු ලැබේ. ඒ අනුව එම මාලාඉකාවරයා ලවා භ්‍රෑණයේ

ආහාරය ද, ක්‍රියාව ද, ආයු කාලය ද, සොම්නසින් පසු වන කෙනෙක් ද දොම්නසින් පසු වන කෙනෙක් ද යන වග සටහන් කරන ලෙස පවසනු ලැබේ. ඉන්පසු එයට ප්‍රාණය පිඹින්න යනුවෙන් ද පවසනු ලැබේ. මාගේ ප්‍රාණය කවරකු අත පවතින්නේ ද ඔහු මත සත්‍යවශයෙන් ම පවසමි. ඔබ අතරින් කෙනෙක් ස්වර්ගයට හිමි ක්‍රියා ම කරයි. එහෙත් ස්වර්ගය හා ඔහු අතර එක් රියනක පරතරයක් ඇති අවස්ථාවක පෙර මිනුම ඔහු අභිභවා යයි. එබැවින් ඔහු නිරයට නියමිත ක්‍රියා කර නිරයට පිවිසේ. ඔබලාගෙන් එකිනෙකා නිරයට හිමි ක්‍රියා ම කරයි. නිරය හා ඔහු අතර එක් රියනක පරතරයක් ඇති විට පෙර මිනුම (කලා කද්රය) ඔහුව අභිභවා යයි. එබැවින් ඔහු ස්වර්ගයට නියමිත ක්‍රියාවන් කර ස්වර්ගයට ප්‍රවේශ වේ. (බුහාරි මුස්ලිම්)

ඉහත සඳහන් කළ අල් කුර්ආන් හදීස් මූලාශ්‍රය මඟින් අල්ලාගේ ඇති දක්ෂ බව, තේජස, ශක්තිය ඇත්තා යන්න හැඟවේ. සිදුවීමට නියමිත සියල්ල එයට පෙර ම ලියා තබා ඇත. මෙම විශ්වයේ ආයුෂ එක් එක් ජීවීන්ගේ ආයුෂ, එක් එක් මිනිසාට සිදු වීමට නියමිත ජය පරාජය, ලාභ අලාභ, සුව දුක්, ධන නිර්ධන පෘථිවියේ ඇති වීමට නියමිත ආපද, කෙනෙක් යහපත් ද අයහපත් ද යන තීරණය, ඔහුගේ පරම්පාරාව, වැනි සියල්ල අල්ලාහ් ලියා තබා ඇත. අල්ලාහ් ලියා තැබූ පරිදි ම සියල්ල සිදු වෙමින් පවතී. මෙයින් අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත කිසිවකු විසින් වෙනස් කළ නොහැකි ය, යන විශ්වාසය තහවුරු කෙරේ. කලා කද්ර් යනු මෙය යි.

**දෙවන මූලික කරුණ තහවුරු කරන අල් කුර්ආන් හදීස් සාධක පහත දැක්වේ.**

- "යමකු යහකම් කරන්නේ නම් එය ඔහුගේ ම යහපත සඳහා ය. තවද, යමකු නපුරක් කරන්නේ නම් එය ද ඔහු මතටය. නුඹගේ රබ් (පරමාධිපති) තම ගැත්තන්ට අසාධාරණ කරන්නකු නොවේයි."

  (41 හාමීම් අස්සජද :46)

- "නුඹලාට සිදුවන විපතක් වේ නම් ඒ නුඹලාගේ අත්වලින් උපයා ගත් දෑ වෙනුවෙනි. තව ද ඔහු (අල්ලාහ්) බොහෝ දේවල් වලට සමාව දෙන්නේ ය."

  (42 අෂ් ෂූරා :30)

- කවරකු එක් අණුවක තරම් හෝ කුසල් කරන්නේ ද එය ඔහු දකියි කවරකු එක් අණුවක තරම් හෝ අකුසල් කරන්නේ ද එය ද ඔහු දකියි.

  (99 අස් සිල්සාල් :7-8)

- "නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පැවසූ සේක. බලවත් මුඃමින්වරයා බලරහිත මුඃමින් වරයාට වඩා අල්ලාහ්ට ප්‍රියවූවකු වේ. ඒ එකිනෙකා හට යහපත ඇත. ඔබට ප්‍රයෝජනවත් දේ හිමි කර ගැනීමෙහි උද්යෝගිමත් වන්න. අල්ලාහ් වෙතින් උදවු ලබා ගන්න. නොහැකි කෙනකු සේ නොහැසිරෙන්න. ඔබට යම් අයහපතක් සිදු වූයේ නම් මෙසේ කළා නම් එය සිදු නොවනු ඇත යයි නොපවසන්න. අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත පරිදි ම එය සිදු වූයේ යැයි පවසන්න" (මුස්ලිම්)

- උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඉදිරියට සොර දෙටුවෙකු ගෙන එන ලදි. එවිට සොරකම් කරනු ලැබුවේ මන් දැයි විමසන ලදි. එයට ඔහු "එය අල්ලාගේ කැමැත්ත පරිදි ම සිදු වූයේ" යැයි පිළිතුරු දුන්නේ ය. එවිට උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඔහුට කසපහර තිහක් දුන් පසු ඔහුගේ අත සිඳලන්න" යැයි තීන්දු දුන්නේ ය. එවිට ඔහු ඒ මන්දැයි විමසන විට සොරකමට අත සිඳලීම ද, අල්ලාහ් කෙරෙහි බොරු චෝදනා නැගීම සඳහා කස පහර තිහ ද දෙනු ලැබේ යැයි පිළිතුරු දුන්හ.

ඉහත සාධක මගින් "අල්ලාහ් මිනිසාට පුණ්‍ය ක්‍රියා සඳහා නිදහස ලබා දී ඇත, ඔහු කැමති නම් හොඳ දේ කරයි, කැමති නම් නරක දේ කරයි, ඔහුගේ ක්‍රියාවන්ට ඔහු ම වගකිව යුතු ය." යන සත්‍යය පැහැදිලි වේ.

මතුපිටින් බලන විට ඉහත සඳහන් දෙක එකිනෙකට විරුද්ධ වන ලෙස පෙනේ. එම හේතුව නිසා සාමාන්‍ය මිනිසුන් අතර කලා කද්ර් පිළිබඳ විවිධාකාර වූ මායා දක්නට ලැබේ. ඊමානය හා දැනුම ඇති මිනිසා ඒ දෙක අතර ඇති ගැඹුරු සම්බන්ධතාව දැන, ඒ අනුව ම තම ජීවිතය සකසා ගනියි.

කලා කද්ර්, අපට පසුව ඇති සහමුලින් ම වසං වී ඇති රහසකි. එය අල්ලාහ් පමණක් දනියි. ඒ සමඟ මිනිසා පැහැදිලි නිදහසක් ඇත්තකු සේ සිටියි. ඒ පැහැදිලි නිදහස අප ඉදිරියෙහි තිබීම ද අපගේ බැල්මට හා දැනුමට එකඟවන්නක් වේ. එබැවින් අපට ඉදිරියෙන් ඇති දෙයින් යහපත තෝරා ගන්නේ ද, අයහපත තෝරා ගන්නේ ද, මෙලොව හා පරලොව ජීවිතයේ ජයග්‍රහණය තෝරා ගන්නේ ද, පරාජය තෝරා ගන්නේ ද, යන්න පිළිබඳ නිශ්චය වශයෙන් ම අල්ලාහ් අපගෙන් විමසනු ලබයි. එබැවින් අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත පරිදි ම සියල්ල සිදු වේ, යන විශ්වාසය ඇති ව අපගේ ක්‍රියා නිදහසට එකඟ ව ෂරීආවට ද මිනිස් දැනුමට ද අනුව ක්‍රියාකිරීම කලා කද්ර් පිළිබඳ නිවැරදි විශ්වාසයේ ප්‍රකාශනයක් වේ.

වරක් උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නායකත්වයෙන් සහාබාවරු පිරිසක් ෂාම් දේශය වෙත ගමන් කරමින් සිටියහ. ෂාම් දේශයේ කොළරා රෝගය ව්‍යාප්ත වෙමින් පවතින බව ආරංචි වූ උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඒ දෙස ගමන් කිරීම වැළැක්වීමට උත්සහ කළේ ය. එවිට අබූ උබෙයිදා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා "ඔබ අල්ලාහුගේ කද්රයෙන් මිදී යාමට උත්සහ කරන්නේ දැ"යි විමසුවේ ය. එයට "උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා" නැත, එක් කද්රයකින් තවත් කද්රයකට ගමන් කරන්නෙමු" යැයි පැවසුවේ ය. මෙම පිළිතුර කද්ර් පිළිබඳ ඇති මයාකාරී අදහස්වලට පැහැදිලි විස්තරයක් ලබා දෙන්නේ නොවේ ද?

## අල්ලාහ් කද්රය ඇති කරනු ලැබුවේ ඇයි ?

මෙය කද්ර් පිළිබඳ මතු වන එක් පොදු පැනයකි. මෙයට සුදුසු පිළිතුර අල්ලාහ් විසින් ම පවසා ඇත.

- භූමියෙහි හෝ තොප කෙරෙහි හෝ ඇබැද්දක් නොවන්නේ ය. එය අප සිදු කරන්නට පෙර පුස්තකයෙහි ලියා තැබීම ඇත්තෙන් ම අල්ලාහුට ලෙහෙසි ය. (අල්ලාහු එය තොපට දන්වන්නේ) තොපෙන් අත් මිදුණ දෑය ගැන දුක්මුසු නොවන පිණිසත් අල්ලාහු තොපට දුන් දෑය ගැන උදම් නොවනු පිණිසත් ය. (57 අල් හදීද් :22-23)

  සිත කළකිරීම හා සිත පිනවීම යන දෙක ම මිනිසාට මධ්‍යස්ථව බාධා කරන බෙලහීනතා ය. කද්ර් පිළිබඳ විශ්වාසය එම බෙලහීනතා වලින් මිනිසා මුදා ගනියි.

- නබි තුමාණෝ මෙසේ වදාළ සේක "මූඃමින්වරයකුගේ කරුණු ආශ්චර්යජනක ය. එබැවින් සියලු කරුණු ඔහුට යහපත් වන ලෙස ම පවතියි. ඔහුට යම් විපතක් සිදු වූයේ නම් ඉවසයි. ඔහුට එය යහපත් ලෙස ම පවතියි. ඔහුට යම් යහපතක් සිදු වූයේ නම් දෙවියන්ට ස්තුතිවන්ත වෙයි. එය ද ඔහුට යහපතක් ලෙස ම පවති." (බුහාරි)

එබැවින් අල් කුර්ආනය සුන්නාහ් ආදියට අනුකූල ව පෙර මිනුම විශ්වාස කරන මූඃමින්වරයෙකු සෑම විට ම තෘප්තිමත් මනසක් ඇත්තකු සේ ද, ඉවසිලිවන්තයකු සේ ද අල්ලාහ්ට තුති පුදන්නකු සේ ද සිටින්නේ නම් කිසි විටක දුකට පත්වන්නේ නැත. සිත් තැවුලට පත්වන්නේ ද නැත. සිදු වීමට නියමිත හානියෙන් අත්දැකීම් ලැබ තව දුරටත් උත්සහ කරන්නකු ලෙස ම සිටියි. නබි වරුන්ගේ ද සහාබාවරුන්ගේ ද මගපෙන්වීම මෙය වේ.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

اَلْقَضَاءُ وَالْقَدَرُ ✿ اَلْقُدْرَةُ ✿ اَلْإِرَادَةُ ✿ اَلْإِلٰهِيَّاتُ ✿ اَلْجَبَرِيَّةُ ✿ اَلْقَدَرِيَّةُ ✿ اَلْمُعْتَزِلَةُ ✿ اَلْمُرْجِيَّةُ ✿ اَلْعِلْمُ

**අභ්‍යාසය**

1. කලා කද්ර් යන වචනවල භාෂාමය අර්ථය කුමක් ද?
2. "එක් කද්රයකින් මම තවත් කද්රයකට යන්නෙමි" යන උමර් රලියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ අදහස පැහැදිලි කරන්න.
3. කලා කද්ර් පිළිබඳ ඇති වැරදි විශ්වාස සඳහන් කරන්න.
4. ඉස්ලාමීය මූලික කරුණු මත පෙරමිනුම විශ්වාස කිරීම මඟින් ලැබෙන ප්‍රයෝජන ලැයිස්තුගත කරන්න.



# 7
# zසකාත්

خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ...

**"(නබිතුමණි) ඔවුන් පිවිතුරු කර එමගින් ඔවුන් සිල්වත් කරන, දන ඔවුන්ගේ වස්තුවලින් ගනු. තව ද ඔවුනට (දුආ) ප්‍රාර්ථනා කරනු...." (9 අත් තෞබා :103)**

ඉස්ලාමීය පංච මහා වගකීම් අතරින් zසකාත් ඉතා වැදගත් ස්ථානයක් ගනියි. දුගීන්ගේ දුක විසඳීමට ඉස්ලාම් පෙන්වා දුන් විකල්පයක් මෙන් ම මග පෙන්වීමක් ලෙස ද මෙය දිස් වේ.

භාෂාමය වශයෙන් zසකාත් යන වචනය පිරිසිදු දියුණුව, සංවර්ධනය, යහ පැවැත්ම, වැනි අර්ථයන් ගෙන දෙන්නේ ය. ඉස්ලාමීය දැක්මට අනුව අල්ලාහ් "සුදුස්සන්ට හිමි විය යුතු" යැයි වස්තුවෙන් නියම කරන ලද නිශ්චිත ප්‍රමාණය දැක්වීමට මෙම පදය භාවිත කෙරේ. එසේ ම, අල්ලාහ් නියම කරන ලද එම නිශ්චිත ප්‍රමාණය ප්‍රදානය කිරීම දැක්වීමට ද මෙම පදය භාවිත කරන්නේ ය. අල් කුර්ආනය හා සුන්නාහ් zසකාත්හි වැදගත්කම විවිධ ක්‍රම මගින් හුවා දක්වා ඇත.

zසකාත්, සලාතය සමග එක්කර අල් කුර්ආනයෙහි ස්ථාන රැසක ම සඳහන් කර ඇත.

සලාත්හි නිරත වන්න; zසකාත් දෙන්න; රුකූඋ කරන්නනවුන් සමග රුකූඋ කරන්න; (2 අල් බකරා :43)

(මුඃමින්වරුනි) තොප දයාලුභාවය ලබනු පිණිස සලාත්හි නිරත වන්න; zසකාත් දෙන්න; තව ද (අල්ලාහ්ගේ) රසූල්වරයාට කීකරු වන්න (24 අන් නූර් :56)

අල්ලාහ්ගේ දයාද ලබා ගත හැකි මාර්ගවලින් එකක් ලෙස අල් කුර්ආනය සකාතය හඳුන්වා දී ඇත.

"(එයට අල්ලාහ්) මගේ දයාලුභාවය සියලු වස්තූන්හි ව්‍යාපකය අණපනත් ආරක්ෂා කරන්නා වූ ද zසකාත් දෙන්නා වූ ද අයට අපගේ ආයාවන් (වාක්‍යන්) ගැන විශ්වාස කරන්නා වූ අයට ද එය සලස්වන්නෙමි යි, කීවේ ය." (7 අල් අහ්රාෆ් :156)

අල්ලාහ්ගේ උපකාර ලබා ගත හැකි කොන්දේසි අතරින් එකක් ලෙස zසකාත් ගෙවීම දක්විය හැකි ය.

"...අල්ලාහු ඔහුට උදවු කරන අයට උදවු කරන්නේ ම ය. ඇත්තෙන් ම අල්ලාහු ශක්ති සම්පන්න ම ය, සර්වබලධාරී ය. ඒ අය අපි ඔවුන් භූමියෙහි සංස්ථාපනය කළෙමු නම් ඔවුහු සලාත්හි නිරත වන්නෝ ය. zසකාත් දෙන්නෝ ය, යහ දැය කරන්නෝ ය, අයහපත් දැයින් වැළකෙන්නෝ ය, සැම දැයෙහි ම අවසානය අල්ලාහුට ම ය."
(22 අල් හජ්ඃ 40-41)

ස්වර්ගය උරුමකර ගන්නන්ගේ වැදගත් ගුණාංග අතරින් එකක් ලෙස zසකාත් සැළකේ. "zසකාත් නොවරදවා ලබා දෙති" (23 අල් මුඃමිනූන් :4)

## මුස්ලිම් සමාජයේ මූලික ගුණාංගයක් ලෙස Zකාත් දිස් වේ.

"විශ්වාස කරන පුරුෂයෝ ද විශ්වාස කරන ස්ත්‍රීහු ද ඔවුන්ගෙන් ඇතමෙක් ඇතමෙකුට ආරක්ෂකයෝ ය. ඔවුහු හොඳ අණවති. නරක දැයින් වලක්වති. සලාතය ඉටු කරති. zසකාත් දෙති. අල්ලාහ්ට ද ඔහුගේ රසුල්වරයාට ද කීකරු වෙති."
(9 අත් තෞබා :71)

zසකාත් නොගෙවන්නන්ට ආසන්න වශයෙන් හිමි වන දඬුවම පිළිබඳ ව ද ඉස්ලාම් අවවාද කර ඇත.

"විශ්වාසවන්තයිනි (දහම්ලත් ජනයාගෙන්) උගත් විශාරදයින් සහ පූජකවරුන් අතුරින් බහුතරයක් මිනිසුන්ගේ මතය වැරදි ක්‍රමවලින් (කෑදර ලෙස) ගිල ගනිති. තව ද අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයෙන් ඔවුන් වළක්වති. රන් රිදී ගොඩ ගසා ගෙන අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයේ ඒවා වියහියදම් නොකරන අයට වේදනා සහගත පීඩාව සම්බන්ධයෙන් ශුභාරංචිය දෙනු" (9 අත් තෞබා :34)

"කණ්ඩායමක් zසකාත් නොගෙවා සිටියේ නම් අල්ලාහ් ඔවුන් දුර්භිකභාවයෙන් පරීක්ෂාවට ලක් කරන්නේ ය" (තබරානී)

"කණ්ඩායමක් zසකාත් නොගෙවා සිටියේ නම් අල්ලාහ් ඔවුන්ට වැසි වළක්වන්නේ ය." (හාකිම්)

**සකාත් මගින් ලැබෙන ප්‍රයෝජන අප්‍රමාණ ය. ඉන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.**

1. zසකාත් ගෙවන්නාගේ සිත පිරිසිදු වේ. ඔහු තෘෂ්ණාවෙන් මිදේ. සෑම දෙයක් ම මුදල් වේ, යැයි සිතා ජීවත් වන පහත් ජීවිතයෙන් ඔහු ආරක්ෂා වන්නේ ය. එමනිසා සෙනෙහෙබර හැඟීමෙන් සමාජ සේවයේ නියැළීමට ඔහු ඉදිරිපත් වේ.

2. zසකාත් දුගීන්ගේ සිත පිරිසිදු කරයි. ඊර්ෂ්‍යාව, පිළිකුල යනාදි මානසික රෝගවලින් ඔහු නිදහස් කරන්නේ ය. මේ නිසා ධනවතුන්ගේ දියුණුව ප්‍රිය කරන්නෙකු බවට හා ඒ උදෙසා ප්‍රාර්ථනා කරන්නෙකු බවට පත් වේ.

3. දෙවිඳුන්ට තුති පුදන මානසික මට්ටම zසකාත් දියුණු කරයි. වස්තුව තබා ගෙන සිටින කෙනකු ඒවාට zසකාත් ලබා දීම, දෙවිඳුන්ට තුති පුදන මාර්ගය වේ. දයාද දිගට ම ආරක්ෂා කර ගන්නා මාර්ගය ද එය ම වේ.

   "තොපි කෘතඥ වන්නහු නම් ඇත්තෙන් ම මම තොපට වැඩි කර දෙන්නෙමි...." යනුවෙන් අල් කුර්ආනය පවසයි. (14 ඉබ්රාහීම් : 7)

4. සමාජය තුළ අන්‍යෝන්‍ය සෙනෙහස, සාමූහික වගකීම්, එකමුතුබව යනාදිය වර්ධනය කිරීමට zසකාත් මග පෙන්වන්නේ ය.

5. සමාජය තුළ විශාල ආර්ථික පසුබෑස්මක් ඇති නොවීමට zසකාත් හේතු වේ. සමාජය තුළ කිහිප දෙනෙකු සුඛෝපභෝගී ව ජීවත් වන විට බොහෝ දෙනකු දුගීබවේ මිරිකී පීඩා විඳීම කිසි දු සිතක් නොපිළිගනී. zසකාත් ක්‍රමවත්ව ඉටු කරනු ලබන සමාජය තුළ මෙවැනි ඛේදනීය තත්ත්වයක් ඇති නොවේ.

6. දූගීබව විවිධ අපරාධවලට හේතු වේ. zසකාත් දුගීන්ගේ දුක නැති කරන බැවින් සොරකම්, මංකොල්ලකෑම් වැනි අපරාධ පිළිබඳ බිය පහ ව ගොස් ජන සමාජයට ම සැනසීමෙන්, ආරක්‍ෂා සහිත ව සිටීමට හැකි වේ. මේ ආකාරයට zසකාත් එම සමූහයේ ආර්ථික වර්ධනය වේගවත් කරයි.

7. zසකාත් ආර්ථික වර්ධනයට මග පාදයි. සෑම වර්ෂයක ම zසකාත් ගෙවිය යුතු බැවින් ධනවතුන් තම වස්තුව zසකාත් මගින් අඩු නොවී රැකගැනීමට වෙහෙස වෙති; ප්‍රයෝජනවත් මාර්ගයන්හි ප්‍රාග්ධනය යොදවති. මේ නිසා සමාජයේ ආර්ථිකය වර්ධනය වී සශ්‍රික වේ.

8. විරැකියා ගැටලුව විසඳීමට ද zසකාත් අත්තිවාරමක් දමනු ලබයි. රැකියාවක් ඇරඹීමට මූලික ප්‍රාග්ධනයක් නොමැත්තන්ට ප්‍රාග්ධනය ලබා දෙන්නේ ය. රැකියා පුහුණුව අවශ්‍යවූවන්ට එය ද ලබා දෙන්නේ ය.

Zසකාතයට ආවේනික ප්‍රතිඵලය ලබා දීමට නම් එය සාමූහික වශයෙන් ඉටු කිරීම අවශ්‍ය වේ. Zසකාත් සාමූහික වගකීමක් යන්න වටහා ගැනීමට පහත සඳහන් කරුණු සහාය වේ.

Zසකාතය කවරකුට ලබා දිය යුතු ද, යන්න විවරණය කරන අල් කුර්ආනය එය ලැබිය යුතු අය අතරට Zසකාත් එක්රැස් කරන සේවයෙහි නියැළෙන්නන් ද සඳහන් කර ඇත. තනි පුද්ගලයින්ගෙන් Zසකාතය රැස් කර සුදුස්සන්ට ලබා දීම සමාජ සේවාවකැයි මෙයින් වටහාගත හැකි ය. අල් කුර්ආන් ධනවතුන්ගෙන් Zසකාත් ලබා ගන්නා ලෙස විධාන නිකුත් කර ඇත. ඔවුන් එයින් සුපිරිසිදු කරනු පිණිසත් ඔවුන්ගේ වස්තුවෙන් සදකාවක් ගනුව. ඔවුන් උදෙසා දුආ කරව. ඇත්තෙන් ම නුඹගේ දුආ කිරීම ඔවුනට ශාන්තියෙකි. අල්ලාහු සියල්ල අසන්නේ ය; දන්නේ ය. (9 අත් තෞබා :103)



නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මුආද් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා යෙමන් ප්‍රදේශයට යවන විට දෙනු ලැබූ උපදේශයන්හි උපස්ථානය පිළිබඳ ව "ඔවුන්ගේ ධනවතුන්ගෙන් එය ලබා ගෙන දුගීන්ට එය ලබා දෙනු ලැබේ" (බුහාරි) මෙලෙස සඳහන් කිරීමෙන් Zසකාත් සාමුහික වගකීමක් යැයි වැටහෙන්නේ ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ද කලීෆාවරුන් ද Zසකාත් රැස් කර ගෙනෙන්නට පුද්ගලයින් පිටත්කර යැවූ බව ඉතිහාසය පවසයි.

**සකාත් සාමුහික වශයෙන් ඉටු කිරීමෙන් ප්‍රායෝජන රැසක් ලැබෙන්නේ ය.**

- ★ ධනවතුන් කිසිවකුටත් Zසකාත් වගකීමෙන් මිදී නොසිටීමට මග පෙන්වයි.
- ★ දුගීන්ගේ ආත්ම ගෞරවය ආරක්ෂා කරන්නේ ය.
- ★ දුගීබව නැති කිරීමට විශාල වැඩ සටහන් ක්‍රමවත් ව සැලසුම් කිරීමට හැකිවීම
- ★ Zසකාත් පිළිබඳව සැලකිය යුතු සියල්ලන්ගේ ම අවධානයට යොමු කර ගත හැකි වීම.
- ★ සමාජ යහපත රකින සේවාවන්වල අවධානය යොමු කරවා ගත හැකිය.

Zසකාත් සම්බන්ධ නීතිරීති පිළිබඳ දැන සිටීම එය ක්‍රමවත් ව ඉටු කිරීමට අත්‍යවශ්‍ය වේ. ඒ පිළිබඳ ව කෙටියෙන් සලකා බලමු.

## Zසකාත් අනිවාර්ය වන කොන්දේසි

1. මුස්ලිම්වරයෙකු වීම.
2. ස්වාධීන පුද්ගලයෙකු වීම.
3. වස්තුවේ හිමිකරු වීම.

පොදු වස්තූන් උදෙසා Zසකාත් ගෙවීම වාජිබ් නොවේ. නමුත් වැඩිවියට පත් නොවූ දරුවකුගේ හෝ සිහිවිකල් වූ කෙනකුගේ වස්තුව පාලනය කරන්නා එයට තමන් හිමිකරු නොවූව ද ඒ වෙනුවෙන් Zසකාත් ගෙවීම වගකීමක් වේ.



4. නිසාබ් තත්ත්වයට පත් වී තිබීම

Zසකාත් අනිවාර්ය වන සෑම වස්තුවක ම එය අනිවාර්ය වීමට සඳහන් කරන ලද අවම ප්‍රමාණය දැක්වීමට 'නිසාබ්' යන වචනය භාවිත කරයි. භාණ්ඩය අනුව නිසාබ් ප්‍රමාණය වෙනස් වේ.

5. වර්ෂයක් සම්පූර්ණ වී තිබීම

මෙහි දී වර්ෂයක් යනු චන්ද්‍ර වර්ෂය වේ. නිශ්චිත වස්තුව තමන්ට හිමි වූ මොහොතේ සිට වර්ෂය ආරම්භ වේ. වර්ෂයක් සම්පූර්ණ වී තිබීම යනු වසරක් පුරා නිෂ්චිත වස්තුව අතැති ව තිබීම වේ. ධාන්‍ය, පලතුරු වර්ග, නිදන් යනාදියට වර්ෂයක් සම්පූර්ණ විය යුතු ය, යන කොන්දේසිය නොමැත. ඒවාට අත්පත් වූ විගස Zසකාත් දීම අනිවාර්ය වේ.

6. වස්තුව වර්ධනය වන්නක් විය යුතු ය.

7. මූලික අවශ්‍යතාවලට වඩා අතිරික්ත ව තිබීම.

## සකාතයේ ඵර්ලු

1. නියියත් තැබීම
2. සුදුස්සන්ට ලබා දීම.

## සකාත් අනිවාර්ය වන භාණ්ඩ

භාණ්ඩ පස් වර්ගයකට zසකාත් අනිවාර්ය වේ. ඒවා ද ඒවායෙහි නිසාබය ද අවධානයට ලක් කරමු.

### 1. පශු සම්පත්

පශු සම්පත් අතරින් එළු, ගව, ඔටු යන තුනට ම zසකාත් අනිවාර්ය වේ. නමුදු, ගැල් ඇදීම, සීසෑම යනාදි කටයුතුවලට භාවිත කරනු ලබන සතුන් වෙනුවෙන් zසකාත් දීම අනිවාර්ය නොවේ.

**ආ) එළුවන්ගේ Zසකාත් පිළිබඳ වගුව**

| ප්‍රමාණය | zසකාත් |
|---|---|
| 40 සිට 120 දක්වා | එළුවෙක් |
| 121 සිට 200 දක්වා | එළුවන් දෙදෙනෙක් |
| 201 සිට 300 දක්වා | එළුවන් තිදෙනෙක් |
| 301 සිට 400 දක්වා | එළුවන් හතර දෙනෙක් |
| 401 සිට 500 දක්වා | එළුවන් පස් දෙනෙක් |

මීට වඩා වැඩි වන සෑම එළුවන් 100 දෙනෙකු සඳහා ම වසර දෙකක් වයසැති එළු දෙනෙකු බැගින් ලබා දිය යුතු ය.

**ආ) ගවයන්**

ගවයන්ගේ ආරම්භ නිසාබය 30ක් වේ.

| | | |
|---|---|---|
| ගවයන් | 30කට වසරක් වයසැති | 1 ගව නාම්බෙක් |
| ගවයන් | 40කට වසර දෙකක් වයසැති | 1 එළදෙනක |

මීට වඩා වැඩිවේ නම්, ඉහත සඳහන් සංඛ්‍යාවල තනි ගුණාකාරයට නොහොත් ඓක්‍යයේ ගුණාකාරයට zසකාත් ගණනය කළ යුතු ය.

**ඇ) ඔටුවන්**

ඔටුවන්ගේ ආරම්භ නිසාබය 05ක් වේ.

ඔටුවන් පස් දෙනකුට එක එළුවෙකු බැගින් ඔටුවන් 20කට එළුවන් හතර දෙනකු වශයෙන් වැඩි වී ඔටුවන්ගේ සංඛ්‍යාව 25ක් වූ විට වසරක් වයසැති ඔටු දෙනක් දිය යුතු ය.

## 2. ධාන්‍ය

ධාන්‍ය සඳහා zසකාත් අනිවාර්ය වීමට එම ධාන්‍ය වගා කරන ලද හා ගබඩා කර තබන ලද්දක් විය යුතු අතර ප්‍රධාන ආහාරයක් විය යුතු ය. එහෙයින් වී, තිරිඟු වැනි ධාන්‍යයන්ට zසකාත් වාජිබ් වේ.





ධාන්‍යවල ආරම්භ නිසාබය වස්ක් 5කි. මෙය දළවශයෙන් 675 kg කට සමාන වේ. වී පොත්ත සමග ගබඩා කරන ලද වී සඳහා නිසාබ් දෙගුණයකි. (1350 kg)

### නිසාබය අවධානයට ලක් කරන විට පහත සඳහන් දෑ පිළිබඳ සැලකිලිමත් විය යුතු ය.

**අ)** වසරක් ඇතුළත අස්වැන්න කිහිප වරක් නෙළන්නේ නම්, සෑම වරක් පාසාම zසකාත් ගෙවිය යුතු ය. සෑම වරක ම ලැබෙන අස්වැන්න නිසාබ් තත්ත්වයට පැමිණ නැතිනම් වසරක් ඇතුළත සෑම වරක ම ලැබුණු අස්වැන්න එකට ගණන් බලා නිසාබ් ගණනය කළ යුතු ය.

**ආ)** එකිනෙකට වෙනස් ධානය වර්ග දෙකක් එකට එක්කර නිසාබය ගණනය කළ නො හැකි ය.
(උදහරණ : ඉරිගු හා වී)

**ඉ)** එක ම ධාන්‍ය වර්ගයෙහි විවිධ වර්ග එකට එක් කර නිසාබ් ගණනය කරනු ලැබේ.
(උදහණ : නාඩුහාල් හා සම්බා)

## 3. පලතුරු වර්ග

රට ඉඳි, මිදි යන පලතුරු වර්ග දෙකට zසකාත් වාජිබ් වේ. ආරම්භ නිසාබය අනිවාර්ය වන ආකාරයට සෑම ධාන්‍ය වර්ගයට ම අයත් නීතිරීති මෙයටත් අදාළ වේ.





## 4. ඛනිජ ද්‍රව්‍ය




රන්, රිදී යනාදි වර්ග දෙකට zසකාත් අනිවාර්ය වේ.

රත්රන්වලට ආරම්භ නිසාබය වනුයේ මිස්කාල් 20කි. මෙය පවුම් 10 1/2කට සමාන වේ; බරින් 85gකට සමාන වේ. රත්රන්වල 1 : 40ක් ලෙස zසකාත් ලබා දිය යුතු ය.

රිදීවලට ආරම්භ නිසාබය වනුයේ දිර්හම් 200ක් වේ. මෙය ග්‍රෑම් 595කට සමාන වේ. රිදීවලටත් 1 : 40ක් zසකාත් ලබා දිය යුතු ය.

රන්, රිදීවලට zසකාත් ලබා දෙන විට අවධානය යොමු කළ යුතු කරුණු කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

අ) එක ම වර්ගයේ සියලු ම ආභරණ එක්කර zසකාත් උදෙසා නිසාබය ගණනය කළ යුතු ය.
(උදාහරණ : මාලය, වළල්ල, බිස්කට් බ්‍රේස්ලට්, ඔටුන්න)

ආ) පරිහරණය කරන රත්තරන්වල zසකාත් අනිවාර්ය නොවේ. නමුත්, අතිරික්ත ව එක් රැස් කර තබන ලද ආභරණවලට zසකාත් අනිවාර්ය වේ.

ඉ) රන්, රිදී භාජනවලට zසකාත් අනිවාර්ය වේ.

ඊ) වෙනත් ලෝහ වර්ග මිශ්‍ර වී ඇත්නම් එය ඉවත් කර නිසාබ් ගණනය කළ යුතු ය.

## 5. මුදල්

මුදල් සඳහා ආරම්භ නිසාබ් (ග්‍රෑම් 85) රත්‍රන්වල වටිනාකම වේ. රිදීවල නිසාබය zසකාත්හි නිසාබය ලෙස අදහස් කළ යුතු ය, යන මතයක් ද පවතී.

## 6. වෙළඳ ද්‍රව්‍ය

මුදල් සඳහා වූ නිසාබය මෙයට ද හිමි නිසාබය වේ. මේ සඳහා zසකාත් ලබා දෙන විට පහත කරුණු කෙරෙහි අවධානය යොමු කළ යුතු ය.

අ) වර්ෂය ආරම්භයේ නිසාබ් හි තත්ත්වයට පත් ව නොතිබුණ ද zසකාතය අනිවාර්ය වේ.

ආ) වෙළෙඳ ද්‍රව්‍ය සඳහා එදිනට පවතින වෙළෙඳ පොළ අගය මත සකාත් ගණනය කළ යුතු ය. එය ගත් මිලට වඩා අඩු හෝ වැඩි හෝ විය හැකි ය.

## සකාත් ලැබීමට හිමිකම් ඇති පිරිස

ධනවතුන්ගෙන් රැස් කරනු ලබන zසකාතය නිසි හිමි කරුවන්ට හිමි විය යුතු ය, යන කරුණ කෙරෙහි උද්යෝගයෙන් සිටි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා වෙත මිනිසෙක් පැමිණියේ ය. ඔහු තමාට zසකාත් ලබා දෙන ලෙස ඉල්ලා සිටියේ ය. ඔහුට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා " zසකාත් විෂයෙහි නබි වරයකු හෝ වෙනත් කෙනකු හෝ තීරණ ගැනීමෙහි ලා තෘප්තිමත් නොවූ අල්ලාහු තආලා, තමා ම එම විෂයෙහි තීරණය ලබා දී ඇත. එය අල්ලාහ් කාණ්ඩ අටකට බෙදූ ඇත. ඔබ එම කාණ්ඩවලට අයත් වන්නේ නම් ඔබට හිමි කොටස ලබා දෙමි" යැයි පිළිතුරු දුන්නේ ය. (අබූ දාවූද්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා මෙසේ පවසා ඇත්තේ, අල් කුර්ආනයේ පහත සඳහන් වැකිය පිළිබඳ ය.

(zසකාත් යන) දනය අන්ත දුගියාට ද, දුගියාට ද, එහි අයකැමියනට ද, ඔවුන්ගේ සිත් (සත්‍යයෙහි) නැමෙන අයට ද, වහලුන් කෙරෙහි ද, ණය කාරයන් කෙරෙහි ද, අල්ලාහුගේ මාර්ගයෙහි ද, මගියනට ද ම ය. අල්ලාහුගෙන් නියමයකි. අල්ලාහ් බොහෝ දන්නේ ය; නුවණැති ය. (9 අත් තෞබා : 60)

**සකාත් ලැබීමට හිමිකම් ඇති කාණ්ඩ අට පහත සඳහන් වේ.**

1. ෆකීර් - කිසි දු ආදායමක් නොමැති අන්ත දුගියා.
2. මිස්කීන් - තමාට හා තමාගෙන් යැපෙන්නන්ට අවශ්‍ය පමණ ආදායමක් නොලබන්නා.
3. ආමිල් - zසකාත් ගණනය කිරීම, එක් රැස් කිරීම, බෙදාහැරීම ආදි සේවාවල නිරත වන අය.
4. මුඅල්ලෆතුල් කුලුබ් - ඉස්ලාමය වෙත සිත බැඳුණු පිරිස හා පැහැදුණු පිරිස.
5. අර් රිකාබ් - වාරික ක්‍රමයට නිදහස් කරන ලද වහල්ලු.
6. කාරිමුන් - අනුමත වියදමක් සඳහා ණය වී එය පියවා ගත නොහැකි අය.
7. ෆීසබීලිල්ලාහ් - අල්ලාහ්ගේ (දීන්) මාර්ගයෙහි නියැලෙන්නන් යන අරුත ය.
8. ඉබ්නු සබීල් - අනුමත ගමනක යෙදී එය සම්පූර්ණ කිරීමට නොහැකි වන අය.

## සකාත් ලැබීමට සුදුසුකම් නොමැති අය

1. ප්‍රමාණවත් ආදායමක් ඇති අය.
2. වහල්ලු.
3. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ වංශයට අයත් වන අය. (බනූ හාෂිම්, බනු මුත්තලිෆ්)
4. zසකාත් ලබා දෙන්නාගේ යැපෙන්නන්. (බිරිඳ, දරුවන්, දෙමව්පියන්)
5. මුස්ලිම් නොවන අය.

ඉස්ලාම් පෙන්වා දුන් මෙම නීති රීති රැක ගනිමින් දරිද්‍රතාවෙන් පෙළෙන සමාජය රැක ගැනීමට අධිෂ්ඨාන පූර්වක ව අදිටන් කර ගනිමු.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ الفَقِيْرُ ❁ المِسْكِيْنُ ❁ العَامِلُ ❁ الرِّقَابُ ❁ الغَارِمُونَ ❁ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
❁ ابْنُ السَّبِيْلِ ❁ الزَّكَاةُ ❁ النِّصَابُ ❁ الحَوْلُ ❁ مُؤَلَّفَةُ القُلُوْبِ

## අභ්‍යාසය

1. zසකාත් යන වචනයේ අර්ථය කුමක් ද?
2. zසකාත්හි වැදගත්කම පෙන්වා දෙන අල් කුර්ආන් වැකි දෙකක් ලියන්න.
3. zසකාත් මගින් හිමි වන සමාජීය ප්‍රයෝජන කිහිපයක් සඳහන් කරන්න.
4. ''zසකාතය සාමූහික වගකීමකි'' යන්න සනාථ කිරීම සඳහා මූලාශ්‍රය ඉදිරිපත් කරන්න.
5. zසකාතය සාමූහික ව ඉටු කිරීමෙන් හිමි වන ප්‍රයෝජන හතරක් සඳහන් කරන්න.



# 8
# උපවාසයේ වැදගත්කම

يٰأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ
عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ

**"විශ්වාසවන්තයනි! නුඹලාට පෙර සිටි නබිවරුන්ගේ අනුගාමිකයන් කෙරෙහි පවරනු ලැබූවාක් මෙන් නුඹලා කෙරෙහි ද සවුම් (උපවාසය) පවරා ඇත. මෙමගින් නුඹලාට අල්ලාහු කෙරෙහි බිය බැතිමත් බව ඇති කර ගත හැකි ය." (2 අල් බකරා 183)**

පංච මහා වගකීම් අතරින් උපවාසය අසාහය වගකීමකි. දෙවියන්ට මුළුමණින් ම අවනත වී කටයුතු කරන මිනිසෙකු බිහි කිරීම සඳහා වෙන් වූ පුහුණුවක් ලෙස මෙය පවතියි.

උපවාසයට අරාබියෙන් "සවුම්" යන පදය භාවිත කරනු ලැබේ. ඈත් වී සිටීම, වැළකී සිටීම, යන්න මෙහි වචනාර්ථ වේ. ඉස්ලාමීය ව්‍යවහාරයට අනුව මුස්ලිම්වරයකු "අල්ලාහ් වෙනුවෙන්" යන පිවිතුරු චේතනාවෙන් යුතු ව (අනුමත) ආහාර, පාන ගැනීම හෝ අනුමත වූ ලිංගික සබඳතා පැවැත්වීම ආදී ක්‍රියාවලින් අලුයම සිට හිරු බැස යන තුරු වැළකී සිටීම හැඳින්වීමට මෙම පදය භාවිත කරනු ලැබේ. සවුම් යන පදයෙහි බහු වචන පදය "සියාම්" යයි පැවසිය හැකි ය.

උපවාසය අත් හළ නොහැකි වගකීමකි. සාධාරණ හේතුවක් නොමැති ව කෙනෙකු රමළාන් මස උපවාසය අත්හැරීම මහා පාපකර්මයක් බවට ඉමාම්වරු පෙන්වා දෙති. "උපවාසය වගකීමකි"යන අදහස අල් කුර්ආනය පහත සඳහන් ආකාරයට තහවුරු කරයි.

> **විශ්වාසවන්තයනි! නුඹලාට පෙර සිටි (නබිවරුන්ගේ අනුගාමිකයන්) අය කෙරෙහි පවරනු ලැබුවාක් මෙන් නුඹලා කෙරෙහි ද සවුම් (උපවාසය) පවරා ඇත. මෙමගින් නුඹලාට (අල්ලාහ් කෙරෙහි) බිය බැතිමත් විය හැකි ය.**
>
> (2 අල්--බකරා 2: 183)

"රමළාන් මස (කවරාකාර මාසයක් වන්නේ ද යත්) මිනිසාට (පරිසමාප්ත) මග පෙන්වීම හා (නිවැරදි මාර්ගය දක්වන) පැහැදිලි ඉගැන්වීම්වලින් යුක්ත හා (සත්‍යය හා අසත්‍යය තෝරා ගැනීමේ) මිනුම් දණ්ඩ ද සැපයෙන අල් කුර්ආනය පිරිනමන ලද මාසය වේ. එබැවින් මෙම මාසය තුළ ජීවතුන් අතර සිටින කවරකු හෝ වේවා ඔහු එහි (එම මාසයේ) සවුම් ඉටු කළ යුතු ය. එහෙත් යමකු අසනීපයෙන් පසුවේ නම් හෝ ගමනක යෙදී සිටින්නේ නම් හෝ ඔහු එම දින ගණනට සමාන දින ගණනක් වෙනත් දිනවල (සවුම් ඉටු) කළ යුතු ය. අල්ලාහ් නුඹලාට සහනයක් සැලැස්වීමට කැමති ය.



**නුඹලාට දුෂ්කරතාවක් ගෙන දීමට කැමති නොවේ. (එබැවින් නුඹලාට මෙම ක්‍රමය දක්වනු ලබන්නේ සවුම්) දින ගණන නුඹලා සම්පූර්ණ කොට (අල්ලාහ් විසින්) නුඹලාට යහමග පෙන්වා දීම වෙනුවෙන් නුඹලා අල්ලාහ් විහුතිමත් කිරීමට හා ඔහුට කෘතඥ වීම පිණිස ය."**

( 2 අල්-බකරා :185)

## උපවාසය වනාහී නොයෙකුත් පැතිවලින් විශේෂිත වූවකි.

### 1. පරලොවෙහි දී අප වෙනුවෙන් කන්නලව් කරන්නා වූ දෙයකි.

"උපවාසය ද අල් කුර්ආනය ද පරලොවේ දී ගැත්තා වෙනුවෙන් කන්නලව් කරයි. මාගේ දෙවිඳුනේ! දිවා කල දී මොහු ආහාර ගැනීමෙන් හා, ආශාවන් කෙරෙන් වැළැක් වූයෙමි. මොහු සම්බන්ධ විෂයෙහි මාගේ ආයාචනය පිළිගනු මැන!" යැයි උපවාසය පවසයි. රාත්‍රියෙහි මොහු නින්දෙන් වැළැක්වූයෙමි. මොහු සම්බන්ධ මාගේ ආයාචනය පිළිගනු මැන! යැයි, අල් කුර්ආනය පවසයි. මෙම දෙආකාර වූ ආයාචනාවන් පිළිගනු ලැබේ." (අහ්මද්)

### 2. පව් සමාව ද ඊට පිළියම් ලබා දෙන්නෙකි.

"කවරෙක් රමළාන් මාසයේ විශ්වාසයකින් යුතු ව අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රතිඵල බලාපොරොත්තුවෙන් උපවාසය රකී ද ඔහුගේ පෙර පව් කමා කරනු ලැබේ." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

### 3. අසීමිත වූ පින් ප්‍රමාණයක් ලබාදෙන්නෙකි.

"මිනිසාගේ සියලු ක්‍රියාවන්ට කිහිප ගුණයකින් පින් ප්‍රදානය කරනු ලැබේ. එක් යහ ක්‍රියාවකට දහය සිට හත්සීය ගුණයක් දක්වා පින් ප්‍රදානය කරනු ලැබේ. උපවාසය හැර, එය මා සතු දෙයකි. එයට අයත් කුලිය මම ම ලබා දෙමි. ඔහු තම ආශාවන් හා ආහාරය ද මා වෙනුවෙන් කැප කරයි." යනුවෙන් අල්ලාහ් පැවසූ බව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූ සේක." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

### 4. දෙලොව සෞභාග්‍යය හිමි කර දෙනු ඇත

"උපවාසධාරියකුට ද්විත්ව සතුටක් ඇත. ඒ උපවාසයෙන් මිදෙන විට ඇති වන සතුට හා තම දෙවිඳුන් මුණගැසෙන විට ඇති වන සතුට වේ." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

### 5. ස්වර්ගයේ විශේෂ දොරටුවක් ලබා දිය හැකි ය

ස්වර්ගයේ "රයියාන්" නමින් හඳුන්වන දොරටුවක් ඇත. පරලොව දී සවුම්ධාරීන් එම දොරටුව තුළින් ස්වර්ගයට පිවිසෙති. සවුම්ධාරින් කොහි සිටින්නේ ද? යනුවෙන් ආමන්ත්‍රණය කරති. ඔවුහු නැගිට ස්වර්ගයට පිවිසෙති. ඔවුහු ප්‍රවේශ වූ විගස එම දොරටුව වැසේ. ඉන්පසු දොරටුවෙන් අන් කිසිවකුට ඇතුළු විය නොහැකි ය. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

## උපවාසයෙන් ලැබෙන ප්‍රයෝජන

### 1. ආධ්‍යාත්මික දියුණුව

මිනිසාට අධ්‍යාත්මික වශයෙන් තමා වර්ධනය කර ගැනීමට සහය ලබා දෙන පරිසරය පවතින මාසය රමළාන් මාසය වේ. එම මාසයේ දී,



- ස්වර්ග දොරටු විවර වේ
- ස්වර්ගය අලංකාර කරනු ලැබේ
- නිරයේ දොරටු වසනු ලැබේ
- ෂෙයිතාන්ට විලංගු දමනු ලැබේ
- මලාඉකාවරු සවුම්ධාරීන් වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරති
- සව්ම්ධාරින්ගේ ප්‍රාර්ථනා ඉෂ්ට කරනු ලැබේ
- මාස දහසකට වඩා උසස් රාත්‍රිය හිමි වේ
- නිරයෙන් නිදහස හිමි වේ



මෙම අවස්ථාව මනාව ප්‍රයෝජනයට ගන්නෝ, මෙම මාසයේ වැඩි වශයෙන් අල් කුර්ආනය පාරායනය කරති. අධික වශයෙන් දික්ර් කරති. රාත්‍රි කාලයේ නැමදුම් කරති. දන් දෙති. ඥාතීන්ට සලකති. තව්බා කෙරෙහි දැඩි අවධානයක් යොමු කරති. මෙලෙස කුසල් යන සුවඳවත් පුෂ්පයෝ මෙම මාසයේ සුපුෂ්පිත වෙති. එබැවින් මුස්ලිම්වරයෙක් මෙම කාලවකවානුවෙහි ආත්මීය වශයෙන් ඉතා උසස් බවට පත් වේ. දෙවියන් විසින් ප්‍රාර්ථනා පිළිගනු ලබන තරමට ඔහු තම යහගුණ වර්ධනය කර ගනියි.

උපවාස කාලයේ සෑම දිනක ම මුස්ලිම්වරයකු සාමාන්‍යයෙන් පසළොස් පැයක් නිරාහාරව සිටියි; කිසිවක් පානය නොකර සිටියි; ආශාවන්ගෙන් මිදී ඈත් වී සිටියි. මෙම පුහුණුව අඛණ්ඩ ව එක් මසක කාලයක් පවතී. එබැවින් ඉවසීම සඳහා දීර්ඝ පුහුණුවක් උපවාසය ලබා දෙයි.

"ඉවසීමේ මාසයේ උපවාසයේ යෙදීමත්, එක් එක් මාසවල දින තුනක් උපවාසයේ යෙදීමත් සිතෙහි ඇති ගිනි දූල් කම්මුතු කර දමයි" (ඉබ්නු මාජාහ්)

## 2. දායාද හඳුනා ගැනීම

මිනිසා දෙවිඳුන්ගේ දායාද අඛණ්ඩ ලෙස පරිහරණය කරන නමුත් එහි අගය වටහා නොගනී. ඒවා ලබා දුන් දෙවිඳුන්ට තුති පුදන්නේ ද නැත. උපවාසය මඟින් දායාද රාශියක් භුක්ති විඳීමට බාධා පැමිණවීම තුළින් එහි වටිනාකම ඒත්තු ගන්වයි; ස්තුති කිරීමට දිරිගන්වයි.

## 3. දුගීන්ගේ දුෂ්කරතා හඳුනා ගැනීම

සමාජයේ දුගියා-ධනවතා යන වෙනස්කම් රහිත ව සියල්ලන්ට ම උපවාසය නීතියක් බවට පත් කර ඇත. එබැවින් අත්දැකීම තුළින් කුසගින්නේ වේදනාව ධනවත්හු වටහා ගනිති; දිළිඳු බවේ කෲර බවෙන් සමාජය මුදවා ගැනීමට ඉදිරිපත් වෙති.

යූසුෆ් අලෛහිස්සලාම් තුමා ඊජිප්තුවේ මුදල් ඇමති ලෙස කටයුතු කළ සමයේ අධික වශයෙන් උපවාසයෙහි යෙදුණේ ය. මේ ගැන විමසනු ලැබූ විට "මා කුස පුරා අනුභව කළ විට දුගීන්ගේ කුසගින්න අමතක වී යාවිදෝ යැයි බිය වෙමි." යැයි පැවසී ය.

## 4. ශාරීරික නිරෝගී බව හිමි වීම

"ඔබ උපවාසය රැක නිරෝගී ව ජීවත් වන්න." සුව කළ නොහැකි සමහර රෝගී තත්ත්ව සුව කිරීමට උපවාසය බෙහෙවින් සහය වන බව වෛද්‍ය ලෝකය පවසයි.

## 5. දෙවිඳුන් කෙරෙහි මුළුමණින් ම අවනත වීමේ පුහුණුව

ජීවිතයේ සෑම අවස්ථාවක ම දේව නීතියට ගරු කිරීම මුස්ලිම්වරයකුගේ උසස් ගුණයකි. මෙම ගුණය වර්ධනය කර ගැනීමට දීර්ඝ කාලයක උපවාසය මඟින් අපට අවස්ථාව හිමි වේ.

අපගේ මුතුන් මිත්තෝ උපවාස කාලය ස්වර්ග ප්‍රවේශයට මග විවර කිරීම සඳහා තමන්ට හිමි වූ අපූරු අවස්ථාවකැයි සිතා එය ප්‍රයෝජනයට ගත්හ. එබැවින්, උපවාස ශීලය ඔවුන්ව වෙනස් කළහ; එය ඔවුනට දේවබිය ලබා දුන්නේ ය; ශාරීරික ශක්තිය ලබා දුන්නේ ය; උසස් ගුණාංග ලබා දුන්නේ ය.

## පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ الصَّوْمُ ❁ الصِيَامُ ❁ رَمَضَانُ ❁ الرَيَّانُ

### අභ්‍යාසය

1. සවුම් යන පදයේ අර්ථය කුමක් ද?
2. අල් කුර්ආනය තුළින් උපවාසය අනිවාර්ය කිරීමේ අරමුණ කුමක් ද?
3. උපවාසයේ විශේෂත්වය පෙන්නුම් කරන හදීස් දෙකක් ලියන්න.
4. උපවාසයෙන් ලැබෙන ලෞකික ප්‍රයෝජන මොනවා ද?
5. ලෛලතුල් කද්ර් රාත්‍රිය පිළිබඳ විස්තර කරන්න.



# 9

# හජ් හා උම්රා

وَأَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلَّهِ...

**"නුඹලා හජ් සහ උම්රාහ් (ඉටුකිරීමට අධිෂ්ඨාන කරගත් විට අල්ලාහ් ප්‍රසාදයට පත් කිරීමට මෙම කාර්යයන්) ඉටුකරනු." (2 අල් බකරා :196)**

ඉස්ලාම් දහමේ පස් වන වගකීම හජ් වේ. හජ් යනු දුල් හිජ්ජා මාසයේ දී මක්කාවට ගොස් ඉටු කරන නැමදුමයි.

**හජ් ඉටු කරන්නා,**



- මුස්ලිම්වරයකු ලෙස ද
- වැඩිවියට පත් පුද්ගලයකු ලෙස ද
- සිහිබුද්ධිය ඇත්තකු ලෙස ද
- ස්වාධීන පුද්ගලයකු ලෙස ද
- තමා ද තම භාරයේ සිටින්නන් ද හජ් ඉටු කර පැමිණෙන තුරු ආරක්ෂා වීමට තරම් වත්කමක් ඇත්තකු ලෙස ද
- ශරීර ශක්තිය හා ආරක්ෂිත ගමන් මගක් ලැබූවකු ලෙස ද
- මක්කාවට ගොස් හජ් ඉටු කිරීමට තරම් කාල සීමාවක් ඇති අයකු ලෙස ද සිටිය යුතු ය.

## හජ්හි අර්කාන් (ෆර්ළු)

- නියියත් තැබීම (ඉහ්රාම් ඇඳීම)
- දුල් හජ් 9 වන දින අරෆාහි රැඳීම
- තවාෆුල් ඉෆාලා ඉටු කිරීම
- සඊ ඉටු කිරීම
- හිස කෙස් ඉවත් කිරීම
- අනුපිළිවෙළට ඉටු කිරීම

මේ අතරින් උම්රා ඉටු කිරීමේ දී අරෆාවෙහි රැඳී සිටීම අවශ්‍යතාවක් නොවේ.


අරෆාවෙහි රැඳීසිටීම

ඉස්ලාමීය අනෙකුත් වගකීම්වලට අර්කාන් (ෆර්ල්) පමණක් ඇති නමුදු, හජ් සඳහා වාජිබ් ද ඇත. ෆර්ලු මගහැරුණ හොත් වගකීම ඉටු නොවේ. නමුත් වාජිබ් මගහැරුණහොත් ඒ වරදට පිළියම් යෙදිය යුතු ය. මෙය 'ෆිද්යා' නම් වේ. එළුවකු කුර්බාන් කිරීම, මස්ජිදුල් හරාමයේ සිටින දුගීන් හය දෙනෙකුට ආහාර ලබා දීම, දින තුනක් උපවාසයේ යෙදීම යනාදියෙන් එකක් සිදු කර පිළියම් කළ යුතු ය.

## හජ්හි වාජිබ් පහත දැක්වෙන පරිදිය

1. නියමිත මීකාත් (නම් ස්ථානයෙහි) නියියත් තැබීම (ලාංකික හාජිවරු යලම්ලම් නම් ස්ථානයෙහි නියියත් තබති.
2. දුල් හජ් දහ වන දින රාත්‍රිය පසු මුස්තලිෆාවෙහි රැඳීසිටීම.
3. අයියාමුත් තෂ්රීක් යන (දුල්හජ් 11, 12, 13) යන දිනවල මිනාවේ රැඳීසිටීම.
4. දුල් හජ් දහ වන දින ජම්රතුල් අකබාවේ දී ගල් 7ක් විසි කිරීම.
5. අයියාමුත් තෂ්රීක් දිනවල දී මධ්‍යාහ්නයට පසුව ජම්රතුල් අකබා, ජම්රතුල් වුස්තා, ජම්රතුල් ඌලා යන ජම්රා තුනහි ම ගල් 7 බැගින් විසිකිරීම.
6. තවාෆුල් විදා ඉටුකිරීම.



## හජ් හා උම්රාහි සුන්නතයන්

1. නියියත් තැබීමට පෙරත්, මක්කාවට ඇතුළු වීමට පෙරත්, අරෆා - මුස්තලිෆාවෙහි නවාතැන් ගැනීමට පෙරත්, ජම්රාවල ගල් විසිකිරීමට පෙරත්, තවාෆ් කිරීමට පෙරත් නෑම.

2. නියියත් තැබීමට පෙර ශරීරයේ සුවඳ විලවුන් තවරා ගැනීම.

3. නියියත් මුවින් ප්‍රකාශ කිරීම.

4. තල්බියා උසුරීම.

5. මක්කාවට ඇතුළු වූ විගස තවාෆ් කිරීම.

6. දුල්හජ් 9 වන දින රාත්‍රියේ මදීනාවේ රැඳී සිටීම.

7. නිශ්චිත ස්ථානවල දී ඒ ඒ නිශ්චිත ප්‍රාර්ථනා (දුආ) උසුරීම.

8. zසම් zසම් ජලය වැඩි වශයෙන් පානය කිරීම.

## හජ්, උම්රාහි මුහර්රමාත් (තහනම් කළ දේ)

(පහත සඳහන් ක්‍රියා කළ හොත් හජ් ඉටු නොවේ. ඒවා මුහර්රමාත් ලෙස හැඳින්වේ. ඒවා නම්,)

1. මසන ලද ඇඳුම් පිරිමින් ඇඳීම

2. සුවඳ විලවුන් ගැල්වීම

3. හිසකෙස්, රැවුල යනාදියට තෙල් ගැල්වීම

4. සිරුරේ කෙස්, රෝම, නිය ආදිය කැපීම.

5. විවාහ වීම, විවාහ කර දීම

6. ලිංගික ක්‍රියාකාරකම්වල නියැළීම හෝ ඒවා ආශ්‍රිත ක්‍රියාකාරකම්

7. පුරුෂයන් තම හිස ආවරණය කිරීම

8. කාන්තාවන් මුහුණු වැසීම

9. දඩයම් කිරීම

10. හරම් ප්‍රදේශය තුළ ගස් හෝ පැළෑටි කැපීම

ඉහ්රාම් ඇඳීමෙන් පසු මේවායින් එකක් හෝ සිදු කළේ නම්, හජ්හි වාජිබ්වලින් එකක් අත්හැරුණු විට කරන ආකාරයට ෆිද්යාවක් දිය යුතු ය. බිරිඳ සමඟ ලිංගිකව එක් වීමෙන් පවත්වා හජ් හා උම්රා කඩ කළේ නම් ඔටුවකු ද, ගොනෙකු හෝ එළුවන් ද කුර්බාන් දිය යුතු ය. එම හජ් හා උම්රා අඛණ්ඩ ව කිරීමෙන් පසු ප්‍රමාද නොවී එය කලා කිරීම යුතුකමකි.

## හජ් හා උම්රා තෙයාකාරයකින් ඉටු කළ හැකි ය.

1. හජ් පමණක් ඉටු කිරීමට නියියත් තැබීම. මෙය ඉෆ්රාද් නම් වේ.
2. හජ් හා උම්රා සඳහා එකට නියියත් තැබීම. මෙය අල්කිරාන් නම් වේ.
3. හජ් හා උම්රා සඳහා වෙන වෙන ම නියියත් තැබීම. මෙය අත්තමත්තුඋ නම් වේ.

## උම්රා ඉටු කරන ආකාරය

උම්රා ඉටු කරන්නා ඉහ්රාම් ඇඳීමට පෙර නිය කපා, රෝම ඉවත් කර, දිය නා, සුවඳ විලවුන් ගල්වා නියියත් තබා රකාඅත් දෙකක සුන්නත් සලාතයක් ඉටු කළ යුතු ය. (පුරුෂයන් නොමසන ලද සුදු වර්ණයෙන් යුත් ඇඳුම් ඇඳ ගත යුතු ය). (ස්ත්‍රීන් ඉස්ලාම් අනුමත කරන ලද ඇඳුමක් ඇදිය යුතු ය) මක්කාවේ කෘබාවට ඇතුළු වූ විගස හජරුල් අස්වද් ගල අසල සිට, එසේ කළ නොහැකි නම් ඊට කෙළින් සිටගෙන කෘබාවේ වම් දෙසට වට 7ක් යා යුතු ය. මෙය තවාෆ් යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ. එවිට

رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ

යන දුආව උසුරිය යුතු ය. (වෙනත් දුආ ද උසුරිය හැකි ය) තවාෆ් කර අවසාන වූ පසු කෘබාව අසල පිහිටි "මකාමු ඉබ්රාහීම්" නම් ස්ථානයේ රකාඅත් දෙකක සුන්නත් සලාතයක් ඉටු කළ යුතු ය.

ඉන් පසු zසම් zසම් ජලය පානය කළ යුතු ය. පසු ව සෆා කඳු වැටිය අසලට ගොස් සඊයු කිරීම ආරම්භ කළ යුතු ය. සෆා සිට මර්වා දක්වා ද මර්වා සිට සෆා දක්වා ද 7 වරක් දිව යා යුතු ය. මෙහි දී කිව යුතු දුආ ද තස්බීහ්, තහ්මීද්, තක්බීර්, තහ්ලීල් යනාදිය උසුරිය හැකි ය. සෆා - මර්වා අතර උසුරිය යුතු දුආ ද ඇත. සඊ කළ පසු හිස කෙස් කපා ඉවත් කිරීමත් සමඟ උම්රා ඉටු වේ.

## හජ් ඉටු කරන ආකාරය

දුල් හජ් අට වන දින සිට හජ් ආරම්භ වේ. එදින හාජිවරු දිය නා, පිරිසිදු වී සුවඳ විලවුන් ගල්වා නියියත් තබා ඉහ්රාම් ඇඳ නවාතැන් ගත් ස්ථානයේ සිට තල්බියා උසුරමින් මිනාවට පැමිණේ. එහි දී ලුහර් හා අසර් රකාඅත් හතරකින් යුත් සලාතය රකාඅත් දෙකකින් කෙටි කර සලාතය ඉටු කිරීම සුන්නත් වේ. මහ්රිබ් හා ඉෂා ද, සුබහ් සලාතය ඉටු කරති. එතැන් සිට නම වන දින අරෆා බලා පිටත් වේ. එහි දී ලුහර් සමඟ අසර් එක්කර කෙටි කර ඉටු කරති. වැඩි වේලාවක් දීර්ඝ දුආ උසුරමින් තම කාලය ගත කරති. හිරු බැස ගිය පසු එහි සිට මුස්තලිෆාව බලා ගමන් කරති. එහි දී මහ්රිබ් හා ඉෂා එක්කර ඉටු කරති. ඉෂා සලාතය කෙටිකර ඉටු කරති. රාත්‍රිය එහි ගත කරයි.

දහවන දින සුබ්හු සලාතය මුස්තලිෆාවෙහි ඉටු කර මිනාව බලා පිටත් වෙති. (ජම්රා දී විසිකිරීමට ගල් අහුලා ගනිති) මිනාවෙන් පිටත් වී (ලුහර් සලාතයට පෙර) ජම්රතුල් අකබාවෙහි ගල් හතක් විසිකරති. පසුව හිසකෙස් (කාන්තාවෝ කුඩා ප්‍රමාණයක්)




ඉවත් කරති. 10 වන චන්ද්‍ර දිනය හජ් අවුරුදු දින වන බැවින් එදින ඉහ්රාම් ඇඳුම් ගලවා සාමාන්‍ය ඇඳුම් ඇඳ ගනිති. ඉන් පසු මක්කාවට ගොස් තවාෆුල් ඉෆාලා ඉටු කරති.

දුල්හිජ්ජා 11, 12, 13 යන දිනවලදී ලුහර් සලාතයට පසු මිනාවෙහි රැඳී ජම්රා තුනෙහි ම ගල් විසි කරති. මීට පෙර තවාෆුල් ඉෆාලා ඉටු නොකළ අය මක්කාවට ගොස් එය ඉටු කරති. තවාෆයට පසු සර් ඉටු කළ යුතු ය. අවසාන වරට මක්කාවේ සිට ගම රට බලා හෝ මදීනාව බලා යෑමට පෙර තවාෆුල් විදා ඉටු කරති.

## ප්‍රයෝජන

හජ් ඉටු කිරීමට තරම් පහසුකම් තිබිය දීත් එය ඉටු නොකරන්නා යුදෙව්වකු ලෙස හෝ ක්‍රිස්තියානිවරයකු ලෙස මරණයට පත් වේ. (තිර්මිදි) යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම තුමා පැවසූහ. "හරියාකාරව හජ් ඉටු කළ තැනැත්තා එදින උපන් ළදරුවෙකු සේ නැවත පැමිණේ." යනුවෙන් ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසූහ. හජ් ඉටු කිරීම උදෙසා නිවසින් පිටත් ව අතරමග දී මිය ගිය ද ඔහුට හජ් ඉටු කළ කුසල් හිමි වේ.

මෙපමණක් නොව හජ් මගින් ගැත්තා තමන්ගේ පූර්ණ යටහත් පහත් බව අල්ලාහ්ට හෙළි කරන්නේය. ඒ වෙනුවෙන් තම කාලය, වස්තුව, ශරීරය, සිත යනාදී සියල්ලම කැප කරන්නේ ය. යහපත් ක්‍රියාවල නිරතවෙමින් තම කාලය ගත කරන්නේ ය. දේව සිතුවිල්ලෙහි සැපත අත් විඳින්නේ ය. තක්වාව වර්ධනය කර ගන්නේ ය. සහෝදර මුස්ලිම්වරුන් සමඟ එකට එක්ව සිටින්නේ ය. සමානාත්මතාව, සහෝදරත්වය, එකමුතුබව, පරාර්ථකාමීත්වය, ඉවසීම, සහජීවනය, පරලොව සිතුවිල්ල යනාදිය හජ් මගින් පුහුණු කෙරේ.

එහෙයින් හජ් වගකීම පාරිශුද්ධත්වයෙන් හා පරිත්‍යාගශීලීත්වයෙන් ඉටු කරන මුස්ලිම්වරු අල්ලාහ්ගේ තෘප්තිය ලබන තත්ත්වයට උසස් කරනු ලබයි. අනෙකුත් ඉබාදතයන් සමඟ හජ් වගකීම සංසන්දනය කළ ඉමාම් අබූ හනීෆා රහ්මතුල්ලාහි අලෛහිස්සලාම් තුමා හජ් යනු සියලු ම ඉබාදතයන්ගේ සම්භාව්‍යය ගැබ් කරගත් ප්‍රධාන දේව නැමදුමකි, යැයි පැවසූහ.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❖ الإحْرَامُ ❖ العَرَفَةُ ❖ طَوَافُ الإفَاضَةِ ❖ السَّعْيُ ❖ جَمْرَةُ الْعَقَبَةِ ❖ جَمْرَةُ الوُسْطَى
❖ جَمْرَةُ الأُوْلَى ❖ طَوَافُ الْوِدَاعِ ❖ الإفْرَادُ ❖ الْقِرَانُ ❖ التَّمَتُّعُ ❖ النِّيَّةُ ❖ زَمْ زَمْ
❖ الحَجَرُ الأَسْوَدُ ❖ مَقَامُ إبْرَاهِيْمَ ❖ الصَفَا ❖ المَرْوَةُ ❖ التَسْبِيْحُ ❖ التَّلْبِيَّةُ
❖ التَّكْبِيْرُ ❖ التَّهْلِيْلُ ❖ التَّحْمِيْدُ ❖ الحَجُّ وَالعُمْرَةُ ❖ المِيْقَاتُ ❖ أيَّامُ التَّشْرِيْكِ
❖ المُحَرَّمَاتُ ❖ طَوَافُ القُدُوْمِ

### අභ්‍යාසය

1. හජ් සඳහා සූදානම් වන ආකාරය පහදන්න.
2. හජ්හි ෆර්ලු හා වාජිබ් වෙන වෙන ම සඳහන් කරන්න.
3. හජ් හා උම්රා අතර වෙනස ලියා දක්වන්න.
4. පහත සඳහන් වචන විස්තර කරන්න.

   * ඉහ්රාම්
   * මීකාත්
   * මකාමු ඉබ්රාහීම්
   * හජරුල් අස්වද්



# 10

# ඉස්ලාමීය සිද්ධස්ථාන

لاَ تُشَدُّ الرِّحَالُ إِلاَّ إِلَى ثَلاَثَةِ مَسَاجِدَ: مَسْجِدِيْ هَذا ، وَالْمَسْجِدُ الْحَرَام ، وَالْمَسْجِدُ الأَقْصَى

**"ශුද්ධ වූ වන්දනා යාමට හැක්කේ, ශුද්ධ වූ ස්ථාන තුනකට පමණකි. මාගේ මෙම මස්ජිදය, මස්ජිදුල් හරාම් හා මස්ජිදුල් අක්සා." (බුහාරි)**

ඉස්ලාම් දහම තුළ මස්ජිදය ශුද්ධ වූ ස්ථානයක් ලෙස සැලකේ. එහි වැදගත්කම පිළිබඳ අල් කුර්ආනයේ හා හදීස්වල ස්ථාන රැසක ම පවසා ඇත. මෙම ශුද්ධ වූ ස්ථාන අතරින් වඩාත් උසස් කොට සැලකෙන පරිශුද්ධ වූ ස්ථාන 3ක් ලෙස කඃබතුල්ලාහ්, මස්ජිදුල් අක්සා, මස්ජිදුන් නබවි හැඳින්විය හැක. මෙම උතුම් ස්ථාන තුනෙහි ම ශුද්ධ වූ විශේෂත්වය පිළිබඳ අල් කුර්ආනය හා හදීස්වල වර්ණනාත්මක ව පවසා ඇත. මෙම ශුද්ධ වූ ස්ථාන තුන ම මුස්ලිම් සමාජයේ ජීවනාලිය මෙන් එකට බැඳී පවතී. එම නිසා ඒවායේ වැදගත්කම ද ඒවා කෙරෙහි අප සතු වගකීම් ද දැන ක්‍රියා කිරීම ආගමික යුතුකමකි.

මෙම ශුද්ධ වූ ස්ථාන තුන ම කීර්තිමත් ඓතිහාසික විශේෂත්වයක් දරන අතර සමාජය තුළ ඒවායෙහි බලපෑම් විවිධාකාර ය. ඒවායෙහි ආධ්‍යාත්මික වටිනාකම් පිළිබඳ නබිතුමා මෙසේ පැවසූහ. "මස්ජිදුල් හරමයේ ඉටු කරනු ලබන සලාතයක් සලාත් ලක්ෂයක් ඉටු කළා හා සමාන වේ. මගේ මෙම පල්ලියේ ඉටු කරනු ලබන සලාතයක් සලාත් දාහක් ඉටු කළාට සමාන වේ. මස්ජිදුල් අක්සාහි ඉටු කරනු ලබන සලාතයක් සලාත් පන්සීයයක් ඉටු කළා හා සමාන වේ." (බුහාරි)

එලෙස ම, වන්දනා කළ හැකි සිද්ධස්ථාන වශයෙන් මෙම ස්ථාන තුන පමණක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සඳහන් කර ඇති බැවින් අනෙකුත් මස්ජිද්වලට වඩා මේවාට ප්‍රමුඛස්ථානයක් හිමි වීමට හේතු වී ඇත.

"වන්දනාමාන කළ හැක්කේ සිද්ධස්ථාන තුනකට පමණි. මගේ මෙම පල්ලිය, මස්ජිදුල් හරාම්, මස්ජිදුල් අක්සා" (බුහාරී)

මෙම සිද්ධස්ථාන තුනෙහි ම විශේෂත්වය හා වැදගත්කම වෙන් වෙන් වශයෙන් සලකා බලමු.

## 1. කඃබතුල්ලාහ්

කඃබතුල්ලාහ් ඉස්ලාමය තුළ ප්‍රථමස්ථානය හිමි කරගත් දේවස්ථානය වේ. ලොවෙහි ප්‍රථමයෙන් ම ඉදිකරන ලද දේවස්ථානය ද මෙය වේ.

**"(මෙලොවෙහි දෙවියන් නැමදීමට) මිනිසුන් උදෙසා සකස් කරන ලද දේවස්ථාන අතරින් ප්‍රමුඛස්ථානයක් ගනු ලබන්නේ නියත වශයෙන් ම බක්කාවෙහි (මක්කාවෙහි) පිහිටි මෙම දේවස්ථානය වේ. එය ඉතා ම භාග්‍ය ගෙන දෙන්නකි; ලෝක වැසියන්ට යහමග පෙන්වන ස්ථානයකි.**

**(3: ආල ඉම්රාන් 96)**

"කඃබාව ප්‍රථමයෙන් ම ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමා ඉදි කළේ ය." යන්න ඉතිහාසය පවසයි. ඊට පෙර මලක්වරුන් ඉදි කළා යැයි පොදු විශ්වාසයක් ද පවතී. නූහ් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ කාලයේ දී ඇති වූ ගංවතුරින් පුපුරා ගොස් පසු ව එම ස්ථානය වැලි ගොඩක් සේ තිබුණි. අල්ලාහ්ගේ අණ පරිදි ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ බිරිඳ වූ හාජරා තුමිය හා පුත් ඉස්මාඊල් පලස්තීනයේ සිට කැඳවා ගෙන ගොස් තනි ව අතහැර දමා නැවත හැරී ගියේ මෙම ස්ථානයේ දී ය. භාග්‍ය ලත් මෙම පවුලේ පරිත්‍යාගශීලිත්වය උදෙසා අල්ලාහ් එම ස්ථානයේ zසම් zසම් නම් නොහිඳෙන උල්පතක් දායාද කළේ ය. එම උල්පත හේතුවෙන් ජනතාව එම ස්ථානයේ පදිංචි වී ජීවත් වීමට පෙළඹුණි.

ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාණෝ සිව් වතාවක් මක්කාවට ගොස් ඇත්තාහ. සිව්වන වතාවේ පැමිණි විට පියා හා පුතා එක් ව කඃබාව ඊට අදාළ ස්ථානයේ නැවත ගොඩනැගූ බව සඳහන් වෙයි.



කඃබාව පිහිටා ඇති මක්කා නගරය මෙන්ම එහි වැසියන් කෙරෙහි ඉමහත් ආදරයෙන් යුතු වූ නබි ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාණෝ ඒ නගරය වෙනුවෙන් මෙන්ම එහි වැසියන් වෙනුවෙන් අල්ලාහ්ගෙන් දායාද ඉල්ලා ප්‍රාර්ථනා කළේ ය. මෙය අල් කුර්ආනයේ (2:126) සඳහන්ව ඇත.

**ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාණන් එක් බැම්මක් මතට නැග, සිටගෙන කඃබාවේ බිත්ති ගොඩනැගුවේ ය. එම කොටය මත වර්තමානය දක්වා ද ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ පා සළකුණ දක්නට ලැබේ. එම ස්ථානය සලාත් කරන ස්ථානය බවට පත් කර ගන්නා ලෙස අල්ලාහ්**

**(අල් බකරා :125)**

**වන වැකියෙන් පවසයි.**

ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ කාලයේ සිට කඃබාව ඒකදේව වාදයේ සංකේතය ලෙස පැවතුණි,

ක්‍රි. ව. 440 දී ඉස්මාඊල් අලෛහිස්සලාම් තුමාගෙන් පැවත ආ අද්නාස් නැමැත්තාගේ පරම්පරාවෙන් පැමිණි කුසෙයි නැමැත්තා මක්කාව අත්පත් කර ගැනීමෙන් පසු මක්කාවේ නායකත්වය කුරෂිවරුන්ට  ලැබුණි. පසුව හාෂිම් පරම්පරාවෙන් පැමිණි අබ්දුල් මුත්තලිෆ් ඉතා බලවත් කෙනකු වූ බැවින් කඃබාවේ පාලනය ඔහුට හිමි විය. සියවස් ගණනාවකට පෙර ජුර්හූම් ගෝත්‍රිකයන් විසින් සම්පූර්ණයෙන් ම වසා දමනු ලැබූ **z**සම් **z**සම් ළිඳ ඔහු විසින් නැවත සොයා ගන්නා ලදි. මොහුගේ කාලයේ දී අබ්රහාගේ ඇත්සේනා සිදුවීම සිදු විය.

ඇත් සේනා සිදුවීම සිදු වී වසර 30කට පසු මක්කාවේ නැවත කඃබාවේ ප්‍රතිසංස්කරණ සේවාව ආරම්භ කරන ලදි. අවසානයේ දී හජරුල් අස්වද් ගල නියමිත ස්ථානයෙහි තැන්පත් කරන්නා කවරකු ද යන කරුණෙහි දී කුරෂිවරුන් අතර ඇති වූ මතභේද හමුවේ විනිසුරු ලෙස නියම කරන ලද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ දැතින් එය තැන්පත් කරනු ලැබීම විශේෂ සිදුවීමකි.

හිජ්රතයට පසු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා හා සහාබාවරු පලස්තීනයේ පිහිටි මස්ජිදුල් අක්සාව පෙරටු කර ගෙන ම සලාත් ඉටු කළහ. නමුදු "මක්කා පිහිටි කඃබාව පෙරටු කර සලාතය ඉටු කළ යුතු ය" යන දැඩි ආශාව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තුළ තිබුණි. එහෙයින් අල්ලාහ් කඃබාව පෙරටු කර සලාතය ඉටුකරන ලෙස අණ කළේ ය. මේ පිළිබඳ අල් කුර්ආනය මෙසේ පවසයි.

**"(නබි මුහම්මද්) ඇත්තෙන් ම නුඹ අහස දෙසට නිතර නුඹගේ මුහුණ යොමු කරනු අපි දකින්නෙමු. නුඹගේ සිත සතුටු කරවන කිබ්ලාවට (දෙස) අපි නුඹ යොමු කරවන්නෙමු. එබැවින් නුඹගේ මුහුණ (මක්කාහ්වේ) මස්ජිදුල් හරම් දෙසට යොමු කරනු. (මින් මතු මුස්ලිම්වරුනි) නුඹලා කොතැනක සිටියත් (සලාතයේ දී) නුඹලාගේ මුහුණු එදෙසට යොමු කරනු..."**

**(2 අල් බකරා :144)**

හිජ්රි 8 දී මක්කාව ජය ගත් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා එහි ඒකදේවවාදය ස්ථාපිත කළහ. එදා සිට අද දක්වා කෘබතුල්ලාහ්ව උතුම් වූ හජ් වගකීමට අයත් ස්ථානය ලෙස ද මුස්ලිම් සමාජයේ හදවත ලෙස ද පවති.

## 2. මස්ජිදුල් අක්සා

පලස්තීනයේ පිහිටි මස්ජිදුල් අක්සාව ද මුස්ලිම්වරුන්ගේ සිද්ධස්ථානයකි. මෙහි ඉතිහාසය ද කෘබාව සේ ම ඉපැරණි ය. ප්‍රථමයෙන් ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමා ගොඩ නඟන ලද මෙම මස්ජිදය කැඩී බිඳී ගොස් තිබුණි. ඉන් පසු ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා එය ප්‍රතිසංස්කරණය කළේ ය, යන්න බොහෝ දෙනකුගේ අදහස වේ. පහත දැක්වෙන හදීසය ද එය ස්ථිර කරයි.

මස්ජිදුල් අක්සාව පිළිබඳ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගෙන් විමසූ විට එතුමාණෝ පහත සඳහන් පිළිතුර පැවසූහ. අබූදර් අල් ගිෆාරි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ප්‍රකාශ කළේ ය. "මම අල්ලාහ්ගේ දූතයාණන්ගෙන් "අල්ලාහ්ගේ දූතයාණෙනි! මහපොළොවේ ප්‍රථමයෙන් ම ගොඩ නඟන ලද දේවස්ථානය කුමක් ද ?" යැයි විමසුවෙමි. එයට නබි තුමා "මස්ජිදුල් හරාම්" යැයි පිළිතුරු දුන්හ. "පසුව කුමක් ද?" යැයි විමසුවෙමි. එයට "මස්ජිදුල් අක්සා" යැයි පිළිතුරු දුන්හ. "ඒ දෙක අතර ඇති කාල පරතරය කොපමණ ද" යැයි විමසුවෙමි. එයට "වසර 40කි" යැයි පිළිතුරු දුන්හ. (බුහාරි)

අල්ලාහ් මස්ජිදුල් අක්සාව කේන්ද්‍ර කර ගත් ඒ අවට වන ප්‍රදේශ ද ශුද්ධ භූමියක් බවට පත් කළේ ය. ඉතිහාසයේ මෙම ප්‍රදේශය ෂාම් යන දේශය තුළ ඇති කරන ලදි.



මස්ජිදුල් අක්සාව හා ෂාම් දේශය වැදගත් වීමට හේතු වූයේ එය නබිවරුන් බොහෝ දෙනකු ජීවත් ව මියගිය ස්ථානයක් වන නිසාවෙනි. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා මස්ජිදුල් අක්සාව ඉදි කළ පසු ඉස්හාක් අලෛහිස්සලාම්, යාකුබ් අලෛහිස්සලාම් සහ දාවූද් අලෛහිස්සලාම් යන නබිවරු පාලනය කළහ. යූසුෆ් අලෛහිස්සලාම් තුමා හට එතුමාගේ සහෝදරවරුන් ද්‍රෝහි වීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස යඃකුබ් අලෛහිස්සලාම් තුමා හට හා එතුමාගේ පවුලේ උදවියට ඊජිප්තුවේ පදිංචි වී ජීවත් වීමට සිදු විය. එහෙයින් මස්ජිදුල් අක්සාව හා ශුද්ධ භූමිය ඔවුන්ට අහිමි විය. මූසා අලෛහිස්සලාම් තුමා ප්‍රමුඛ බොහෝ නබිවරුන් එය නැවත ලබා ගැනීමට උත්සාහ කළ ද එය සාර්ථක නොවී ය. පසුව දාවූද් අලෛහිස්සලාම් තුමා මස්ජිදුල් අක්සාව විශේෂිත වූ ආකාරයකට නැවත ඉදි කර පූළුල් කළේ ය. එතුමාට පසු ඊසා අලෛහිස්සලාම් තුමා පැමිණෙන තුරු බොහෝ නබිවරු මස්ජිදුල් අක්සාවෙහි සලාතය ඉටු කර ජනතාවට දේශනා කරමින් සිටියහ.

ක්‍රි. ව. 621 දී මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මිඃරාජ් ගමන සිදු විය. අල්ලාහ් බැහැදැකීම උදෙසා සිදු වූ මෙම ගමනෙහි පළමු කොටස වූයේ මක්කාවේ සිට මස්ජිදුල් අක්සාවට යෑම වේ. එහි දී පෙර නබිවරුන්ට නායකත්වය දරමින් සලාතය මෙහෙයවීමේ දුර්ලභ අවස්ථාවක් අල්ලාහ් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට උදා කර දුන්නේ ය. ඉන්පසු සිද්රතුල් මුන්තහාවේ දී අල්ලාහ් දැකීම සිදු විය. එවිට සලාතය ත්‍යාගයක් ලෙස ලබා දී නබිතුමාට මස්ජිදුල් අක්සාව කිබ්ලාව වශයෙන් නියම කරන ලදි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මස්ජිදුල් හරාම් සිට මස්ජිදුල් අක්සාවට ගිය ගමන ඉස්රා ලෙස හඳුන්වනු ලබයි. මේ පිළිබඳ ඉස්රා නැතහොත් බනූ ඉස්රායීල් යන පරිච්ඡේදයේ ප්‍රථම වැකිය පැහැදිලි ව සඳහන් කරයි. සමහර විද්වතුන් මෙම වැකිය විවරණය කරන විට, "නබිවරුන්ගේ භූමිය වන පලස්තීනය මින්මත්තට මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ම හිමි වේ." යන්න තහවුරු කිරීම පිණිස ඉස්රා ගමන සිදු විය යැයි පැවසූහ.

ක්‍රි. ව. 632 දී නබිතුමාගේ වෆාතයත් සමඟ මදීනාව අගනුවර කොට ගෙන ගොඩ නැගුණු ඉස්ලාමීය අධිරාජ්‍යයට රෝමවරුන් හා පර්සියානුවරුන් තර්ජනයක් විය. එමනිසා මොවුන්ට විරුද්ධ ව පළමු කාලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හුතුමා සූදානම් කර යවන ලද සේනාව දෙවන කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හුතුමාගේ කාලයේ දී ජයග්‍රහණ රැසක් අත් කර ගත්හ. පලස්තීනය ජය ගැනීම ද ඉන් එකකි. මෙය ක්‍රි. ව. 636 දී (හි.15) සිදු විය.

ජයග්‍රහණයෙන් පසු කුද්ස් නගරයේ පාලනය භාර ගැනීමට උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කැඳවනු ලැබී ය. එතුමාට එහි උරුමය භාර දෙනු ලැබුණි. එවිට ක්‍රිස්තියානුවරුන් සහ උමර් රළියල්ලාහු අන්හුතුමා තමන් අතර ගිවිසුමක් ඇති කර ගත්තෝ ය. අදටත් එය උමර් (ගිවිසුම) යන නමින් ආරක්ෂා කරති.

මස්ජිදුල් අක්සාවට අයත් ප්‍රදේශය අපිරිසිදු ව තිබුණු බව දැනගත් උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා එම ප්‍රදේශයට ගොස් ප්‍රථමයෙන් ම තම දෑතින් ම එම ප්‍රදේශය පිරිසිදු කිරීම ආරම්භ කළේ ය. පසු ව එහි රකාඅත් දෙකක සලාතයක් ඉටු කළේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පසු එහි සලාතය ඉටු කළ ප්‍රථම මිනිසා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු

තුමා වේ. එහි අzසාන් පැවසූ ප්‍රථම මිනිසා බිලාල් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා වේ. ඉන්පසු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ සේවාවේ නාමයෙන් පුද්ගලයන් තුන්දහසක ප්‍රමාණයක් සලාත් කළ හැකි පරිදි පුළුල් කර මස්ජිදුල් අක්සාව ප්‍රතිසංස්කරණය කරන ලදි.

ක්‍රි. ව. 1088 සිට ක්‍රි. ව. 1290 දක්වා මුස්ලිම්වරුන් හා යුරෝපීය ක්‍රිස්තියානුවරුන් අතර ශුද්ධ භූමි හේතු කොටගෙන කුරුස යුද්ධය සිදු විය. කුරුස යුද්ධයේ සේනාවෙන් මස්ජිදුල් අක්සාව හා පලස්තීනය නැවත නිදහස් කර ගත් නායකයින් ලෙස සලාහුද්දීන් අයියූබි, මහ්මූද් අල්කුදුස් යන අයට ගෞරවය හිමිවේ. මේ දෙදෙනා ම ඊජිප්තුව පාලනය කළ රාජ්‍ය පාලකයන් වේ.

1924 දී ඉස්ලාමීය කිලාෆතය බිඳ වැටීමත් සමඟ අරාබි රාජ්‍යයන් කැඩී බිඳී ගියේ ය. 1948 දී පලස්තීනය තුළ ඊශ්‍රායලය නමින් රටක් ගොඩ නගන ලදි. 1967 දී ඊශ්‍රායල වැසියන් මස්ජිදුල් අක්සාවට ගිනි තැබූහ. එවිට සුල්තාන් නූරුද්දීන් සන්කී යන රජුගේ ඓතිහාසික වටිනාකමින් යුත් මිම්බර් වේදිකාව ද ගිනි ගන්නා ලදි.

පරමාන්ත දිනයේ ඉතා වැදගත් පෙරනිමිති අතරින් මුස්ලිම්වරු දජ්ජාල් සමඟ යුධ වැදීම ද එකකි. එවිට ඊසා අලෛහිස්සලාම් තුමාණෝ අහසේ සිට පහළ වී මුස්ලිම්වරුන් සමඟ එක් ව සටන් කර දජ්ජාල් ඝාතනය කර දමති. හදීස් මූලාශ්‍රයට අනුව මෙම සිදුවීම මස්ජිදුල් අක්සාව පිහිටි ශුද්ධ භූමිය තුළ සිදු වේ, යන්න අවධානය යොමු කළ යුතු කරුණකි.

## 3. මස්ජිදුන් නබවි

ඉස්ලාමීය දෙවන ආධ්‍යාත්මික ස්ථානය හිමි මස්ජිදුන් නබවියේ ඉතිහාසය මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ හිජ්රත් ගමනින් ඇරඹේ. ක්‍රි. ව. 622 සැප්තැම්බර් 27 දී මදීනාවට පැමිණි නබි තුමා අබූ අයියුබ් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නිවසේ සිටිමින් මස්ජිදුන් නබවියේ ඉදිකිරීමේ වැඩ කටයුතු ආරම්භ කළහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම්තුමා මදීනාවට ඇතුළු වූ විට එතුමාගේ ඔටුවා පළමු ව හිඳගත් ස්ථානය, දේවස්ථානයක් ඉදි කිරීම සඳහා තෝරා ගන්නා ලදි. එම ස්ථානය අනාථයන් දෙදෙනෙකුට අයිති ව තිබුණි. ඔවුන්ගෙන් එය මිල දී ගෙන ඉදිකිරීමේ වැඩකටයුතු ආරම්භ කළ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඉදි කිරීමේ කාර්යයෙහි මිතුරන් සමඟ තමන් ද එක් ව දැඩි සේ වෙහෙසුණාහ. දේවස්ථාන දොරටුවේ දෙකෙළවර ගලින් සාදන ලදි. එහි බිත්ති ගල් හා පස්වලින් සාදා රටඉඳි ගස් කඳන්වලින් කණු සවි කර එම රටඉඳි අතුවලින් වහලය ද නිර්මාණය කරන ලදි.

ආරම්භයේ දී මස්ජිදුන් නබවිය මීටර් 35ක දිගකින් හා මීටර් 30ක පළලින් ද දොරටු 3කින් ද සමන්විත විය. දේවස්ථානයත් සමඟ සම්බන්ධ කර එහි අයිනකට වන්නට නබිතුමාගේ බිරියන් වෙනුවෙන් ද කාමර කිහිපයක් සාදන ලදි. ඉදිකිරීමේ කටයුතු අවසාන වීමෙන් පසු නබිතුමා අබූ අයියුබ් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නිවසින් පිට වී මෙම කාමරවල පදිංචි වූවේය. ඉන්පසු නිවාස නොමැති දුගී මිතුරන් සඳහා ද එක් කොටසක් වෙන් කරන ලදි. මොවුන් අස්හාබුස් සුෆ්ෆා (ගෙපිළ මිතුරන්) ලෙස හඳුන්වන ලදි. මෙලෙස ඉතා ම සරල ආකාරයෙන් ආරම්භ කරන ලද මස්ජිදුන් නබවිය පිළිබඳ අල්ලාහ් පහත ආකාරයෙන් ප්‍රශංසා කළේ ය.



**"(නබි මුහම්මද්) නුඹ කිසිවිටෙක (සලාතය ඉටු කිරීමට) එහි නොසිටිය යුතු ය. මුල් දවස සිට ම තක්වා (බිය බැතිමත්බව) මත ගොඩ නගනු ලැබූ මස්ජිදය නුඹට (සලාත් සඳහා) එහි සිටීමට ඉතා සුදුසු තැන වේ. (ආත්ම) පාරිශුද්ධ ව සිටීමට කැමති ජනයාට අල්ලාහ් කැමති ය"**

**(9 අත් තෞබා :108)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ දී මස්ජිදුන් නබවිය සලාතය සඳහා වන ස්ථානයක් ලෙස පමණක් නොතිබුණි. අධ්‍යාපනය ලබා දෙන පාසලක් ලෙස ද ජනතාවගේ ගැටලු විමසා තීන්දු ලබා දෙන උසාවියක් ලෙස ද රටේ ව්‍යවහාරික කටයුතු පිළිබඳ මන්ත්‍රීවරුන්ගේ අදහස් සාකච්ඡා කරන පාර්ලිමේන්තුවක් ලෙස ද zසකාත් හා

අනෙකුත් බදු රැස් කර බෙදා හරින භාණ්ඩාගාරයක් ලෙස ද, හමුදා කටයුතු සැලසුම් කර රණවිරුවන්ට පුහුණුව ලබා දෙන හමුදා කඳවුරක් ලෙස ද ආගන්තුකයන් හා රාජ දූතයන් පිළිගන්නා පිළිගැනීමේ ස්ථානයක් ලෙස ද එහි දායකත්වයේ ලැයිස්තුව දීර්ඝ වන්නේ ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ දී කෛබර් සටනින් පසු ව මස්ජිදුන් නබවිය පුළුල් කිරීමේ අවශ්‍යතාව මතු විය. එවිට තවත් දිගින් මීටර් 15ක් ද පළලින් මීටර් 20ක් ද එක්වර වර්ගඵලය වර්ග මීටර 2500ක් වන ලෙස විශාල කරන ලදි. පසුව උමර් රළියල්ලාහු අන්හු, උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු යන අය ද උමෛයා, අබ්බාසියා, මම්ලුක් උස්මානියා යන රාජ්‍ය පාලයකයන් ද අවසාන වරට සවුදි රජු ෆහද් බින් අබ්දුල් අසීzස්තුමා ද අවශ්‍යතාවට අනුව එය පුළුල් කර අද ලොවේ අතිවිශාල ම දේවස්ථානයක් ලෙස මස්ජිදුන් නබවිය පවතීයි.

ඉහත සාකච්ඡා කළ සිද්ධස්ථානවල සමාජීය දායකත්වය හා ඒවායෙහි ඓතිහාසික පසුබිම දෙස බලන විට මෙම සිද්ධස්ථාන 3 ම විවිධාකාර විශේෂ අංගවලින් යුක්ත බව දැක ගත හැකි ය.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❖ الْقُضَاعَة ❖ المِعْرَاجُ ❖ سِدْرَةُ الْمُنْتَهَى ❖ الإِسْرَاءُ ❖ أَصْحَابُ الصُّفَّةِ ❖ كَعْبَةُ اللّٰهِ ❖
❖ المَسْجِدُ الأَقْصَى ❖ المَسْجِدُ النَّبَوِيّ ❖ الْهُبَلُ ❖ الجُرْهُمُ ❖ صَلَاحُ الدِّيْن
❖ مَحْمُودُ الْقُطْز ❖ نُورُ الدِّيْن الزَّنْكِي

### අභ්‍යාසය

1. පරිශුද්ධ වූ ස්ථාන තුනක් ගැන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ කියමන සඳහන් කරන්න.
2. ශුද්ධ වූ කඃබාව ගැන අල් කුර්ආනය කුමක් සඳහන් කරයි ද ?
3. ශුද්ධ වූ කඃබාවෙහි ඉතිහාසය කෙටියෙන් සඳහන් කරන්න.
4. මස්ජිදුන් නබවියෙහි වැදගත් ලක්ෂණ කිහිපයක් දක්වන්න.
5. මස්ජිදුල් අක්සාව පිළිබඳ ඔබ දන්නා දේ කෙටියෙන් ලියන්න.



# 11

# යහගුණාංග පිළිබඳ ඉස්ලාමීය දැක්ම

وَإِنَّكَ لَعَلَى خُلُقٍ عَظِيمٍ

**" තව ද නියත වශයෙන් නුඹ අතිශ්‍රේෂ්ඨ වූ යහගුණයන්ගෙන් හෙබි ය. "**

**(68 අල්කළම් :4)**

යහගුණ යනු අප විසින් වරින් වර භාවිතයට ගන්නා වචනයකි. මිනිස් සමාජයේ විවිධ තරාතිරම්වලට අයත් අය මේ පිළිබඳ කතා කිරීම, ලිවීම, උපදෙස් දීම ආදිය දිනෙන් දින අපගේ අවධානයට ලක් වෙයි. යහ ගුණාංග යන්න සමාජයෙන් බැහැර කළ නොහැකි අංගයකි, යන්නට මෙය කදිම නිදසුනකි. යහ ගුණාංග යන්න අප "චරිතය" යනුවෙන් ද හඳුන්වමු. "චරිත" යන නාම ප්‍රකෘතියේ ගුණ නාමය චරිතය වේ. චරිතවත් ව හැසිරිය යුතු ය, චරිතය රැක ගත යුතු ය, යනුවෙන් මෙය විවරණය කළ හැකි ය. චරිතය යහ ගුණ යනාදී සිංහල වචනවලට සමාන අර්ථ දෙන වචන ලෙස ට අරාබි භාෂාවෙන් ආදබ්, අඛ්ලාක්, සුලූක් යන වචන භාවිත කෙරේ.

## යහ ගුණාංගවල වැදගත්කම

ඉස්ලාමයේ අකායිද්, ඉබාදත්, මුආමලාත්, මුනාකහාත්, ජිනායත්, අඛ්ලාක් යන විවිධ ප්‍රධාන කොටස් තිබුණ ද, අඛ්ලාක් හා සම්බන්ධ කොටස අනෙක් සියලු කොටස් හා එක් ව මිශ්‍රවන අන් සියල්ලෙහි අවසාන සියුම් අදහස ලෙස දැක්විය හැකි ය.

යහගුණයෙන් ඉස්ලාම් අලංකාර ක්‍රියාවන් (අඛ්සනුල් හුලුක්) යන අර්ථයෙන් භාවිතයට ගනියි. එපමණක් නොව මෙම අලංකාර ක්‍රියාවන්ට ආදර්ශයක් ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් සිටි බැවින්, එතුමාණන් ව අප සියලු දෙනා ආදර්ශයක් කොට ගත යුතු ය, යනුවෙන් අල්ලාහ් අල් කුර්ආනයේ පවසයි.

"තව ද නියත වශයෙන් නුඹ අතිශ්‍රේෂ්ඨ වූ යහගුණයන්ගෙන් හෙබි ය."
(68 අල් කළම් : 4)

"නිශ්චිත වශයෙන් ම නුඹලාට අල්ලාහ්ගේ රසූල්වරයාගේ ආදර්ශ තිබුණි"
(33 අල් අහ්සාබ් :21)

මෙලෙස ම යහ ගුණාංගවල අවශ්‍යතාව පිළිබඳ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සඳහන් කර ඇත.

"යහගුණාංග සම්පූර්ණ කිරීම සඳහා ම මා නබිවරයෙකු ලෙස පහළ කරනු ලැබ ඇත." (මුවත්තා)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පිළිබඳ අයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියගෙන් විමසන විට "නබි තුමාණන්ගේ ශීලාචාර බව අල් කුර්ආනය ලෙස ම පැවතුණි" (මුස්ලිම්) යැයි පැවසුවා ය.

ඉස්ලාමීය දැක්මට අනුව යහගුණ ඇති ව හැසිරීම උසස් ඉබාදතයකි. මෙය පහත හදීසයෙන් පැහැදිලි වේ.

"කියාමා දිනයේ එක් මුඃමීන් වරයකුගේ තරාදියේ යහගුණාංගවලට වඩා බරින් වැඩි යමක් නොතිබෙනු ඇත. අල්ලාහ් රළු ලෙස හා අසභ්‍ය ලෙස කතා කරන පුද්ගලයා අප්‍රිය කරයි. යමෙක් යහගුණාංග තුළින් සලාතය, සව්මය වැනි ඉබාදත් ඉටු කරන අයවළුන්ගේ උසස් භාවය ලබා ගනී. එසේ නොමැති ව දුර්ගුණාංගවලින් යුතු අය නිරයේ වේදනා විඳිවි යන්නත් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පවසා ඇත." (අහ්මද්)

"ඔහු තම නරක ගුණාංග නිසා නිරයේ ඉතා පහත් තත්ත්වය හිමි කර ගනියි." (තබරානි)

ඉස්ලාමයේ යහ ගුණාංග ඊමානයේ එක් අංගයක් ලෙස අදහස් කරයි. "කෙනකු තුළ යහ ගුණාංග වර්ධනය වන පමණට ඔහු පරිපූර්ණත්වයට පත් වේ." මෙම අදහස පහත හදීසයෙන් පැහැදිලි වේ.

"නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගෙන් ඊමානයේ පරිපූර්ණත්වට පත් මිනිසා කවුද යැයි විමසන ලදි. එයට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ''ඔවුන් අතරින් යහ ගුණාංග අධික ව ඇති තැනැත්තා" යයි පිළිතුරු දුන්හ. (තබරානි)

"අල්ලාහ්ගේ ගැත්තන්ගෙන් අල්ලාහ්ට ඉතා සමීප වන්නේ කවුරුන් දැයි නබි තුමාණන්ගෙන් විමසනු ලබන විට, උසස් චරිතයට හිමිකරුවා යැයි එතුමාණෝ පිළිතුරු දුන්හ." (ඉබ්නු හිබ්බාන්)

තවත් අවස්ථාවක දී "මිනිසාට දෙනු ලැබූ ඉතා උසස් වස්තුව කුමක් ද"යි විමසනු ලබන විට, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "උසස් චරිතවත් ගුණාංග" යැයි පිළිතුරු දුන්හ. (තිර්මිදි)

මෙම හදීසය මඟින් යහ ගුණාංගවල ලක්ෂණ ගෙන හැර දැක්වීම ප්‍රමාණවත් ය.

## යහ ගුණාංගවල අවශ්‍යතාව

චරිතය, චරිත මාලාව, චරිතවත් ප්‍රතිපත්ති, චරිත අධ්‍යයනය ආදී සියලු අංග මිනිස් සමාජයට අවශ්‍ය වනවා මිසක් අන් මැවීම්වලට අවශ්‍ය වන්නක් නොවේ. මන්දයත් මිනිසාට ක්‍රියා නිදහස ඇත. බුද්ධිය හා හැඟීම තිබීම ය; එබැවින් අනෙකුත් මැවීම්වලට වඩා අධික වරම් ලැබ මෙවැනි දීමනා හිමි වූ මිනිසා, එය වැරදි ක්‍රමවලට භාවිත නොකර සිටීමට යහ චරිත යන සත්ගුණය අල්ලාහ් අනිවාර්ය කර ඇත.

මිනිසා අනෙකුත් ජීවීන් මෙන් නොව අල්ලාහ්ගේ මැවීම් සඳහා ද කලීෆා ලෙස (නියෝජිතයා) මවා ඇති බැවින් අල්ලාහ්ගේ නියෝජිතයා යන වගකීම ඉෂ්ට කිරීමට ද, විශ්ව පරිපාලනය ක්‍රමවත් ව මෙහෙයවීමට ද ඔහුට සත් චරිතය අත්‍යවශ්‍ය ය.

මිනිස් ස්වභාවය තුළ අල්ලාහ් චරිතවත් හැඟීම ජනිත කර ඇත. මෙම හැඟීම ඔහුගේ යටි සිතේ නිතර ගැවසේ. අයහපත් පරිසරය මඟින් හෝ අයහපත් මිතුරන් මඟින් කෙනකු චරිතය කෙලෙස ගත් කෙනකු ලෙස පත් වුව ද, ඔහුගේ අභ්‍යන්තර හැඟීම ඔහුට අවවාද කරමින් පවතී. මෙම අවවාදය ඔහු නොසලකා හැරියේ නම් ඔහු දුෂ්ටචරිතවත් කෙනකු බවට පත් වේ. නොඑසේ නම් එය උපදෙසක් ලෙස පිළිගත්තේ නම් උසස් චරිතවත් කෙනකු බවට පත් වේ. මෙම උසස් තත්ත්වය ලබා ගැනීමට චරිතය පිළිබඳ දැනුම ද, පැහැදීම ද, හැඟීම ද, සිතුවිලි ද අවශ්‍ය ය.

එහෙත් මෙම අවශ්‍යතා මිනිසාට ඉබේ ම ඇති නොවේ. එබැවින් මිනිසා බෙලහීන වූවෙකි. එසේ ම බෙලහීන වූ ඔහුගේ බුද්ධිය ද, හැඟීම් ද බෙලහීන වේ. මෙම තත්ත්වය මත බෙලහීන වූ මිනිසාට යහ මග පෙන්විය හැකි වන්නේ බෙලහීන නොවූ කෙනකුට ය.

මෙම බෙලහීන නොවූ උසස් තත්ත්වය ලබා දීමේ හිමිකම ඇත්තේ දෙවියන්ට පමණි. එබැවින් මිනිසාට හිමි සුචරිත සාරධර්ම බෙද දීමේ වගකීම ඉස්ලාම් අල්ලාහ්ට ම ලබා දී ඇත. මෙලෙස අල්ලාහ් තආලා ද තම දේව ධර්ම දූත මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ද සීමා කොට දක්වන ලද ගුණාංග පමණක් අප යහ ගුණාංග ලෙස පිළිගත යුතු ය.

## ඉස්ලාම් පවසන සමහර යහ ගුණාංග

### ඉවසීම

ඉවසීම මිනිස් ජීවිතයේ වැදගත් ගුණාංගයකි. සෑම මුස්ලිම්වරයකුගේ ම දෙලොව ජීවිතයේ ජයග්‍රහණයට එය පාදක වේ. අල් කුර්ආන් හා සුන්නාහ් වේ මෙම අලංකාරවත් ගුණාංගය අධික ව අවධාරණය කෙරේ.

අරාබි භාෂාවෙන් "සබ්ර්" යනුවෙන් හඳුන්වන මෙම වචනය අල් කුර්ආනයේ හැත්තෑවකට අධික ස්ථානවල පවසා තිබීම තුළින් මෙහි වැදගත්කම මනාව පැහැදිලි වේ.

**" තව ද ඉවසීමෙන් හා සලාතය (ඉටු කිරීම) මඟින් පිහිට පතනු..."**
**(2 අල් බකරා :45)**

**"තව ද බියෙන් හා සාගින්නෙන් ද වස්තූන්, ජීවිත හා බෝග (වල) පරිහානියෙන් ද අපි නුඹලාව පරීක්ෂා කරන්නෙමු. (මෙම පරීක්ෂණයන්හි දී නොසැළෙන) ඉවසිලිවන්තයින්ට (මුහම්මද්) නුඹ ශුභ ආරංචිය දන්වා සිටිනු."**
**(2 අල් බකරා :155)**

ඉවසීම පිළිබඳ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ රුවන් වැකි මගින් එහි අවශ්‍යතාව හා වැදගත්කම ගෙන හැර දක්වයි.

"ඉවසීම පිළිවෙතක් කර ගන්නා තැනැත්තාට අල්ලාහ් ඉවසීම ලබා දෙයි. තව ද ඉවසීම හිමි කර ගත් තැනැත්තාට වඩා උසස් සත් මාර්ගය හිමි කර ගත් වෙන තැනැත්තකු නොමැත." (බුහාරි)

"අල්ලාහ් තමා යහපත් දේ ලබා දීමට කැමතිවන්නන් හට ඔවුන්ගේ ඉවසීම පරීක්ෂා කිරීම සඳහා පරීක්ෂාවට ලක් කරයි" (බුහාරි)

ජීවිතයේ ඇති වන අපහසුතා වෙනුවෙන් සටන් කරන මිනිසා එය ජය ගන්නා සේ ම පරාජයට ද පත් වේ. මෙම අවස්ථා දෙකෙහි දී ම බාධාවකින් තොර ව ජීවිතය ගෙන යන්නා දෙවියන්ගේ ගෞරවයට පාත්‍ර වේ. පරලොවෙහි ද අන් සියල්ලන්ට වඩා කුසල් හිමි කර ගන්නේ ඔහු ය. මොවුන්ගේ උසස් තත්වය දන්නේ නම් ජීවිතයේ ඇති වන කලබලකාරී අවස්ථාවල දී එයින් මිදී ජීවත් වීමට ප්‍රිය කරයි. මේ පිළිබඳ පහත නබි වදනින් මෙසේ පවසයි.

"මෙලොව සැප සම්පත් ලබමින් දුෂ්කරතාවලින් තොර ව ජීවත් වූවන්, පරලොව ජීවිතයේ පරීක්ෂණවලට මුහුණ දී, ජය ලබා හිමි කර ගන්නා ගෞරවය දැක අප ද පරීක්ෂාවට ලක් වන්නට තිබුණා, එහි දී ඉවසීම ප්‍රගුණ කළා නම් අපට ද මෙවන් ප්‍රතිඵල ලැබෙන්නට තිබුණානේ, යැයි හූල්ලති." (තිර්මිදි)

එබැවින් අපි ද අප ජීවිතයේ ඉවසීම ප්‍රගුණ කර පරලොව දී දෙවියන් ලබා දීමට නියමිත උසස් තත්ත්වයන් හිමි කර ගනිමු.

## වීරත්වය / ධෛර්ය.

ඉස්ලාම් පවසන යහගුණ අතරින් ධෛර්ය ද එකකි. ඉස්ලාමයට අනුව බියගුලු පුද්ගලයින් කිසිදිනක බිහි වීම ප්‍රිය නොකරයි. ශාරීරික ශක්තිය ද, මානසික ශක්තිය ද ලබන මිනිසුන් ඉස්ලාම් ප්‍රිය කරයි. ඒ වෙනුවෙන් අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කිරීමට ද මඟපෙන්වයි.

"දෙවියනේ! දුක්, දෙම්නස්වලින් මිදීමට ඔබගෙන් ආරක්ෂාව පතමි. නොහැකියාව, අලස බව, බියගුලු බව, ලෝභකම, වැනි දේවලින් ද මිදීමට ඔබගෙන් ආරක්ෂාව පතමි. ණයගැති භාවය හා මිනිස් බලපෑම්වලින් ද මිදීමට ආරක්ෂාව පතමි." (බුහාරි)

"ශක්තිමත් මූඃමින්වරයකු දුර්වල මූඃමින්වරයකුට වඩා ශ්‍රේෂ්ඨ මෙන් ම අල්ලාහ් වඩාත් කැමැති පුද්ගලයකු ද වෙයි." (මුස්ලිම්) යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පවසා ඇත. තම ප්‍රාර්ථනාවලට හා තම මුවින් පිට වූ වචනවලට අරුතක් දෙමින් එතුමාණෝ ධෛර්යසම්පන්න මහා වීරයකු ලෙස ජීවත් වූහ.

ශරීරය ශක්තිමත් කරන ශාරීරික ව්‍යායාමවල එතුමාණෝ නිරත වූහ. රුකානා නම් වූ මදීනාවේ විසූ මල්ලව පොර ක්‍රීඩකයකු සමඟ කීප විටක් ම තරඟ කර එතුමාණෝ ජය ගත්හ. එමෙන් ම තම බිරිඳ ආයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය සමඟ ධාවන තරඟ වල නිරත වූහ. මෙලෙස ධෛර්ය, වීරිය වඩන ක්‍රියාකාරකම්වල නිරත වීමෙහි ලා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ආදර්ශවත් ව සිටියහ.

කෙනකුට මෙම ධෛර්ය හිමි කර දෙන උල්පත ලෙස "ඊමාන්" පවතියි. සිතෙහි විශ්වාසය නිවැරදි ව හා ස්ථාවර ව පවතින තැනැත්තා තමා අත්කර ගැනීමට ප්‍රිය කරන ක්‍රියා කිරීමට හැකි වන ශක්තිය හා බලය ලබා ගනියි. මෙමගින් ඔහු දුෂ්කරතා හා විරෝධතා විඳදරා ගන්නා ඉවසීම හා බලය ලබා ගනියි.

"මේ මුළු ලෝකය ම එක් වී යහපත් දෙයක් කරන්නට උත්සාහ දැරුව ද ඔබට අල්ලාහ් නියම කොට ඇති දේ හැරෙන්නට ඊට වඩා කිසි ම යහපතක් කරන්නට නොහැක. එමෙන් ම මේ මුළු ලොව ම එක් වී ඔබට අයහපතක් කරන්නට උත්සාහ දරුව ද අල්ලාහ් නියම කර ඇති දේ හැරෙන්න වෙනත් කිසි ම අයහපතක් කරන්නට නොහැක." (තිර්මිදි)

කෙනකු තුළ දක්නට ලැබෙන වීර හැඟීම ඔහුට තමා අත් කර ගත් අරමුණ කරා වේගයෙන් ඇදී යාමට දිරි ගන්වනවා පමණක් නොව ඒ තුළ රැඳී සිටීමට ඇල්මක් ද, ගෞරවාන්විත ව ලබා දෙයි. ඉලක්කය ළඟා කර ගැනීමේ දී මුහුණ දීමට සිදු වන අභියෝගවලට ධෛර්යසම්පන්න ලෙස මුහුණ දීමට පුහුණුව ලබා දෙයි.

## කීකරු බව

ඉස්ලාම් පවසන තවත් යහගුණයකි. කීකරු බව අහංකාරය, උඩඟු බව, ඉදිමුණු ගතිය ආදී අයහපත් ගුණාංගයන්ගෙන් මිදී සත්පුරුෂයින් සමග කීකරු ව කටයුතු කළ යුතු ය. කීකරු බව යන යහගුණාංගය පවත්වාගෙන යන පුද්ගලයා අල්ලාහ් ඉදිරියේ උසස් වූ හා ශ්‍රේෂ්ඨ වූ තත්ත්වයක් ළඟා කර ගනී.

අනවශ්‍ය අහංකාරය ඇත්තන් හට පරලොවහී දී ලැබීමට නියමිත නින්ද සහගත වේදනා පිළිබඳ පවසන අල් කුර්ආනය හා අල් හදීසය එයට තර්ජනය කරන්නා සේ කීකරුව හැසිරීම තහවුරු කර, එමගින් මෙලොව හා පරලොව ලැබීමට නියමිත ප්‍රයෝජනය පිළිබඳ තදින් තහවුරු කරයි.

**"අර්-රහ්මාන් (පරම දයාන්විතයා)ගේ ගැත්තන් කවරකු නම්, මහපොළොව මත නිහතමානීව ගමන් කරන අය වෙති. තව ද අඥාන ජනයා (උඩඟුවෙන්) ඔවුනට අමතන කල්හි සාම යැයි පවසන අය ද වෙති."**

**(25 අල් ෆුර්කාන් :63)**

කීකරු වීම යන යහගුණය ඇත්තා අල්ලාහ්ගේ විධානය පිළිගෙන බැගෑපත් වන මොහොතේ ඔහු අල්ලාහ්ගෙන් උසස් හා උත්තරීතර බව හිමි කර ගනියි.

"කවරකු අල්ලාහ් වෙනුවෙන් කීකරු ව හැසිරෙන්නේ ද ඔහුගේ තත්ත්වය අල්ලාහ් උසස් කොට තබයි." (මුස්ලිම්)

"කීකරු ව සිටින්න! ඔබෙන් කෙනකු අනෙකා වෙත අහංකාර නොවන්න; අපරාධයක් නොකරන්න; යයි අල්ලාහ් මට වහී මඟින් දැන්වූයේ ය." (මුස්ලිම්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ ජීවන ක්‍රමය බැගෑපත් බව, තැම්පත් බව, සිනිඳු බව ආදියෙන් විහිදී ගිය ආකල්ප සපිරි අලංකාර ආදර්ශයක් පෙන්නුම් කරයි. මග දෙපස කෙළිදෙළෙන් පසු වන කුඩා දරුවන්ට පවා සිනහමුසු මුහුණින් සලාම් පැවසීමට එතුමාගේ නබි පදවිය එතුමාණන්ට බාධා වූයේ නැත.

අනස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් කුඩා දරුවන් පසුකර යන්නේ නම් ඔවුන්ට සලාම් පැවසුවේ ය. එසේ ම, 'නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ද මෙලෙස ම කළේ ය' යැයි පැවසුවේ ය. ( බුහාරි, මුස්ලිම්)

ඉස්ලාමීය නීති මාලාව දැන ගැනීම සඳහා වරක් තමීම් ඉබ්නු උසෙයිද් රළියල්ලාහු අන්හු මදීනාවට පැමිණියේ ය. එම ආගන්තුකයා ඉස්ලාමීය අධිරාජ්‍යයේ ප්‍රධානියා වන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා හා තමා අතර බාධා කරවන කිසිවකු නොමැති වීම නිසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් මිම්බරයේ සිට ජනතාවට උපදේශ දෙමින්

සිටි අවස්ථාවේ පැනයක් විමසීමට කැමති විය. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ කීකරු ව ඔහු දෙසට නැඹුරු වී ඔහුගේ ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු දුන්හ. ඒ පිළිබඳ තම්මි පවසන්නේ මෙසේ ය. 'නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් දේශනයක් කරමින් සිටින මොහොතක මම ඔහු වෙත ගියෙමි' අල්ලාහ්ගේ දූතයාණෙනි, ආගම යනු (තමා) වෙමි යයි පැවසුවෙමි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වහා ම මා දෙසට හැරුණේ ය. පුටුවක් ද ගෙන එන ලදි. එහි අසුන්ගත්තේ ය. අල්ලාහ් ඔහු දැනුවත් කළ දේ ඔහු මා හට දැනුවත් කළේ ය. පසුව දේශනය නැවත අරඹා එය සම්පූර්ණ කළේ ය. (සහීහ් මුස්ලිම්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තම මිතුරන්හට සරල බව හා ශ්‍රේෂ්ඨත්වය ඇතුළත් කීකරු බව ලබා දුන්නේය. ඒ සඳහා උසස් වූ ආදර්ශයක් ලෙසට එතුමාණෝ ජීවත් වූහ.

## සමාව දීම

'සමාව' යන යහ ගුණය අල්ලාහ්ගේ ගුණාංගයන්ගෙන් එකකි. ඔහුගේ අලංකාරවත් නම් බොහෝමයක් සමාව දෙන සුලු ගුණාංගය සඳහා වූ මනා නිදසුන් ලෙස දිස් වේ. ඔහු සමාව දීමේ දී පොහොසත් වූවකු බව පැහැදිලි කරයි.

සමාව දීම මුස්ලිම්වරයකුගේ උසස් ගුණයකි. ඒ පිළිබඳ තහවුරු කරන අල් කුර්ආන් වැකි අනන්ත ය. එම ගුණය සතු අය ඉස්ලාම් "දේව බිය ඇති උසස් මුස්ලිම්වරයකු" ලෙස ද අල්ලාහ්ගේ ආදරය හා ශුද්ධ වූ තෘප්තිය ලැබූවකු ලෙස ද සලකයි.

> **"මොවුහු කවරෙක්ද යත් සම්පතේ දීත් දිළිඳු භාවයේ දීත් (එක සේ ම නොවෙනස් ව අල්ලාහ්ගේ මාර්ගය උදෙසා තමන්ගේ ධනය නොමසුරුව) වැය කරන්නා වූ ද (තමන්ගේ) කෝපය පාලනය කර ගන්නා වූ ද මිනිසුන්ට සමාව දෙන්නා වූ ද අය වෙති. යහකම් කරන්නන් අල්ලාහ් බෙහෙවින් ප්‍රිය කරයි."**
>
> **(3 ආල ඉම්රාන් : 134)**

> **"යමකු ඉවසා ක්ෂමා කරන්නේ නම් නියත වශයෙන් එය අධිෂ්ඨාන සහගත කරුණුවලින් ය."**
>
> **(42 : අෂ් ෂූරා 43)**

ආයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය පිළිබඳ පැවැසූ අවස්ථාවේ දී අබූ බක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ සිත දැඩි ලෙස කම්පාවට පත්විය. ඒ නිසා ඔහු ඒ ක්‍රියා හා සම්බන්ධ වූවන්ට, තමන් කරමින් පැමිණි උදව් නවතා දමන බවට දිව්රා පැවසුවේ ය. එවිට අල්ලාහ් පහත පරිදි දැනුම් දෙයි.

"නුඹලා අතුරින් ත්‍යාගශීලී සහ ධනවත් අය, තම ඥාතීන්ටත් දිළිඳු අයටත් අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයේ සංක්‍රමණය කළ අයටත් නොදෙන බවට දිවුරීම් නොකරත්වා. ඔවුන් (දෙස් කීම නොසලකා) සමා කළ යුතු ය. තව ද ඉවසිය යුතු ය. අල්ලාහ් නුඹලාට සමාව දිය යුතු යැයි, නුඹලා අපේක්ෂා නොකරන්නෙහි ද? තව ද අල්ලාහ් පරම ක්ෂමාශීලීය. අසමසම කරුණාන්විතය."

(24 අන් නූර් :22)

එක් ගැත්තකු තවත් කෙනකුට වැරදි සඳහා සමාව දුන් විට අල්ලාහ් එම ගැත්තාගේ වැරදි සමා කරයි, යන සත්‍ය මෙම අල් කුර්ආන් වැකිය අවධාරණය කරයි. ඒ නිසා ඉස්ලාම් පවසන මෙම ගුණාංග අපි ද අනුගමනය කරමු.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❖ الآدَابُ ❖ الأَخْلاقُ ❖ السُّلُوْكُ ❖ الأَخْلاقِيَّاتُ ❖ الجِنَايَاتُ ❖ المُنَاكَحَاتُ
❖ المُعَامَلاَتُ ❖ العِبَادَاتُ ❖ العَقَائِدُ ❖ أَحْسَنُ الخُلُقِ ❖ الغَفُوْرُ ❖ الغَفَّارُ
❖ التَّوَّابُ ❖ العَفُوُّ ❖ الصَّبْرُ ❖ التَّوَاضُعُ ❖ الشُّجَاعَةُ

**අභ්‍යාසය**

1. යහ ගුණාංග ගැන ඉස්ලාමීය අදහස් ඉදිරිපත් කර එහි වැදගත් කම පැහැදිලි කරන්න
2. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගෙන් දක්නට තිබූ කීකරු බව යන යහ ගුණාංගය ගෙනහැර
   දක්වන සිද්ධියක් ඉදිරිපත් කරන්න ?
3. "සමාව දීමේ උසස් ගුණය ප්‍රගුණ කළ අයකු ලෙස නබි නායක තුමාණෝ පසුවූහ" මෙම ප්‍රකාශය
   සාක්ෂි සහිත ව පැහැදිලි කරන්න.
4. 'අප අන් අයට සමාව දෙන විට අල්ලාහ් ද අපහට සමාව දෙයි.' මේ පිළිබඳ අල් කුර්ආන් වැකියක්
   ඉදිරිපත් කරන්න.
5. කෙටි සටහන් ලියන්න
   (අ) ඉවසීම
   (ආ) ධෛර්ය සම්පන්න බව
   (ඉ) සමාව දීම



# 12

# ඉස්ලාමීය ආචාරධර්ම සංවර්ධනය

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا
إِنَّ اللهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُوْرٍ

**"තව ද (අහංකාරකමින්) යුතු ව නුඹගේ කම්මුල මිනිසුන්ට නොහරවනු. තව ද ප්‍රකෝපාරී ලෙස පොළොවෙහි නොඇවිදිනු, ආත්මාභිමාන, පුරසාරම් දොඩන කිසිවෙකු අල්ලාහ් නියත වශයෙන් ප්‍රිය නොකරයි." (31 ලුක්මාන් :18)**

අරාබි භාෂාවෙන් මිනිසාගේ බාහිර පෙනුම "හල්ක්" යනුවෙන් ද ඔහුගේ චරිතය "හුලුක්" යනුවෙන් ද පවසනු ලැබේ. "හුලුක්" අලංකාර ව ද ආකර්ෂණීය ලෙස ද ඇති අය සමග කැමත්තෙන් ම සමීප වන ජනයා, ඔහුගේ "හල්ක් " නරක නම් අප්‍රිය කර ඔහුගෙන් ඉවත් වේ. එලෙස ආකර්ෂණීය නොවන "හල්ක්" ඇති අය දැක ඉවත් වන්නන් ඔවුන්ගේ හුල්ක් උසස් ලෙස පවතී නම් ඔවුන් සමග ප්‍රිතියෙන් සමීප වේ. අපි ප්‍රායෝගික වශයෙන් දකිනා සත්‍යය මෙය යි. මෙමගින් බාහිර පෙනුමට වඩා "හුලුක්" හෙවත් ආචාර ධර්මය වැදගත් වන බව වටහා ගත හැකි නොවේ ද? එම නිසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "යා අල්ලාහ් මාගේ බාහිර පෙනුම අලංකාර කළා සේ ආචාර ධර්මය ද අලංකාර කරනු මැන," යැයි ප්‍රාර්ථනා කරන්නකු ව සිටියහ.

ජාති, ආගම්, භේද නොමැති ව සියලු ම දෙනා ආචාර ධර්මය වර්ණනා කර පැවසුව ද, ජනයාගේ විශ්වාසය ද, සිරිත් විරිත් ද ආචාරධර්මයේ සීමාව තීරණය කළ ද, සමහර අය යහපත් ආචාරධර්ම යැයි අදහස් කරන එක් කරුණක් තවත් සමහර අය අතර එය යහපත් ආචාරධර්ම යැයි අදහස් කරන්නේ නැත.

ඉස්ලාම් දහම චරිතයට අතිශයින් ම වැදගත්කමක් ලබා දෙන හෙයින් ඉස්ලාමීය ආචාර ධර්මයෙහි විහිදීම අතිවිශාල ද අති වැදගත් ද වන අතර ආචාරධර්ම පුහුණුව සඳහා මගපෙන්වීම ද ලබා දේ.

ඉස්ලාම් දහම ආචාරධර්මය සඳහා ලබා දෙන වැදගත්කම පහත හදීස් මඟින් දැනගත හැකි ය. "මූඃමින්වරයෙකු තම ආචාරධර්ම මගින්, උපවාසය රකිමින්, සිටගෙන නමදින නැමදුම්කරුවකුගේ කුසලය අත්පත් කර ගනී." (අබූදාවූද් )

"අධික ලෙස මිනිසුන් ස්වර්ගයට යවන්නේ කුමක් දැයි විමසනු ලබන විට දේවබිය හා ආචාරධර්ම," යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පිළිතුරු දුන්හ.

"තමා වෙත සාධාරණය තිබුණ ද වාද කිරීමෙන් වැළකීම සඳහා ඉඩ දී සිටින්නන්ට ස්වර්ගය අසල නිවසක් ඉදි කර දීමට මම වාද කරමි. විහිළුවට පවා බොරුවක් කීම වළක්වා ගන්නාට ස්වර්ගයෙහි මධ්‍යයේ නිවසක් ලබා දීමට මම වාද කරමි. කවරකුගේ ආචාරධර්ම විධිමත් වේද ඔහුට ස්වර්ගයට ඉහළින් නිවසක් ලබා දීමට මම වාද කරන්නෙමි" (අබූදාවූද්)

ඉහත සඳහන් හදීස් මඟින් ආචාරධර්මවල ලක්ෂණ ද, වැදගත්කම ද පොදුවේ පවසනවා මිස යහගුණ ලෙස අදහස් කරන කරුණු වෙන් වෙන් ව පෙන්නුම් කර නොමැත. එහෙත් වෙනත් බොහෝ අල් කුර්ආන් වැකි ද හදීස් ද ඉස්ලාමීය දැක්මෙන් ආචාරධර්ම ලෙස අදහස් කරන අංග වෙන් වෙන් වශයෙන් දක්වා ඇත. ඒවා පහත ආකාරයට වර්ග කර දැක්විය හැකි ය.

## උසස් අගනාකම් පිළිපැදීම

ආදරය, යුක්තිය, සත්‍යය, අවංක බව, පොරොන්දු කඩ නොකිරීම, විශ්වාසවන්ත බව හැසිරීම, දැකුම්කලු බව ආදිය සියලු මිනිසුන් පිළිගන්නා උසස් ගතිලක්ෂණ ය. මේවා ඉස්ලාම් දහම පිළිගන්නවා පමණක් නොව මුස්ලිම්වරයකුව හඳුනා ගැනීමේ ලක්ෂණ ලෙස ද අපේක්ෂා කෙරේ.

## ගරු කළ යුතු ක්‍රියා අගය කිරීම

දෙමාපියන්, ගුරුවරුන්, උගතුන්, වැඩිහිටියන් ආදීන්ට ගෞරව කිරීම, ඔවුන් ඉදිරියේ යටහත්ව හැසිරීම, අන් මිනිසුන්ගේ ආත්ම ගෞරවය අගය කිරීම, ලැජ්ජාශීලී හැඟීම, යනාදිය ඉස්ලාම් දහම අවධාරණය කරන යහගුණ ය.

## ශිෂ්ටසම්පන්න නොවන දෙයින් වැළකී සිටීම

පොදු ස්ථානවල කෙළ ගැසීම, මලපහ කිරීම, අනවශ්‍ය ලෙස උස් හඬින් කතා කිරීම, ස්වාභාවික පිළිවෙත් බිඳීම, අනුභව කරන විට ආහාර බඳුනේ සෑම තැනින් ම අත් දමා අනුභව කිරීම වැනි කරුණු වළක්වා ගැනීම ආදිය ඉස්ලාම් අවධාරණය කරන ගුණාංග ය.

## අසභ්‍ය වූ දෙයින් වැළකීම

පහත් ආකාරයට ලිංගික හැඟීම් උද්දීපනය කරන ඇඳුම්, ආභරණ, වදන්, ප්‍රීති උත්සව, කලාත්මක වැඩසටහන්, ස්ත්‍රී, පුරුෂ මිශ්‍ර වන අවස්ථා ආදී සියල්ල වළක්වා ගැනීම ඉස්ලාම් දහම යහපත් ආචාරධර්ම ලෙස සලකන අතර මෙවැනි අංග අතර පිළිපැදිය යුතු සම්ප්‍රදායන්, එය ඉක්ම වන විට හිමි වන දඬුවම් ද විග්‍රහ කර ඇත.

## පාරිසරික සාරධර්ම පිළිපැදීම

අවට පරිසරයේ ඇති ප්‍රයෝජනවත් ශාක රැක ගැනීම, පොදු ස්ථාන, ජලාශ ආදියෙහි පිරිසිදු බව රැකීම, මිනිසුන්ට නැතිනම් අනෙකුත් ජීවීන්ට රිදවීම නැතිනම් අවහිරතා ඇති කළ හැකි පරිසරයෙන් ඉවත් වීම ආදිය පාරිසරික සාරධර්ම කිහිපයකි. මේවා විනය ගරුක ක්‍රියාවලින් සමහරකි.

මිනිසා යහපත් ආචාරධර්ම නොරකින නරක ක්‍රියාවල නිරත වීමට හේතු වන්නේ ඔහු තුළ පිළිගත් විශ්වාස ඇති නොවීම ද උසස් මෙහෙයවීමකට අන්තර්ගත නොවීම ද වේ. ඉස්ලාම් සියලු යහ කාර්යයන් ඊමාන් හා සම්බන්ධ කරන අතර නැමදුම් කටයුතු මගින් ඔහුට පුහුණුවක් ද ලබා දෙන්නේ එම නිසා ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් මෙසේ පැවසුවේ ය. "යහපත් ආචාර ධර්ම ද විශ්වාසය ද එකකට එකක් ගෙතී වෙළුණු දෙයකි. එකක් අත්හළ තැනැත්තාට අනෙක ද අත හැරීමට සිදු වේ."

ඉස්ලාමීය වගකීම් තුළින් යහපත් ආචාරධර්ම වර්ධනය සඳහා අප යොමු කරවන්නේ කෙසේ දැයි විමසා බලමු.

### සලාතය :

මෙය සෑම මුස්ලිම්වරයකු ම අනිවාර්යයෙන් ම ඉටු කළ යුතු වගකීමකි. සලාතය ප්‍රාණවත් ලෙස ඉටු කරන මිනිසා තම සලාතය මඟින් දේව භක්තිය ද, අල්ලාහ් සමඟ ඇති සමීපතාව ද හිමි කර ගනී. මෙය ඔහුගේ සිතෙහි දීප්තිය ඇති කරයි. එමඟින් ආචාරධර්මය හා අසත්පුරුෂ ක්‍රියා වෙන් කර හඳුනාගෙන යහපත් ආචාරධර්ම හා තමා නිරත කරවයි. එමනිසා අල් කුර්ආනය "නිශ්චය වශයෙන් සලාතය වනාහි අශිෂ්ට සම්පන්න නරක ක්‍රියාවන්ගෙන් ඔබ ආරක්ෂා කරයි" යනුවෙන් පවසයි.

### Zසකාතය :

මෙය මිනිසාගේ ධනය ආශ්‍රිත ව පවරන ලද වගකීමකි. මෙය ඉටු කරන කෙනකු තුළ, දිළිඳු මිනිසුන් කෙරෙහි ආදරය, උදවු කිරීම වැනි පරෝපකාරී හැඟීම් ඇති වේ. මසුරුකම ඔහුගෙන් ඉවත් වේ. ඒ සමඟ ඔහුගේ සිත ලෞකික ආශාවන් තුළින් ඇති වූ අපිරිසිදු බවෙන් මිදී පවිත්‍ර වේ. මේ පිළිබඳ අල් කුර්ආනය මෙසේ පවසයි.

**"(නබි මුහම්මද්) ඔවුන් පිවිතුරු කර එමගින් ඔවුන් සිල්වත් කරන දන ඔවුන්ගේ වස්තුවලින් ගනු. තව ද ඔවුනට (දුආ) ප්‍රාර්ථනා කරනු. නියත වශයෙන් නුඹගේ (දුආ) ප්‍රාර්ථනාව ඔවුනට සැනසීම වේ..."**

**(9 අත් තව්බා : 103)**

## උපවාසය :

හද පතුලෙන් මතුවන ආශා හා නරක හැඟීම් පාලනය කර දේවභක්තිය, ඉවසීම, පරිත්‍යාගය යනාදිය උසස් ගුණාංග සඳහා පුහුණුව ලබා දෙන වගකීමකි, උපවාසය. එහි අරමුණ පිළිබඳ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පැවසූහ. "නිරාහාර ව සිටීම පමණක් උපවාසය නොවේ. එය අයහපත් දෙයින් ද අවමන් සහගත දෙයින් ද වැළකී සිටීම වේ. ඔබ උපවාසයේ යෙදී සිටින විට කවරකු හෝ ඔබ සමඟ වාද කරන්නේ නම් "මම උපවාසයේ යෙදී සිටිමි," යැයි පවසන්න." (ඉබ්නු හුසයිමා)

## හජ් :

මෙය අල්ලාහ් වෙනුවෙන් ඇති කරන ලද පරිත්‍යාගශීලි කැප කිරීමකි. මෙමගින් ඉතිහාසගත පාඩමක් කියා දෙන අතර අල්ලාහ් වෙනුවෙන් කැප කිරීම් සිදු කිරීමට පුහුණුව ද ලබා දෙයි. ඒ සමඟ ම ලොව සතර දිශාවෙන් එක් රැස් වන මිනිසුන් විවිධාකාර වූ මිනිසුන් අතර සහෝදරත්වය, සමානාත්මතාව, ඉවසිලිවන්ත බව, හඳුනාගැනීම ආදී උසස් ගුණාංග මඟින් සියලු දෙනා ඒකරාශී කරවයි.

**"(ඉහ්රාම් හැඳගත්) යමකු (ෂව්වාල්, දුල් කඃද, දුල් හිජ්ජා) මාසයන්හි සංසර්ගයෙන් ද අශිෂ්ටකම්වලින් ද වාදභේදාදියෙන් ද මුළුමනින් ම වැළකී සිටිය යුතු ය..."**

**(2 අල් බකරා : 197)**

**"...යහපත් ආචාර ධර්ම පිළිපැදීම සඳහා කෙනකු තුළ පවතින ආදර්ශවත් බව ඉතා වැදගත් ය. එම නිසා අල් කුර්ආනය "ඔබට හිමි අලංකාර ආදර්ශ අල්ලාහ්ගේ දූතයා වෙත ම පවතියි"**

**(33 අල් අහ්සාබ් :31)**

යැයි පවසන අතර නබි තුමාණන් දෙස බලා

**"නබිවරයාණෙනි, නිශ්චය වශයෙන් ම ඔබ උතුම් වූ උසස් ගුණාංග ඇත්තකු ලෙස සිටින්නෙහි ය." යැයි**

**(68 අල් කළම් :4)**

පැවසීමෙන් එය තහවුරු කරන්නේ ය.

සදචාරවත් බව මිනිසාගේ මානසික හැඟීම් පහන් කිරීම සඳහා ම බිහි කර ඇත. එබැවින් අපගේ ජීවිතය සුචරිතයන්ගෙන් අලංකාර කිරීමට සිත පවිත්‍ර කර ගැනීම නැති ව ම බැරි අංගයකි.

## පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

۞ الْخَلْقُ ۞ الْخُلُقُ ۞ الآدَابُ

### අභ්‍යාසය

1. ආචාරධර්ම බලකරන හදීස් තුනක් ලියන්න.
2. ආචාරධර්ම හා ගුණාංග වෙන්කර හැඳිනගත හැකි ප්‍රධාන මාතෘකා පහක් පවසන්න.
3. පාරසරික සාරධර්ම සම්බන්ධ ඉස්ලාම් උගන්වා දෙන ආචාරධර්ම විස්තර කරන්න.
4. සලාතය කුමන ආකාරයකින් හොඳ ගුණාංග ඇති කරයි  දැයි විපරම් කරන්න.



# 13

# ආධ්‍යාත්මික අභිවෘද්ධිය සඳහා වන ක්‍රියා මාර්ග

أَلا, إِنَّ فِي الْجَسَدِ مُضْغَةً إِذَا صَلُحَتْ صَلُحَ الْجَسَدُ كُلُّهُ،

وَإِذَا فَسَدَتْ فَسَدَ الْجَسَدُ كُلُّهُ، أَلا وَهِيَ الْقَلْبُ ". (رواه البخاري).

**"මිනිසාගේ ශරීරයේ එක් මාංශ කැබැල්ලක් ඇත. එය යහපත් වුවහොත් මුළු ශරීරය ම යහපත් වේවි. එය අයහපත් වුවහොත් මුළු ශරීරය ම අයහපත් වේවි. දැනුම්වත් වන්න එය සිත වේ." (බුහාරි)**

පොළොවෙන් ලබා ගත් පස් මිටක් ද අල්ලාහ් විසින් පිඹින රූහ් ද එක්වීම නිසා මිනිසා මවනු ලැබුවේ ය. මේ අනුව මිනිසා තම සිරුර පසෙන් ද ප්‍රාණය (රූහ්) අල්ලාහ්ගෙන් ද ලබාගෙන ඇත්තේ ය.

> **"නබිතුමණි, ඔබේ දෙවියා මලක්වරුන් දෙස බලා, මම මිනිසා මැටියෙන් මවන්නට යන්නෙමි. එම නිසා මම ඔහු මවා මගේ රූහ් ඔහු තුළ පිඹීමෙන් පසු ඔබ ඔහුට සුජූද් කරන්න." යැයි කියූ අවස්ථාව මතක් කරන්න.**
>
> **(38 සාද් 71:72)**

සිරුර හා ප්‍රාණය යන සංඝටක දෙක ම නිසි පරිදි සැකසෙන විට මිනිසා පූර්ණ සෞඛ්‍යමය තත්ත්වයට පත්වන්නේ ය. සිරුර ලැබුණේ පසෙන් නිසා සිරුරේ සෞඛ්‍යය පසට අයත් වන්නේ ය. ආධ්‍යාත්මය අල්ලාහ්ගෙන් ලැබුණ නිසා එහි සෞඛ්‍යය අල්ලාහ් හා බැඳුණකි. එම නිසා අල්ලාහ් ඊමාන් කිරීම අධ්‍යාත්මය සුවපත් කිරීමේ පළමු පියවර ලෙස සැලකෙන්නේ ය. මිනිසාට ආධ්‍යාත්මය වැදගත් වන නිසා එය ගැන නබි තුමා, "දැන ගන්න, මිනිස් සිරුරේ මස් කැබැල්ලක් ඇත. එය විධිමත් වූවා නම් මුළු සිරුර ම විධිමත් වන්නේ ය. එය අවිධිමත් වූවා නම් මුළු සිරුර ම අවිධිමත් වන්නේ ය. එම අවයවය සිත වන්නේ ය." (බුහාරි) යනුවෙන් පවසා ඇත.

සිතෙහි වැදගත්කම සියලු ම ආගම් සහ දර්ශන පිළිගන්නා නිසා සිත සකස් කිරීමට බලගැන්වීමටත් ඒ ඒ විශ්වාසයන්ට අනුව විවිධ ක්‍රම අනුගමනය කරන්නේ ය. අද නවීන විද්‍යාව හා මනෝ විද්‍යාව පදනම් කරගෙන මානසික ප්‍රශ්නවලට විසඳුම් සොයන්නට මිනිසා ඉදිරිපත් වන්නේ ය. එහෙත් ඉස්ලාම් අල්ලාහ් සමඟ සම්බන්ධ වීමෙන් සිත සකස් කිරීමටත් බලගැන්වීමටත් මග පෙන්වන්නේ ය. සලාතය, සකාතය, සවුමය, කුර්ආන් තිලාවතය, අල්ලාහ්ගේ මැවුම් ගැන සිතා බැලීම ආදිය මේ සඳහා ඉස්ලාම් පෙන්වා දෙන අභ්‍යාස හා ක්‍රම වන්නේ ය. මෙම පුහුණුව සාර්ථක වන විට මිනිසා උසස් ආධ්‍යාත්මික ගුණයක් සහිත වන්නේ ය. මෙම ගුණය අල් කුර්ආනය සහ සුන්නාහ් විසින් අගයන අතර එය අනුගමනය කරන ලෙසත් උපදෙස් දෙන්නේ ය. සබ්ර්, තවක්කුල්, මහ්රිෆා, රිළා ආදිය එම ආධ්‍යාත්මික අභ්‍යාස අතර සමහරකි.

## 1. අස් සබ්ර් الصَّبْرْ

සබ්ර් යනු ඉවසීමයි, හදිස්සිය, තරහ, කලබලය, තණ්හාව, පළිගැනීම වැනි නරක ගුණාංග යටපත් කිරීමේ හැකියාව ඇති, ශක්තිමත් ගුණය ලෙස ඉවසීම දැක්විය හැකි ය. එම නිසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "සැබෑ වීරයා මල්ලව පොර ක්‍රීඩාවේ දී ජයගන්නා නොව තරහ පාලනය කර ගන්නා" යැයි සඳහන් කළහ. (බුහාරි)

ඉවසීමේ වැදගත්කම ගැනත් එහි විශිෂ්ටත්වය ගැනත් අල් කුර්ආනයේ සහ සුන්නාහ්වේ දක්වා ඇති අදහස් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

> **"අපගේ රබ් (පරමාධිපතියාණනි!) අප වෙත ඉවසීම (ගුණාංගය) වර්ධනය කරන්න. අපව මුස්ලිම්වරුන් (අවනතවූවන්) මෙන් මරණයට පත් කරන්නැයි ඔවුහු කීහ..."**
>
> **(7 අල් අඃරාෆ් : 126)**

'මුඃමින්වරයකුගේ කාර්යය ආශ්චර්ය ගෙන දෙන්නෙකි. ඒ සියල්ල අවසන් වන්නේ යහපත් ලෙස ය. මුඃමින් නොවන කිසිවකුටත් එසේ සිදු නොවන්නේ ය. ඔහුට සතුටක් ඇති වූ විට කෘතඥතාව දක්වන්නේ ය. එය ඔහුට යහපත් ප්‍රතිඵල ලබා දෙන්නේ ය. දුකක් ඇති වූ විට එය ඉවසා දරා ගන්නේ ය. ඔහුට යහපත් ප්‍රතිඵල ලබා දෙන්නේ ය.' යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසුවේය. '(මුස්ලිම්)

ගැත්තාගේ සිත සකස් වී තිබේ දැයි දැන ගැනීම සඳහා විවිධ ක්‍රමවලින් ඔහු පරීක්ෂා කරන්නේ ය. එම පරීක්ෂාවෙන් ජය ලබන්නේ ඉවසිලිවන්තයා පමණි.

> **"තවද බියෙන් හා සාගින්නෙන් ද වස්තූන්, ජීවිත හා බෝග(වල) පරිහානියෙන් ද අපි නුඹලාව පරීක්ෂා කරන්නෙමු. (මෙම පරීක්ෂණයන්හි දී නොසැලෙන) ඉවසිලිවන්තයින්ට (මුහම්මද්!) නුඹ ශුභ ආරංචිය දන්වා සිටිනු. ඔවුන් කවරෙක් ද යත් ඔවුන් වෙත යම් විපතක් ඇති වූ විට ඔවුහු 'අපි නියත වශයෙන් ම අල්ලාහ්ගේ ය. තවද අපි නියත වශයෙන් ම ආපසු යන්නේ ඔහු වෙතම යැයි' පවසති."**
>
> **(2 අල් බකරා- : 155--.156)**

### ඉවසන අවස්ථාවන් කිහිපයක් පහත දක්වමු

තරහ ඇති වන විට තරහ යටපත් කර ගැනීම, කෑදරකම ඇති වූ විට සෑහීමට පත්වීම, පරීක්ෂණවල දී ඒවා දරා ගැනීම, කණගාටුව සහ දුක ඇති වන විට රුස්සා ගැනීම, පාපි ක්‍රියා කෙරෙහි සිත ඇදී යන විට ඒවායින් වැළකී සිටීම, යහ ක්‍රියා කෙරෙහි උනන්දුව අඩුවනවිට දී දැඩි ව සිටීම, හානි, පාඩු සිදු වූ විට ඒවා දරා ගැනීම, ගැටලුවල දී ඒවාට මුහුණ දීම, පළිගැනීමේ සිතුවිලි ඇති වන විට එය පාලනය කර සමාව දීම ප්‍රගුණ කිරීම, තම මතයට වෙනස් මත ඉදිරිපත් වන විට දී ඒවා පිළිගැනීම වැනි අවස්ථා ය.

ඉහත දක්වූ අවස්ථාවලදී අනුගමනය කරන ඉවසීම, මිනිසාට ඔහුගේ ජයග්‍රාහි මාවතේ එළිය පෙන්වයි. එමනිසා නබිතුමා "ඉවසීම එළියකි" (මුස්ලිම්) යනුවෙන් වර්ණනා කළේ ය.

## 2. අත් තවක්කුල් التَّوَكُّل

"අත් තවක්කුල්" යන්නෙහි තේරුම වගකීම් පැවරීම යන්න ය. මෙය උත්සහය හා අල්ලාහ් කෙරෙහි ඇති විශ්වාසය යන දෙකෙහි සංයුතිය වන්නේ ය. එම නිසා ඉස්ලාමීය ක්‍රමයට අපගේ උත්සාහයේ අවසාන ප්‍රතිඵල ලබා දීම අල්ලාහ් වෙත භාර කිරීම තවක්කුල් නම් වන්නේ ය. මෙය අල්ලාහ් මත ඇති විශ්වාසය ප්‍රකාශ කිරීමකි.

**"විශ්වාසවන්තයා කවුරුන් ද යත් ඔවුනට අල්ලාහ් මතක් කරනු ලැබූ විට ඔවුන්ගේ සිත් වෙව්ලන්නේ ය. ඔහුගේ වචන ඔවුනට මතක් කරනු ලැබූ විට ඔවුන්ගේ ඊමානය වැඩි වන්නේ ය. අල් කුර්ආනය උසුරා පෙන්වූ විට ඔවුන්ගේ ඊමානය වැඩි වන්නේ ය. තව ද ඔවුන් තමන්ගේ රබ්බු කෙරෙහි තවක්කුල් තබති."**

(8 අන්ෆාල් -2)

අල්ලාහ් ලෝකයේ එක් කටයුත්තක ජයග්‍රහණය තවත් කටයුත්තක සබබ්වල (හේතු ඵලය) තබා ඇත. එහි අවසාන ප්‍රතිඵලය දන්නේ අල්ලාහ් පමණි. එම නිසා තවක්කුල් ඇති මුඃමින්ගේ සබබ් අනුගමනය කිරීමත් සමඟ අවසාන ප්‍රතිඵලය අල්ලාහ්ට ම බාර කරන්නේ ය. අල්ලාහ් කෙරෙහි විශ්වාසය නැති අය තම විශ්වාසය තබනුයේ සබබ් කෙරෙහි ය. නමුත් ඔවුන්ගේ අවසන් ප්‍රතිඵලය ද තීරණය වනුයේ අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත පරිදි ය.

### මුඃමින්වරු හේතූන් දෙකක් මත අල්ලාහ්ට තවක්කුල් තබයි

- සබබ් ද අල්ලාහ්ගේ සැලැස්මක් වන්නේ ය. අල්ලාහ්ගේ කැමැත්ත නොමැති ව සබබ් නිසා පමණක් ජය ලබාගත නොහැකි ය.
- අල්ලාහ් කෙරෙහි විශ්වාසය තැබීම යනු අල්ලාහ් මෙලොවෙහි හෝ පරලොවෙහි ඒ ඒ කටයුතුවල ඵලය ලබා දෙන්නේ ය, යන කරුණ කෙරෙහි විශ්වාසය තැබීම ය.

එමනිසා මුඃමින් වන අයකු අල්ලාහ්ට කැමැති කාර්යයක් කිරීමට බලාපොරොත්තු වන්නේ නම් එයට අදාළ සබබ් හැකි පමණින් අනුගමනය කරන්නේ ය. විසඳුම අල්ලාහ් වෙත පවරන්නේ ය. කිසිවකුටත් බිය නොවී තම වැයමෙහි දිගින් දිගට ම යෙදෙන්නේ ය.

> **"ඔවුන් කවරෙක් නම් සැබැවින්ම ජනයා නුඹලාට විරුද්ධව රැස්ව සිටිති. එබැවින් ඔවුනට බියවෙන්නැයි ඔවුනට ජනයා කීවිට එය ඔවුන්ගේ විශ්වාසය වඩාත් ශක්තිමත් කළේ ය. අල්ලාහ් අපට සර්වප්‍රකාරයෙන් ම ප්‍රමාණවත් ය. අනගිතම ආරක්ෂකයා ඔහු බව ඔවුහු කීහ. "**
>
> **(3 ආල ඉම්රාන් :173)**

අයකු තම නිවසින් පිට ව යන විට හෝ රැකියාවක් සඳහා යන විට හෝ ඉගෙනුම් කටයුත්තක යෙදෙන විට හෝ තම විරුද්ධවාදීන්ට මුහුණ දෙන විට හෝ නින්දට යන විට හෝ එවැනි අන් අවස්ථාවල දී හෝ අල්ලාහ් කෙරෙහි තවක්කුල් තැබිය යුතු වන්නේ ය. අල්ලාහ්ගේ දූතයාණන් එවැනි අවස්ථා මතක් කර තවක්කුල් තැබිය යුතු වන්නේ ය, යැයි දේශනා කළෝ ය.

"කවරකු තම නිවසින් පිට ව යන අවස්ථාවක

**بِسْمِ اللهِ تَوَكَّلْتُ علَى اللهِ لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إلاَّ بِالله** යැයි, පවසන්නේ ද, ඔහුට ඔබ ඍජු මාර්ගයේ යවනු ලැබ සිටි. සෑහීමට පත් කරනු ලැබ සිටි. ඒ සමඟ ම ෂෙයිතාන් ඔබගෙන් බිය වී පැන ගොස් ඇත." යැයි කියනු ලබන්නේ ය. (අබූ දවූද්)

ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් ගින්නට විසි කළ අවස්ථාවේ දී පැවසූ අවසාන වැකිය **حَسْبِيَ اللهُ وَنِعْمَ الْوَكِيْل** යන්න ය. (බුහාරි)

> **"...නුඹ (යමක් කිරීමට) තීරණය කළ පසු අල්ලාහ් කෙරෙහි භාර කරනු. (ඔහු වෙත) භාරය තබන අයට සැබැවින් ම අල්ලාහ් ඇලුම් කරයි."**
>
> **(3 ආල ඉම්රාන් 159)**

## 3. අල්මඃරිෆා الْمَعْرِفَةُ

'මඃරිෆා' යන්නෙහි වචනාර්ථය, දැනුම යන්න ය. ඉස්ලාමීය ආධ්‍යාත්මික සංකේතයෙහි ආරක්ෂිතයා වූ අල්ලාහ් ඇසෙන් දකින්නාක් මෙන් දැකීම සහ එමඟින් සැනසීමෙන් චිත්ත ප්‍රීතියට පත්වීම මෙයින් අදහස් වන්නේ ය.

ඉමාම් ගස්සාලි රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි වසල්ලම් තුමා මෙසේ පැවසී ය. "සෑම කටයුත්තක ම සතුට එයට අදාළ ලක්ෂණය මත පවති. ප්‍රියමනාප දසුන් දෙනුවන් පිනවයි. දෙසවන් සතුටින් පිනවන්නේ මිහිරි හඬ ය. සිතෙහි සතුට අල්ලාහ් ගැන දැන ගැනීම නිසා ඇති වන්නේ ය."

මුහියද්දීන් අබ්දුල් කාදර් ජීලානි රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි තුමා මෙසේ පැවසූවේ ය. "ඔබ අල්ලාහ්ගේ විසඳුම කෙරෙහි මැවුම්වලින් ඈත් ව ද, ඔහුගේ අණ පරිදි ද, ඔබගේ ආශාවන්ගෙන් ද, ඔබගේ ක්‍රියාව මත ඔබගේ පැතුම්වලින් ද හිස් ව පවතින්න. එවිට අල්ලාහ්ගේ දැනුම දරා ගන්නා භූමිකාවක් බවට පත්වීමට ඔබ සුදුසුකම් ලබන්නේ ය."

මඃරිෆාව යන පරම සංතුෂ්ටිය ළඟා කර ගත් අයකු අල්ලාහ් වෙනුවෙන් තමා ලබන දුක ද සතුටක් ලෙස ම දකින්නේ ය. අල්ලාහ්ගේ ෂරීඅතය මුළුමනින් ම අනුගමනය කිරීම කෙරෙහි ද ඔහු නැමදීම කෙරෙහි ද අධික කාලයක් වෙන් කිරීමට ද ඔහු වෙනුවෙන් තමා සතු සියල්ල කැප කිරීමට ද පසුබට හෝ පසුතැවිලි වන්නේ නැත. ඔහු මුළුමනින් ම අල්ලාහ් මත රැඳී සිටින්නේ ය.

දැඩි විශ්වාසය අල්ලාහ් කෙරෙහි ද නබි තුමා කෙරෙහි ද අධික ආදරයක් දැක්වීම ෂරීඅතය සම්පූර්ණයෙන් ම අනුගමනය කිරීම අල්ලාහ්ගේ මැවුම් ගැන සිතීම, නැමදුම් හා වත් පිළිවෙත්වල යෙදීම, සියලු කටයුතුවල දී මානසික පිරිසිදු භාවය රැක ගැනීම යනාදිය මඃරිෆා යන අවස්ථාව ළඟා වීම සඳහා ඇති ක්‍රම වන්නේ .

## 4. අර් රිලා الرِّضَا

රිලා යන්නේ වචනාර්ථය ගැළපීම යන්න ය. අපට අල්ලාහ්ගේ සැලැස්ම අනුව සිදුවන්නා වූ සියලු තත්ත්වයන් පිළිගෙන තෘප්තියට පත්වීම රිලා නම් වන්නේ ය. මෙය ඊමාන්ධාරීන් මුස්ලිම්වරයකුගේ ඉතා උසස් මානසික තත්ත්වයක් වන්නේ ය. එම තත්ත්වයේ දී අල්ලාහ් ගැත්තා සමඟ බැඳෙන්නේ ය; ගැත්තා අල්ලාහ් හා බැඳෙන්නේ ය.

එම තත්ත්වයට සහාබාවරු "බයිඅතුෂ්ෂජරා" යන ගිවිසුම ඇති කළ අවස්ථාවේ දී පත් වූහ. එම ගිවිසුම "බයිඅතුර්රිල්වාන්" යැයි ද හැඳින්වෙන්නේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දුටු සිහිනය ප්‍රකාර ව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සහ සහාබාවරු උම්රාව ඉටුකිරීම සඳහා හිත සතුටින් මක්කම දෙසට ගියහ. අතර මඟ දී ඔවුන් වැළකු අවස්ථාවේ දී ඔවුන් අතැතිව තිබූ එකම ආයුධය වූ කිනිස්ස සමඟ විශාල හමුදවකට විරුද්ධ ව සටන් කිරීමට පොළඹවනු ලැබූහ. සහාබාවරු මෙය සිත සතුටින් පිළිගත්හ. මෙවැනි අය පිළිබඳ අල්ලාහ් ද ඔවුන් සමඟ පැහැදුණේ ය. (98 බයියිනා :08) යන අල් කුර්ආන් වැකිය ප්‍රසංශා කරන්නේ ය. රිලා යන තත්ත්වයට පත්වීමට කැමති අය අල්ලාහ් තෘප්තිමත් වන අයුරින් අනුගමනය කරත්වා යැයි, ඉමාම් කුරෙයිෂි රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසූහ.

ඉමාම් පුලයිල් ඉබ්නු ඉයාල් රහ්මතුල්ලාහ් මෙසේ පැවසූහ,"ලොවෙහි බැඳීම්වලින් තොර (අනරහිත) ජීවිතයක් ගත කිරීමට වඩා රිලා යන මානසික තෘප්තිය උසස් ය. මක්නිසා ද යත් ප්‍රාණයට වඩා කිසිවක් කෙරෙහි ආශා නොවන්න.

ඉහත පවසන ලද ආධ්‍යාත්මික ගුණාංග සියල්ල එකට එකක් සම්බන්ධ වී ඇත. ඒවා සියල්ල සිත පිරිසිදු කරයි. ගැත්තන්ගේ සිත **කල්බුන් සලීම්** යන පිරිසිදු තත්ත්වයට පත් කරයි. පරලොවේ දී ගැත්තා අල්ලාහ්ට මුණ ගැසෙන විට අල්ලාහ්ගේ රූහය ඇති සීමා ඒ පාරිශුද්ධ තත්ත්වය සාධනීය කර තිබිය යුතු යි. එය මිනිසාගේ ජයග්‍රාහී තත්ත්වය යි.

"ඒ දිනයෙහි වත්කම් ද, දරුවන් ද එල නොදෙයි " පාරිශුද්ධ සිතින් අල්ලාහ්ට පැවිදි අයවලුන් හැර (26 ෂුඅරා 88 - 89)

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ بَيْعَةُ الشَّجَرَةِ ❁ بَيْعَةُ الرِّضْوَان ❁ المسْتَحَبُّ ❁ قَلْبٌ سَلِيْمٌ ❁ الشَّرِيْعَة ❁ الوَاجِبُ

## අභ්‍යාසය

1. පහත සඳහන් ඒවා ගැන කෙටි සටහන් ලියන්න ?
   තවක්කුල්, සබාබ්, රිලා, මඃරිෆා

2. ඉවසීමට අදාළ අවස්ථා සහ එම අවස්ථාහි දී අනුගමනය කළ යුතු ඉවසීමේ ගුණ ගැන වගුවක ආකාරයෙන් දක්වන්න?

3. ශාරීරික සෞඛ්‍යය පස හා බැඳුණකි; මානසික සෞඛ්‍යය අල්ලාහ් හා බැඳුණකි, යන ප්‍රකාශය පැහැදිලි කරන්න.




ذَٰلِكَ الْكِتَٰبُ لَارَيْبَ فِيْهِ هُدًى لِّلْمُتَّقِيْنَ

**"මෙය අල්ලාහ්ගේ ශුද්ධ වූ ආගම යි. මෙහි කිසි දු සැකයක් නොතබා බිය බැතිය ඇත්තන්ට මෙය ඍජු මාර්ගයක් වන්නේ ය." (2:2)**



## 1. අල් කුර්ආන් නීති මූලාශ්‍රය

ජනසමාජය යහපත් වීමට නීති රීති, ක්‍රියා පිළිවෙත් සහ සාරධර්ම අවශ්‍ය වේ. සමහර සමාජවල ඒවා තනි පුද්ගලයන් විසින් ද වෙනත් සමහර සමාජවල සමාජ කණ්ඩායම් විසින් ද සකස් කරන ලද නමුදු, මිනිස් චින්තනයෙහි දක්නට ලැබෙන දෝෂ හේතුවෙන්, ඒවා නොගැළපෙන ලෙස හෝ පිළිපැදීමට නුසුදුසු ලෙස හෝ සම තත්ත්වය නොරකින ලෙස හෝ කාලයෙන් කාලයට වෙනස් කළ යුතු ලෙස පවතී. මෙය මිනිස් දුර්වලතාවල හෙළිදරව්වකි.

මිනිස් දැනුම සීමා සහිත ය. නමුත් මිනිස් හැඟීම් හා කැමැත්ත විවිධාකාර ය. වර්තමානය පමණක් ඔහු දැනගන්නේ ය. අනාගතය ඔහුට නිවැරදි ලෙස තීරණය කළ නොහැකි ය. මේ නිසා මිනිස් චින්තනය මගින් සකස් කරන නීතිරීති සඳහා බලපෑම් ඇතිවීම දැකිය හැකිය.

එහෙයින් ඉස්ලාම් දහම මිනිස් චින්තනය අභිභවා අල්ලාහ් මගින් වහී මාර්ගයෙන් ලද අල් කුර්ආනය හා සුන්නාහ් නීති මූලාශ්‍රය ලෙස ඇති කොට තිබේ. කාලය, දේශය, වර්තමාන තත්ත්වය යනාදියට අනුව මූලාශ්‍රවල පදනමින් ක්‍රියා පිළිවෙත් ගොනු කර ගැනීම සඳහා ඉජ්තිහාද් ක්‍රමය අනුමත කර ඇත. එමනිසා එය නම්‍යශීලී හා නම්‍යශීලි නොවන ගුණ සහිත ෂරීආ නීතියක් අපට පිරිනමා ඇත.

අල් කුර්ආනය ද, විශ්වය හා එහි ඇති මැවීම් ද ඒවා මවන ලද අල්ලාහ් විසින් පහළ කළ දේවල් ය. ඔහු මිනිසාගේ මැවුම්කරු ය. මිනිස් ස්වභාවය දන සිටින්නා ය. දෝෂයන්ගෙන් තොර වූවෙකි; කාල තුන ම වටහා ගත්තේ ය. එහෙයින් නීති සම්පාදනයේ බලතල ඔහුට පමණක් හිමිවිය. ඔහු විසින් සම්පාදනය කරන ලද නීති සියලු ජනයාට ද සියලු කාලයන්ට ද පිළිපැදීමට සුදුසු තත්ත්වයක පවතී. මේ නිසා එහි නීති හා ක්‍රියා පිළිවෙත් මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ සිට ලෝක විනාශය දක්වා ම පිළිපැදීමට සුදුසු ලෙස පවතී. අල්ලාහ්ගේ පොරොන්දුව අනුව එය කිසිඳු වෙනස්වීමකට ද ප්‍රතිසංස්කරණයකට ද  ලක් නොවූ තත්ත්වයෙන් සිතෙහි කටපාඩමෙන් ද, පුස්කොළ මත ලිඛිත ව සඳහන් කර විවිධාකාර ක්‍රම මගින් ආරක්ෂා කෙරෙමින් පැවතේ.

අල්ලාහ් මිනිසාට සුදුසු නීති කාලයටත් පරිසරයටත් ගැළපෙන පරිදි ඔහු විසින් ම එවන ලද රසූල් වන දූතයකු මගින් පිරිනමා ඇත. ඒවා 'රිසාලත්' යැයි හඳුන්වනු ලැබේ. මෙම ක්‍රියාවලියේ මාධ්‍යය ලෙස වහී පවතී. වහී මගින් ලබා දෙන ලද නීති අල්ලාහ්ගේ දූතයන් ජනයාට ගෙනහැරපාන අතර සමාජයේ ද ක්‍රියාවට නංවා ක්‍රියාත්මක කර  පෙන්වන්නේ ය.

මේ අනුව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ලැබුණු වහී මත්ලූවෙහි ගොනුවක් ලෙස අල් කුර්ආනයේ දක්නට තිබේ. පලමුවන ඉස්ලාමීය නීති මූලාශ්‍රය ලෙස තිබෙන්නේ අල් කුර්ආනය වේ. එනම්, මුස්ලිම් සමාජය වෙනුවෙන් මූලික ක්‍රමවේද, න්‍යාය, අරමුණු, පිළිවෙත් යනාදිය පිළිබඳ පැහැදිලි කිරීම් අල් කුර්ආනය ඉදිරිපත් කරයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මක්කාවේ ජීවත් වූ කාල පරිච්ඡේදයේ සිට මදීනාවේ ජීවත් වූ කාල පරිච්ඡේදයේ අවසානය දක්වා ම මුස්ලිම් සමාජය ගොඩනැගීම උදෙසා ක්‍රම ක්‍රමයෙන් ක්‍රියා පිළිවෙත් වහී මගින් පෙන්වා දෙන ලදි.

වහී මගින් මට දැනුම් දීමක් නොලැබුණි නම්, මගේ ඉජ්තිහාදයට අනුව මම නුඹලාට තීන්දු ලබා දෙමි. (අබූදාවූද්) යැයි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ගෙන හැර දැක්වූවේ මෙය වේ.

මෙම මාර්ගය ඔස්සේ මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ තම කාලයේ දී මුස්ලිම් සමාජයේ දියුණුව සඳහා මග පෙන්වූහ. සමාජය තුළ අවශ්‍යතා මතු වූ විට ද ගැටලු පැන නැගුණු විට ද මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වහී මගින් ම ඒවා විසඳූහ. වහී නොලැබුණු අවස්ථාවල දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ තම ස්ව ඉජ්තිහාදය මගින් තීරණ ලබා දුන්හ. එය නිවැරදි නම් අල්ලාහ්ගේ අනුමැතිය ලැබුණි. එය වැරදි නම් නිවැරදි කරන ලදි.

"වහී මගින් අපට යම් දැන්වීමක් නොලැබුණු විට මාගේ ස්ව ඉජ්තිහාදය පාදක කොට ගෙන මම ඔබට විනිශ්චය ලබා දෙන්නෙමි,"(අබූ දවූද්) යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පෙන්වා දුන්හ.

අල් කුර්ආනය නීති මූලාශ්‍රයක් වශයෙන් දෙයාකාරයකින් ක්‍රියා කරයි.

නීතිය ඍජු ව ම ලබා දීම එක් ආකාරයකි. අනෙක් ආකාරය නම්, නීතිය උදෙසා පදනම ලබා දී ඒ තුළින් නීතිය සොයා ගැනීමට අවස්ථාව ලබා දීම යි. මෙමගින් ඉජ්තිහාදය සඳහා මග පෙන්වීම ද සිදු කෙරේ.



අල් කුර්ආනය, විධාන සම්බන්ධ නීති ද නීති විධික්‍රම ද ඉදිරිපත් කරන්නා සේ ම අයහපතින් වැළැක්වීම් සම්බන්ධ නීති ද නීති ක්‍රමවේද ද ඉදිරිපත් කරයි. සමහර විට ඒවා විස්තරාත්මක ව කියාපායි. තවත් සමහර විට කෙටියෙන් ඉදිරිපත් කරයි. කෙටියෙන් ඉදිරිපත් කරන ලද කරුණු සුන්නාහ් මගින් විස්තර කරයි. කාලයාගේ ඇවෑමෙන් අවශ්‍යතා ඇති වන විට ඉජ්තිහාද් මගින් ද එය විස්තර කරයි. නැතහොත් ක්‍රියාත්මක කිරීම සඳහා පිළිවෙත් ගෙනහැර දක්වයි.

උදාහරණයක් වශයෙන් රටඉඳිවලින් නිපදවන ලබන මත්පැන් වන අල් හම්රු අල් කුර්ආනය මගින් හරාම් කරන ලදි. ඊට අඩුවම සුන්නාහ් ගෙන හැර දක්වයි. රටඉඳි මගින් නිපදවනු ලබන මත්පැන් පමණක් නොව අනෙකුත් දේවල්වලින් ලබා ගනු ලබන (සියලු ම) මත්පැන් ද හරාම් යැයි ඉජ්තිහාද් මගින් නිරූපණය කරන ලදි. එමනිසා අල් කුර්ආනය සමගින් සුන්නාහ් ද ඒවා පදනමින් බිහි වූ සහාය මූලාශ්‍රය ද මත ෂරීආව රඳා පවතියි, යන්න අවබෝධ කර ගනිමු. මිනිසාගේ නීති මූලාශ්‍රය මිනිස් නිර්මාණ ලෙස තිබිය දී අල් කුර්ආනය දේව නිර්මාණයක් ලෙස පවතී. අනෙකුත් නීති ග්‍රන්ථ කාලයාගේ ඇවෑමෙන් අකර්මන්‍ය වුව ද අල් කුර්ආනය සැම කලක ම ක්‍රියාකාරී ව පවතී. අනෙකුත් නීති ග්‍රන්ථවල නොමැති දිව්‍යමය වටිනාකම ද මිනිසුන් පාලනය කිරීමේ හැකියාව ද මානව පිළිගැනීම ද අල් කුර්ආනයට පමණක් ඇත.

## 2. අල් කුර්ආනය ප්‍රාතිහාර්යයකි

ස්වාභාවික සිදුවීමක් සුපුරුදු පරිදි සිදුනොවූ විට එය විස්මය දනවයි. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ජීවිත කතාවේ එක් අවස්ථාවක දලු ලමින් නැගුනු ගිනි ජාලය ශාන්තිය ගෙනෙන සිසිලක් බවට පත්වීම විස්මය දනවන සුලු ය. කොළ අතු නෙළා ගැනීමට භාවිත කළ මූසා අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ සැරයටිය නාගයෙකුගේ රූපය ගැනීම විස්මයකි. කළු ගල් පර්වතයකින් ඔටුවකු පිටවීම සාලිහ් අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ සිදු වූ විස්මයකි. මෙලෙස අල්ලාහ් විසින් ප්‍රදානය කරන නබිත්වය සනාථ කිරීම උදෙසා නානාප්‍රකාර ප්‍රාතිහාර්යය පෑමේ හැකියාව නබිවරුන්ට අල්ලාහ් දායද කළේ ය.

සාමාන්‍යයෙන් සෑම කාල පරිච්ඡේදයක ම ජනයා කුමන ක්ෂේත්‍රය ප්‍රසිද්ධ යැයි සැලකුවේ ද එම ක්ෂේත්‍රයන්ට ආවේණික ව ඒ ඒ කාල නබිවරුන්ගේ ප්‍රාතිහාර්ය හෙළි කරනු ලැබුණි. හූනියම්වලට ප්‍රසිද්ධියක් ඉසිලූ කාලයක දී එය පරාජය කරන අයුරෙන් මූසා නබි තුමා තම විස්මිතයන් හෙළි දැක්වූවේ ය. වෛද්‍ය විද්‍යාව ප්‍රසිද්ධ වූ කාලයක දී ඊසා අලෛහිස්සල්ලාම් තුමා රෝගීන් පිරිමදිමින් සුව කර, ප්‍රාතිහාර්යය පෑවේ ය. අරාබි භාෂා නිපුණත්වයෙන් ශ්‍රේෂ්ඨත්වයක් ඉසිලූ කාලයක දී මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අල් කුර්ආනය තම ප්‍රාතිහාර්ය ලෙස ගෙන හැර දැක්වූහ.

සියලු ම නබිවරුන්ට ඔවුනොවුන්ට සුදුසු වන පරිදි ප්‍රාතිහාර්ය පෑමේ ශක්තිය ලබා දෙන ලදි. "මට ලබා දෙන ලද ප්‍රාතිහාර්ය අල් කුර්ආනය වේ," යැයි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ගෙන හැර දැක්වූහ. අල් කුර්ආනය පහළ කරන ලද කාලයේ දී අරාබි භාෂා නිපුණත්වය විශිෂ්ට මට්ටමක දක්නට ලැබුණි. අභිකුණ්ඨකයන් පවා කවි ගෙතුමට විශිෂ්ටත්වයක් ලබා සිටියහ. උක්කාල් නම් වෙළෙඳපොළෙහි වාර්ෂික ව කවි තරඟ පවත්වන ලදි. ජයග්‍රහණය කළ කවි කඃබාවේ එල්ලා එම කවියන්හට ගෞරව දැක්වූහ. මෙවැනි තත්ත්වයක දී එවකට විසූ කවියන් අභිභවා අල් කුර්ආනය තම භාෂා නිපුණත්වය ප්‍රාතිහාර්යයක් ලෙස හෙළි කළේ ය.

ඉස්ලාමට එරෙහි ව ක්‍රියා කළ වලීද් ඉබ්නු මුගීරා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමග සාකච්ඡා කර පැමිණ, තවත් සතුරකු වූ අබූජහ්ල්ට මෙසේ පැවසුවේ ය. නියත වශයෙන් ම මටත් වඩා දක්ෂ ලෙස කවි කීමට ලොවේ කිසිවකුත් නොමැත. දෙවියන් කෙරෙහි දිවුරමි! (මුහම්මද් වන) ඔහුගේ වචන යනු, ඒවාට කිසිවක් සමාන නැත. ඔහු පවසන වචන මිහිරි ය; ලාලිත්‍ය ය; එහි මතුපිට ඉමිහිරි ය; ඇතුළත සෞභාග්‍ය ය. එය සියල්ල අභිභවා යයි. කිසිවක් එය අභිභවා නොයයි. එය ඊට පහතින් ඇති දෑ කම්මුතු කර දමයි." එසේ ම එවකට තවත් ප්‍රසිද්ධ කවියකු වූ ලබීද්, අල් කුර්ආනය ඉදිරියේ තම නොහැකියාව පිළිගෙන කවි කීමෙන් වැළකී සිටි බව ඉතිහාසය පවසයි.

අල් කුර්ආනය, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ස්ව නිර්මාණයක් නොවේ, එතුමා වෙනත් විශාරදයකුගෙන් විමසා පැවසූවේ ද නැත. එය අල්ලාහ් විසින් පහළ කරන ලද වහීහි අඩංගු වැකි වේ. එහෙයින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම්

තුමා තමා විසින් ම හෝ වෙනත් කෙනකුගේ සහය ඇති ව හෝ එය පවසන්නේ ය, යැයි නුඹලා සිතන්නෙහි නම් මෙවැනි ම කුර්ආනයක් (52:34) හෝ පරිච්ඡේදයක් (2:23) හෝ වැකි දහයක් (11:13) ගෙන එන මෙන් අල් කුර්ආනය අභියෝග කළේ ය. මිනිසුන් පමණක් නොව, ජින් සමාජය සමඟ එක් වී හෝ මෙවැන්නක් ගෙන ඒම කළ නොහැක්කක් බව (17:88) එය ස්ථිර ව ම පවසා ඇත. එම අභියෝගය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම්තුමාගේ වකවානුවේ දී හෝ පසුකාලීන ව හෝ කිසිවෙකුත් පරාජය කළේ නැත. බොහෝ දෙනකු වෑයම් කළ ද, ඔවුන් පරාජය ම පමණක් හිමි කර ගත්හ.




අරාබි භාෂාවට හා සාහිත්‍යයට අල් කුර්ආනය ඉතා උසස් වටිනාකමක් ලබා දී ඇත. "සාහිත්‍යයෙන් ව්‍යාකරණ ගොනු කෙරේ." යන පොදු සිද්ධාන්තයට අනුව අල් කුර්ආනය අරාබි ව්‍යාකරණවලට උපකාරක ග්‍රන්ථයක් ලෙස පවතී. පසුකාලීන ව මුෆස්සිර්වරු අල් කුර්ආනය විවිධාකාර දෘෂ්ටිකෝණවලින් පර්යේෂණ කිරීමට ඉදිරිපත් වූ විට ඉමාම් සමඛ්ෂරි තුමා සාහිත්‍ය දෘෂ්ටිය ඔස්සේ zසමඛ්ෂරී තෆ්සීර් ග්‍රන්ථයක් ලීවේ ය. එය "කෂ්ෂාෆ්" යන නමින් හඳුන්වනු ලැබේ.

අල් කුර්ආනයේ ආකර්ෂණීය ශක්තිය පිළිබඳ සිදුවීම් රැසක් ගෙන හැර දක්වයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා එක් රාත්‍රියක කෑබතුල්ලාහ් අසල සූරතුන් නජ්ම් පාරායනය කරමින් සලාත් කළහ. කුරෛෂි කාෆිර්වරු අනෙක් දෙසින් සැඟ ව සිට එහි මිහිරි බව රස වින්දාහ. "නුඹලා අල්ලාහ්ට සුජූද් කරන්න" යන එහි අවසන් වැකිය පාරායනය කළ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සුජූද් කළහ. එවිට, අනෙක් දිශාවේහි ද ඊට සවන් දෙමින් සිටි කාෆිර්වරු ද නොදැනුවත් ව ම සුජූද් කළහ. (බුහාරි)

කිසිඳු දේව ග්‍රන්ථයක් මිනිසා විසින් මුළුමණින් ම මතකයේ තබාගෙන නොමැත. නමුත්, කුඩා දරුවන් සිට වැඩිහිටියන් දක්වා දහස් ගණනින් යුත් ජනයා සෑම වකවානුවක දී මෙම අල් කුර්ආනය සම්පූර්ණයෙන් ම කටපාඩම් කර ඇත්තෝ ය, යන්න අල් කුර්ආනයේ ආශ්චර්යකි.

අල් කුර්ආනය භාෂාමය වශයෙන් ආශ්චර්යක් ලෙස තිබෙන තාක් සේ ම දැනුම් සම්භාරයෙන් ද ප්‍රාතිහාර්යයක් ලෙස දක්නට ලැබේ. එය විද්‍යාත්මක ග්‍රන්ථයක් නොවේ.

එනමුත්, පසුකාලීන ව දැනුම මගින් සොයා ගන්නා ලද සත්‍යය පිළිබඳ අල් කුර්ආනය පෙර දැනුම්දීම් කර තිබුණි. නැතහොත් අල් කුර්ආනය පවසන ලද අදහස් දැනුමින් පර්යේෂණවලට ලක් කර සත්‍ය බව සනාථ කර පෙන්වා ඇත. අල් කුර්ආනය, අල්ලාහ්ගේ මැවීම් පිළිබඳ අවධානය යොමු කරන ලෙස ද පර්යේෂණ කරන ලෙස ද ආයාචනා කරයි. එමගින් අල්ලාහ්ගේ මැවීම් ශක්තිය පිළිබඳ වටහා ගැනීමට හැකි වන අතර ඒවායේ සූක්ෂ්මතාව පිළිබඳ දැන ගැනීමට මග පාදයි. එහි ප්‍රයෝජනයක් ලෙස විද්‍යාත්මක සත්‍යයන් රැසක් අල් කුර්ආනය මගින් සනාථ කර ඇත.

**'අහස හා මහපොළොව මැවීමෙහිත් දිවා රාත්‍රී ගමනහිත් මනා සිහි බුද්ධියෙන් පසුවන අයට නියත වශයෙන් ම සංඥා (බොහෝ) ඇත.'**

**(3 ආල ඉම්රාන් :190)**

යැයි අල් කුර්ආනය දැනුම වෙත මිනිසා කැඳවන්නේ ය. එනිසා, සාක්ෂි කිහිපයක් සොයා බැලූ මහාචාර්යවරයකු වූ ජේම්ස් ජීන්ස් වසර 50ක කාලයක සිට විද්‍යාත්මක උපකරණ මගින් ද පර්යේෂණ මගින් ද දැන හැඳින ගත් කරුණු, මුහම්මද් තුමන්ට දැනුම් දුන්නේ කවුරුන් ද, යැයි විමසුවේ ය.

මහාචාර්ය කීත්මොර්, කලල වර්ධනය පිළිබඳ අල් කුර්ආනයේ අදහස් පර්යේෂණ මගින් සනාථ කළේ ය.

- මී පැණිවල ඖෂධීය ගුණයක් ඇති බව අල් කුර්ආනයේ 16 අන්නහල් : වැකියෙන් පෙන්වා දී තිබේ.
- මහපොළොවේ සිට ඉහළට යන විට ඔක්සිජන් වායුව අඩු වේ, (6 අල් අන්ආම් :125) යන්න අල් කුර්ආනයේ සඳහන් කර ඇත.

අල් කුර්ආනයේ විස්මය පිළිබඳ පවසන තවත් කරුණක් නම්, අනාවැකි පළ කිරීම වේ. නබි මූසා අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ඉතිහාසය ඉදිරිපත් කරන අල් කුර්ආනය, එතුමාගේ පරම සතුරා ලෙස ක්‍රියා කළ ෆිර්අවුන් ජලයේ ගිල්වන අතර ඔහුගේ ශරීරය ආරක්ෂා කරන ලෙස ද සඳහන් කර ඇත. (10:92) මෙය නබි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාලයේ දී පවා සනාථ කර නොතිබුණි. නමුත් ක්‍රි. ව. 19 වන සියවසේ දී ඔහුගේ මෘත දේහය සොයා ගන්නා ලදි. එය වර්තමානය තෙක් ම ඊජිප්තු කෞතුකාගාරයේ තබා ඇත.

ඉස්ලාම් දහම මක්කාවේ පමණක් හඳුන්වා දී තිබුණු කාල පරිච්ඡේදය තුළ දී රෝමවරුන් හා පර්සියානුවන් අතර පහත්ම භූමියේ දී සටන් ඇති විය. රෝම-පර්සියානු සටනකින් පර්සියාවට ජය හිමි විය. මෙය හේතු ලෙස දක්වා, "පර්සියානුවන්, ආගම් ලැබුවන් පරාජය කළාක් සේ අපි ද නුඹලා පරාජය කරමු" යැයි කුරෛෂිවරු මුස්ලිම්වරුන්ට අභියෝග කළහ. එවිට තවත් සටනකින් රෝම වැසියෝ පර්සියාව පරාජය කරති, (30 අර් රූම් : 2-4) යනුවෙන් අල් කුර්ආනය අනාවැකි පළ කළේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛයිහි වසල්ලම් තුමා මදීනාවේ ජීවත් වන කාල පරිච්ඡේදය තුළ මළ මුහුද අසබඩ පහත්ම බිම් ප්‍රදේශයේ දී නැවතත් රෝම වැසියන් හා පර්සියානු වැසියන් අතර සටනක් (ක්‍රි. ව. 623) ඇති විය. අල් කුර්ආනයේ සඳහන් වූ පරිදි ම එම සටනින් රෝම වැසියන්ට ජය ලැබුණි.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

۞ اَلْوَحْيُ الْمَتْلُوُّ ۞ الاِجْتِهَادُ ۞ التَّمْرُ ۞ العُكَاظُ ۞ الكَشَّافُ

### අභ්‍යාසය

1. නීති මූලාශ්‍රය යනු කුමක් ද?
2. ඉස්ලාමීය නීති මූලාශ්‍රය මොනවා ද?
3. මිනිසා විසින් නීති සම්පාදනය කිරීමෙන් ඇති වන බලපෑම් මොනවා ද?
4. ෂරීආ නීති මිනිසා කෙසේ ආරක්ෂා කරන්නේ ද?
5. නීති මූලාශ්‍රයවලින් දක්නට ලැබිය යුතු ලක්ෂණ 2ක් සඳහන් කරන්න.
6. ප්‍රාතිහාර්යය යනු කුමක් ද?
7. නබිවරුන් විසින් පෙන්වන ලද ප්‍රාතිහාර තුනක් ලියන්න.
8. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ප්‍රාතිහාර්ය කුමක් ද? එය අනෙක් නබිවරුන්ගේ ප්‍රාතිහාර්යය වලින් කෙසේ වෙනස් වේ ද?
9. අල් කුර්ආනය ඉදිරියේ තමන්ගේ බෙලහීනතාව පිළිගත් තිදෙනකුගේ නම් සඳහන් කරන්න.
10. අල් කුර්ආනයේ සඳහන් දැනුමට සම්බන්ධ ප්‍රාතිහාර්යය ගෙන හැර දක්වන වැකි 3ක් ලියා පෙන්වන්න.




وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوْحٰى

**"ඔහු (සිය) මනෝ ඉච්ඡාව අනුව කතා නොකරන්නේ ය. එය ඔහු වෙත පහළ කරන ලද වහී (හෙළි දරව්ව) මිස අනෙකක් නොවේ. ඉමහත් ප්‍රඥාවෙන් යුක්ත බලගතු තැනැත්තෙක් (එය) ඔහුට ඉගැන්නුවේ ය." (53: 3-5)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ වදන්, ක්‍රියා, අනුමැතිය යන කරුණු තුනෙහි අන්තර්ගතය "සුන්නාහ් "හෙවත් "හදීස්" නම් වේ. අල් කුර්ආනයට "වහී මත්ලූව්වු" යනුවෙන් පවසනවාක් සේ ම සුන්නාහ්වට වහී "හයිරු මත්ලූව්වු"යනුවෙන් පවසනු ලැබේ. මෙහි අර්ථය, පාරායනය කර නොපෙන්වූ, යන්න යි. අල් කුර්ආනයේ භාෂා සහ අර්ථය අල්ලාහ් තආලාගේ ය. සුන්නාහ්වේ භාෂාව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ද අර්ථය අල්ලාහු තආලාගේ ද වේ.

"ඔහු (සිය) මනෝ ඉච්ඡාව අනුව කතා නොකරන්නේ ය. එය ඔහු වෙත පහළ කරන ලද වහී (හෙළි දරව්ව) මිස අනෙකක් නොවේ. ඉමහත් ප්‍රඥාවෙන් යුක්ත බලගතු තැනැත්තෙක් (එය) ඔහුට ඉගැන්නුවේ ය."

(53: 3-5)

"යමෙක් රසූල්වරයාට කීකරු වේ ද නියත වශයෙන් ම ඔහු අල්ලාහ්ට කීකරු වන්නේ වෙයි..."

(4 අන්නිසා : 80)

"රසූල්වරයා නුඹලාට දුන් දය පිළිගනු." (59 අල් හෂ්ර්: 7)

"නුඹලා (අවංක බව) අල්ලාහ්ට ඇලුම් කරන්නාහු නම් මා අනුගමනය කරනු. (එවිට) අල්ලාහ් නුඹලාට ඇලුම් කරති."

(3 ආල ඉම්රාන් : 31)

අල් කුර්ආනය මිනිසාගේ පෞද්ගලික, පවුල් හා සමාජ ජීවිතය පිළිබඳ කෙසේ මග පෙන්වන්නේ ද, එලෙස ම සුන්නාහ් ද මිනිසාගේ පෞද්ගලික, පවුල් සහ සමාජ යන අංග සඳහා මග පෙන්වයි. වෙනත් ආකාරයකින් පවසනවා නම් අල් කුර්ආනය ප්‍රතිපත්තියක් ලෙස ඉදිරිපත් කරන ලද අදහස් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ තම ක්‍රියාවෙන් පෙන්නුම් කළෝ ය. එපමණක් නොව මිනිසකු ලෙස එය ප්‍රායෝගික ව කිරීමේ දී සිදුවන ගැටලු විසඳා ඇත්තාහ. එම නිසා සුන්නාහ් ව නීති මූලාශ්‍රයක් ලෙස පවතියි.

තව ද අල් කුර්ආනය මගින් කෙටිකර පවසන දේ විස්තරාත්මක ව සුන්නාව දක්වයි. සුන්නාහ් අල් කුර්ආනයෙන් මතු කර පෙන්නුම් නොකරන සමහර කරුණු මතුකර පෙන්වා ඉජ්තිහාද් කිරීමට මගපෙන්වන්නක් ලෙස පවතියි. එබැවින් "නිශ්චිත වශයෙන් මාගේ දෙවිඳුන් මට උගන්වා දුන් දෙයින්, ඔබ නොදන්නා දේ ඔබට උගන්වන ලෙස ඔහු මට අණ කළේ ය," (මුස්ලිම්) යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැහැදිලි කළෝ ය.

ඉහත සිද්ධිය මගින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ සුන්නාහ්ව ෂරීආ මූලාශ්‍රයක් ලෙස පවතියි යන්න ද, ෂරීආ නීති බිහි කිරීමෙහි ලා දයකත්වය ලබා දී ඇත යන්න ද ගෙන හැර දක්වයි. එසේ ම අල් කුර්ආනය හැදෑරීම, ආරක්ෂා කිරීම, ක්‍රියාත්මක කිරීම, දේශනා කිරීම ආදිය කරන්නා සේ සුන්නාහ් ද හැදෑරීම, ආරක්ෂා කිරීම හා, ක්‍රියාත්මක කිරීම මුස්ලිම් සමාජයේ වගකීමකි. එබැවින් "මාහට අල් කුර්ආනය හා (ඒ සමඟ) බැදෙන තවත් දෙයක් ද පහළ කර ඇත, මා ඔබලා වෙත කරුණු දෙකක් හැර යමි. එය පිළිපදින තුරා ඔබ නොමග නොයන්නෙහු; ඒවා නම් අල්ලාහ්ගේ ආගම ද, ඔහුගේ දූතයාගේ මග පෙන්වීම ද වේ," (මුවත්තා) යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ හුවා දක්වා උනන්දු කර ඇත්තාහ.

සුන්නාහ් නොහොත් හදීස් කියාමා දිනය හෙවත් අවසාන දිනය දක්වාහරියාකාර ව ඉදිරිපත් කළ යුතු ය," යන කරුණෙහි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ දැඩි අවධානයක් යොමු කර ඇත්තාහ. එතුමා පිළිබඳ එක් වචනයක් හෝ දන්නේ නම් එය අන් අයට දන්වන ලෙස එතුමාණෝ දැනුවත් කර ඇත්තාහ; තමා නොපැවසූ දේ පැවසූ ලෙසට ව්‍යාජ දේ ඉදිරිපත් කරන්නන්, නිරය තම වාසස්ථානය කර ගන්නා බවට අවවාද කළෝ ය. හදිස් නිවැරදි ව වනපොත් කිරීමෙහි ද සටහන් කර ගැනීමෙහි ද ලා දැඩි උනන්දුවක් දැක්වූහ. හදීස් ඉගෙනුමට හා ඉගැන්වීමට සමහර සහාබාවරුන්ව පත් කළහ. "අස්හාබුස්සුෆ්ෆා" වරුන් ද මේ සඳහා යොදා ගත්හ.

මෙයට හේතුවක් ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ උපදෙස් ද (කව්ල්) ක්‍රියා ද (ෆිඅල්) අනුමැති ද (තක්රීර්) සහාබාවරුන් මගින් සියුම් ලෙස අවධානයට ලක් කර ආරක්ෂා කර ඇත.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ වෆාතයෙන් පසුව ඇති වූ සමාජීය ගැටලු හදීස්හි අවශ්‍යතාව

හැඟවී ය. එවිට සහාබාවරු සාක්ෂි සහිත ව ඒවා ඉදිරිපත් කළහ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් සමහර සහාබාවරු හදීස් කේෂ්ත්‍ර සඳහා ම පුහුණු කළ බැවින්, ඔවුන් සමග තරුණ සහාබාවරු ද, තාබිඊන්වරු ද, සවන් දීම තුළින් හදීස් ඉගෙන ගත්හ. පසුව අක්ෂර මගින් ද, ඉගෙනීමෙහි ද, ඉගැන්වීමෙහි ද නිරත වූහ.

"අල් කුර්ආනය නැති වී යාදෝ" යන බිය හේතුවෙන් අල් කුර්ආනය ග්‍රන්ථාරූඪ කිරීමේ ප්‍රයත්නය කලීෆා අබූ බක්කර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ ක්‍රියාවට නංවන ලදි. හදීස් සම්බන්ධයෙන්, එය ආරක්ෂා කිරීමේ ප්‍රයත්නය කලීෆා උමර් බින් අබ්දුල් අසීස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා විසින් ආරම්භ කරන ලදි. කලීෆා තුමාගේ අනුබලයට අවනත වී ඉමාම් ෂිහාබ්දීන් සුහ්රි තුමාණෝ හදීස් එක් රැස් කළෝ ය. එහෙත් එය සම්පූර්ණ වූයේ නැත. තාබිඊන්වරුන්ගේ කාලයේ ඉස්ලාම් රාජ්‍ය අගනුවරවල හදීස් උපදෙස් පාඨමාලා පවත්වනු ලැබිණි. හදීස් ක්ෂේත්‍රයේ විද්වත්තු ඒවා මෙහෙයවූහ. ඔවුන්ගේ උත්සාහයෙන් හදීස් ග්‍රන්ථ සම්පාදනය ආරම්භ විය. මෙයට නිදසුනක් ලෙස ඉමාම් මාලික් රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ මුවත්තාව ද, ඉමාම් අහ්මද් රහ්මහුල්ලාහ් තුමාණන්ගේ මුස්නද් ග්‍රන්ථය ද සඳහන් කළ හැකි ය.

ඒ සමග මුස්ලිම් සමාජය, ඉස්ලාමයෙන් ඈත් කිරීමේ අරමුණින් හදීස් යන නමින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් හා සම්බන්ධ නොවූ සිදුවීම් ද හදීස් ලෙස ගෙනහැරපාන ලදි. පසුව ව්‍යාජ හදීස් ද බිහි වීම ආරම්භ විය. මෙයින් පසු හදීස් දන්නා අය ඍජු ව මුණ ගැසී එහි සත්‍ය තත්ත්ව වෙන් කර ලිවීමේ උත්සාහය ආරම්භ විය. මෙහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස හදීස් ශ්‍රේෂ්ඨත්වයට පත් විය. ශ්‍රේණිගත කරන ලදි. හදීස් කලා මධ්‍යස්ථාන වර්ධනය විය. මූලාශ්‍රය සහිත හදීස් ග්‍රන්ථය ලැබීමට විය. ඉමාම් බුහාරි රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ සහීහුල් බුහාරි, ඉමාම් මුස්ලිම් රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ සහීහ් මුස්ලිම්, ඉමාම් තිර්මිදි රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ ජාමිඋත් තිර්මිදි, ඉමාම් නසාඊ රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ සුනන් නසාඊ, ඉමාම් ඉබ්නු මාජාහ් තුමාගේ සුනන් ඉබ්නු මාජාහ් රහිමහුල්ලාහ් වැනි ග්‍රන්ථවල සම්භවය සිදු විය. මෙම ග්‍රන්ථ හය "අස්. සිහාහුස් සිත්තා" යන නමින් අමතනු ලැබේ. මෙමගින් බොහෝ විවරණ ග්‍රන්ථ ද බිහි විය. මෙයට අදාළ පැහැදිලි කිරීම්, පරිවර්තන ආදිය පවා බිහි වී ඇත.

## හදීස් කලාවේ ඉමාම්වරුන් හය දෙනා පිළිබඳ විස්තර

| නම | උපත හිජ්රි වසර | හැඳින්වූ නම | පියාගේ නම | උපන් ගම | හදීස් ග්‍රන්ථය | ඇතුළත් හදීස් සංඛ්‍යාව | විපත හිජ්රි වසර |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. මුහම්මද් | 194 | බුහාරි | ඉස්මායීල් | බුහාරා | සහීහුල් බුහාරි | 7275 | 256 |
| 2. මුස්ලිම් | 204 | මුස්ලිම් | හජ්ජාජ් | නයිසාපූර් | සහීහ් මුස්ලිම් | 4000 | 261 |
| 3. මුහම්මද් | 209 | තිර්මිදි | ඊසා | තිර්මිද් | ජාමිඋත් තිර්මිදි | 3982 | 279 |
| 4. සුලෙයිමාන් | 201 | අබූදවූද් | අෂ් අස් | සිජිස්ථාන් | සුනන් අබු දවුද් | 5274 | 275 |
| 5. අහ්මද් | 215 | නසාඊ | ෂුඅයිබ් | නසාඊ | සුනන් නසාඊ | 5769 | 303 |
| 6. මුහම්මද් | 209 | ඉබ්නුමාජාහ් | යසීද් | කස්මින් | සුනන් ඉබ්නුමාජාහ් | 4341 | 273 |

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ وَحْي غَيْرُ مَتْلُوّ ❁ قَوْلٌ ❁ فِعَلٌ ❁ تَقْرِيْر ❁ المُوَطَّأ ❁ مُسْنَدُ ❁ الصِّحَاحُ السِّتَّةُ ❁ السُّنَّةُ

### අභ්‍යාසය

1. සුන්නාහ්වට අවනත විය යුතු ය, යන්නට අල් කුර්ආන් හා අල් හදීස් මූලාශ්‍රය දෙකෙන් ම කරුණු ඉදිරිපත් කරන්න.
2. අල් කුර්ආන් ප්‍රතිපත්ති මගින් ඉදිරිපත් කළ දේ සුන්නාහ් ප්‍රායෝගික ව ඉදිරිපත් කළේ ය, යන්නට උදාහරණ දෙකක් ඉදිරිපත් කරන්න.
3. සුනනාහ් ආරක්ෂා කිරීම සඳහා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඉදිරිපත් කළ ක්‍රියාමාර්ග තුනක් සඳහන් කරන්න.
4. සහාබාවරුන් ද තාබිඊන්වරුන් ද සුන්නාහ් ව ආරක්ෂා කිරීම සඳහා ගත් උත්සාහ පෙන්නුම් කරන්න.
5. සහාබාවරුන් ද තාබිඊන්වරුන් ද සුන්නාහ්ව ආරක්ෂා කිරීම සඳහා ගත් උත්සාහ පෙන්නුම් කරන්න.



# 16
# අල් ඉජ්තිහාද්

﴿ يَاأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَأُوْلِي الْأَمْرِ مِنْكُمْ فَإِنْ تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللَّهِ وَالرَّسُولِ.... ﴾

**" විශ්වාසවන්තයිනි! අල්ලාහ්ට කීකරු වනු. තව ද රසූල් (ධර්ම දූත) වරයාට ද නුඹලා අතරින් බලතල පවරා ඇති අයට ද කීකරු වනු. ඉක්බිති යමක් පිළිබඳ ව යම් මතභේදයක් නුඹලා අතර පැනනැගුණහොත්, එය (ආරවුල) අල්ලාහ් සහ රසූල් (ධර්ම දූත) වරයා වෙත යොමු කරනු..." ( 4 අන් නිසා : 59)**

ඉස්ලාමීය මූලාශ්‍රය මූලික මූලාශ්‍රය, සහාය මූලාශ්‍රය යනුවෙන් ද වර්ග දෙකකට බෙදේ. අල් කුර්ආනය සහ සුන්නාහ්ව මූලික මූලාශ්‍රය වශයෙන් ගෙන එම දෙක පදනම් කර ගෙන ඉජ්තිහාද් මගින් ලබා ගන්නා මූලාශ්‍රයවලට සහාය මූලාශ්‍රය යැයි ද පවසනු ලැබේ. මෙවැනි සහාය මූලාශ්‍රය ලබා ගැනීමට ඉජ්තිහාද් යන ක්‍රියාවලියට අවශ්‍ය වේ.

ඉජ්තිහාද් යන පදය "ජහද" යන ප්‍රකෘතියෙන් ජනිත වූවකි. මෙහි අදහස "උත්සාහ කිරීම" නම් වේ. අලුත් ගැටලුවක් මතු වී එයට විසඳුම් අල් කුර්ආනය හෝ සුන්නාව මගින් සෘජු ව ලබා දී නොමැති වූ කල අල් කුර්ආනය හා සුන්නාව පිළිබඳ ගැඹුරු දැනුමක් ඇති උගතුන් ඒ මූලාශ්‍රය දෙක මූලික කොට ගනිමින් කරන සොයා ගැනීම නැතහොත් උත්සාහය ඉජ්තිහාද් වේ. එම උත්සාහයේ නිරත වන්නන් "මුජ්තහීද්" වරුන් නම් වෙති.

> "ඉස්ලාමයේ මූලික මූලාශ්‍රයවල ගැඹුරු අරුත් දෙන ෂරීආවේ ඇතුළත් ප්‍රායෝගික ගැටලුවලට විසඳුම් සෙවීමට නීතිවේදියකු තම කුසලතාව ප්‍රයෝජනයට ගැනීම ඉජ්තිහාද් වන" බව ඉමාම් ෂව්කානි තුමා නිර්වචනය කර ඇත.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ජීවතුන් අතර සිටි සමයේ එතුමාණන්ගේ සමාජයේ නවක ගැටලු මතු විය. බොහෝ අවස්ථාවල ගැටලුවලට අදාළ විසඳුම අල්ලාහ් වහී මඟින් දැනුවත් කළේ ය. සමහර විට වහී ප්‍රමාද වේ. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ඉජ්තිහාද් මගින් විසඳුම් ලබා දී ඇත්තාහ.

මුආද් ඉබ්නු ජබල් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් යේමන් දේශයේ ආණ්ඩුකාරවරයා වශයෙන් පත්කර යැවූ විට "ඔබ වෙත යම් අලුත් ගැටලු ඉදිරිපත් කරනු ලැබුයේ නම් කෙසේ පිළිතුරු දෙන්නෙහි දැයි විමසුහ." එවිට එතුමා " අල්ලාහ්ගේ කලාමයේ වන අල් කුර්ආනයේ පවසා ඇති ආකාරයට විසඳුම් ලබා දෙමි" යැයි පැවසූහ. " එහි දක්නට නොලැබුණේ නම්?" යැයි ප්‍රශ්නයක් නැගූ කල, " අල්ලාහ්ගේ දූතයන්ගේ ආදර්ශ මගින් ලබා ගනිමි" යැයි පැවසූහ " එයින් ද විසඳුම් නොලැබුණේ නම්?" යැයි විමසූ විට " ඒ දෙක මූලික කරගෙන ඉජ්තිහාද් කර විසඳුම් ලබා දෙමි." යැයි පැවසූහ, එවිට" අල්ලාහ්ගේ දූතයාගේ දූතයාට මෙවැනි විසඳුමකට පණ පෙවූ අල්ලාහ්ට ම ය, සියලු ප්‍රශංසා" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ සුබ පැතූහ.

මේ හැර සහාබාවරුන්හට ඉජ්තිහාද් කිරීමට වෙනත් අවස්ථා ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් විසින් ඇති කර පුහුණුව ලබා දී ඇති බවට විවිධ සාධක ඇත.

> **"විස්වාසවන්තයිනි! අල්ලාහ්ට කීකරුවනු, තව ද රසූල්වරයාට ද උලුල් අම්ර් ද කීකරුවනු! ඉක්බිති යමක් පිළිබඳ යම් මතභේදයක් නුඹලා අතර පැන නැගුණහොත් නුඹලා අල්ලාහ් සහ රසූල්වරයා වෙත යොමු කරනු."**
>
> **(4 අන් නිසා :59)**

ඉහත අල් කුර්ආන් වැකියේ සඳහන් "උලූල් අම්ර්" යැයි පැවසෙන්නන් මුජ්තහිද්වරුන් වෙති යි, යැයි බොහෝ මුෆස්සිරීන්වරු පැහැදිලි කරති.

**මෙම මුජ්තහීද්වරුන් මුස්ලිම්වරුන් වශයෙන් ද, තියුණු දැනුමක් ඇත්තවුන් ලෙස ද, අරාබි භාෂාවේ නිපුණයින් ලෙස ද, අල් කුර්ආන් හා සුන්නා පිළිබඳ ගැඹුරු දැනුමක් ඇත්තවුන් ලෙස ද ඒ දෙක හා සම්බන්ධ වූ සෙසු කලාවන්හි නිපුණයන් ලෙස ද ඔවුන්ට පෙර සිටි මුජ්තහිද්වරුන්ගේ ඉජ්තිහාද් පිළිබඳ පැහැදීමක් ඇත්තවුන් ලෙස ද සොයා ගැනීම සඳහා මතු වූ ගැටලුව පිළිබඳ පැහැදීමක් ඇත්තවුන් ලෙස ද මනා හැසිරීමකින් සිටීම යනාදි සුදුසුකම් ලබා තිබිය යුතු ය.**

"මුජ්තහීද් වරයකු ඉජ්තිහාද් කර ඔහුගේ තීන්දුව නිවැරදි වුණි නම් ඔහුට පිං දෙකක් හිමි වේ, ඉජ්තිහාද් කරන ලද ඔහුගේ තීන්දුව වැරදි වුණි නම් ඔහුට එක් පිනක් හිමි වේ." (බුහාරි) යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පෙන්නුම් කර ඇති ආකාරයට, සුදුසුකම් ඇති අය ඉජ්තිහාද් කර ඉස්ලාමීය චින්තනය ප්‍රගුණ කිරීමට අදාළ ලියකියවිලි සකස් කළ යුතු ය, යන්න, වගකීමක් ව පවතියි.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

الاِجْتِهَادُ ❁ جَهَدَ ❁ المُجْتَهِدُ ❁ أُولِى الْأَمْرِ

**අභ්‍යාසය**

1. ඉජ්තිහාද් යන වදනේ අදහස නිර්වචනය කරන්න.
2. "නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ඉජ්තිහාද් කිරීමට අනුමැතිය දී ඇත්තාහ," යන්නට අදළ සාධක සොයා ලියන්න.
3. මුජ්තහිද් වරු සතුව තිබිය යුතු සුදුසුකම් වගුගත කරන්න.




"مَنْ يُرِدِ اللَّهُ بِهِ خَيْرًا يُفَقِّهْهُ فِي الدِّينِ". (رواه البخاري ومسلم)

**" කවරකුට අල්ලාහ් යහපත පතා ඇත් ද, අල්ලාහ් ධර්ම අවබෝධය ලබා දෙනුයේ ඔහුට ය." (බුහාරි මුස්ලිම්)**

ඉස්ලාමීය ඉතිහාසයේ විවිධ විද්‍යාත්මක කලාවන් බිහි විය. ඒවායින් ෆික්හ් කලාව ප්‍රමුඛ ය. ඉස්ලාමීය කලා අතුරින් මෙය ප්‍රථමයෙන් බිහි වූ කලාව ද වෙයි.

"ෆික්හ්" යන වචනයේ අර්ථය, "පැහැදිලි කිරීම" යන්න ය. ෂරීඅත්හි අල් කුර්ආන්, සුන්නා, ඉජ්තිහාද් ආදිය පදනමින් ලබාගත් නීති ෆික්හ් අන්තර්ගත ය.

"ෆික්හ්" තනි කලාවක් ලෙස තාබිඊන්වරුන්ගේ කාලයේ දියුණුවීමට පටන් ගත්තේ ය. මොවුන්ගේ කාලයේ ඉස්ලාමීය රටවල ප්‍රධාන නගරවල සුප්‍රසිද්ධ මුජ්තහිද් ෆික්හ් (පැහැදිලි කිරීමේ) පන්ති පැවැත්විණි. නව ප්‍රශ්න ඇති වූ විට ඔවුහු තම ඉජ්තිහාද්හි පදනමින් තීන්දු ලබා දුන්හ.

තබඋත් තාබිඊන්වරුන්ගේ කාලය, ෆික්හ් කලාවේ ස්වර්ණමය යුගය ලෙස සලකනු ලබන්නේ ය. විවිධ අලුත් ප්‍රශ්නවලට ආගමික විසඳුම් ලබාදීම අවශ්‍ය විය. එනිසා විද්වත්හු ඉජ්තිහාද්හි පදනමින් තීන්දු ලබා දුන්හ. පසුව මෙම තීන්දු ගොනු කොට ෆික්හි නීති පද්ධති ලෙස ප්‍රකාශ විය. ඒවා මද්හබ් බිහිවීමට හේතුකාරක විය.

ඉතිහාසයේ මද්හබ් රැසක් ම ඇති වුව ද විවිධ හේතු නිසා ඒවායින් ස්ථාවර ව පැවතියේ මද්හබ් හතරකි. ඒවා එම මද්හබ් බිහි කළ ඉමාම්වරුන්ගේ නමින් පැවැතිණි. මෙම ඉමාම්වරුන්ගේ වෑයම නිසා මුකල්ලිද් වූ ජනතාව ඉස්ලාමීය පදනමින් ජීවත්වීම පහසු කෙරුණි.

## ඉමාම් අබූ හනීෆා රහිමහුල්ලාහ් (හිජ්රි 80-150)

නුහ්මාන් ඉබ්නු සාබිත් යන ස්වාභාවික නමින් යුත් ඉමාම් අබූ හනීෆා රහිමහුල්ලාහ් කූෆාහි උපත ලද්දේ ය. මෙතුමාණෝ "ඉමාමුල් අහ්ලම්" යැයි සුවිශේෂ නමින් ද හඳුන්වනු ලබති.

ඉමාම් අබූ හනීෆා රහිමහුල්ලාහ් ව්‍යාපාරිකයකු වුව ද, ආගමික කලාවන් ඉගෙනීමට උනන්දුවක් දැක්වූවේය. කූෆාහි විසූ සුප්‍රසිද්ධ උගතකු වන හම්මාද් බින් අබූසුලයිම්ගේ පන්තියට බැඳී නිපුණතාව ලද්දේය. හජ් ගමන්වල දී මක්කාවේ හා මදීනාවේ ජීවත් වූ විද්වතුන්ගෙන් ද ඉගෙන ගත්තේ ය. සමහර අවස්ථාවල හම්මාද්ගේ පන්තියේ මෙතුමාණෝ ද පන්ති පැවැත්වූහ. හම්මාද්ගේ අභාවයෙන් පසු එම පන්ති දිගට ම මෙතුමා විසින් පවත්වන ලදි.

මෙම කාලවකවානුවේ දී ෆික්හ් ප්‍රශ්න ඇති වූ විට ඉමාම් අබූ හනීෆා තුමාණෝ තමා පෞද්ගලික ව ද සමකාලීන උගතුන් සමඟ එකතු වී ද විසඳුම් ලබා දුන්හ. ඒවා ග්‍රන්ථාරූඪ කරනු ලැබ පසු කාලයේ ෆික්හුල් අක්බර් යන නමින් ප්‍රසිද්ධ විය.

මෙතුමන්ගේ කාලයේ හදීස්හි සත්‍යභාවය සනාථ නොවූ නිසා තමා නිවැරදි යැයි හඳුනා ගත් හදීස් පදනම් කරගෙන ඉජ්තිහාද් මගින් විසඳුම් ලබා දුන්හ. මේ නිසා මෙතුමන්ගේ චින්තන විප්ලවය "මද්රසතුර් රහ්යු" නම් වේ. මෙතුමන්ගේ ශිෂ්‍යයන් වශයෙන් ඉමාම් අබූ යූසුෆ්, සුෆර්, හසන්, ෂයිබානී ආදීන් තම ගුරුතුමාගේ අදහස් පසුකාලයේ හදීස් සමඟ එක්කොට ඔප් නැංවූහ.

මෙතුමන්ගේ මද්හබය "හනෆි මද්හබය" යැයි හැඳින්විණි. කලීෆා හාරූන් කාලයේ අගවිනිසුරුවරයා ලෙස සේවය කළ නිසා, එකල හනෆි මද්හබය රාජ්‍ය මද්හබය ලෙස ප්‍රකාශයට පත් විය.

## ඉමාම් මාලික් රහිමහුල්ලාහ් (හිජ්රි 93-179)

මාලික් ඉබ්නු අනස් යන මුල් නමින් යුක්ත වූ එතුමාණෝ මදීනාවේ ඉපදුණහ. ඒ නිසා "ඉමාමුල් මදීනා" (මදීනාවේ ඉමාම්) යැයි හඳුන්වනු ලැබූහ. ඉමාම් අබූ හනීෆා රහිමහුල්ලාහ් තුමාගේ සමකාලීනයකු වූ එතුමා මදීනාවේ ජීවත් වූ තාබිඊ උගතුන්ගෙන් හදීසය හා ෆික්හය උගත්තේ ය. මෙතුමා මදීනාවේ දේශන පැවැත්වූ අතර එයට එතුමන්ගේ ශිෂ්‍යයෝ මෙන් ම මහජනයා ද සහභාගී වූහ. සමහර අවස්ථාවල කලීෆාවරු ද මීට සහභාගී වූහ.

ඉමාම් මාලික් තුමා මදීනාවේ ජීවත් වූ නිසා හදීස් ලබා ගැනීම එතුමාට පහසුවක් විය. එනිසා ෆික්හු ප්‍රශ්නවලට අදාළ විසඳුම්වලට තීන්දුව අල් කුර්ආන් හා සුන්නාහ් පදනමින් ඉදිරිපත් කළේ ය. එතුමන්ගේ ෆික්හ් චින්තනය "මද්රසතුල් අසර් "නම් විය. මෙතුමන්ගේ මද්හබය මාලිකී යැයි හැඳින්විණි.

මෙතුමාගේ ග්‍රන්ථ අතර 'මුවත්තා' සුප්‍රසිද්ධ ය. මෙතුමාගේ ශිෂ්‍ය යහ්යා අන්දුලූසි යන අය විසින් ස්පාඤ්ඤයේ 'මාලිකි මද්හබය' හඳුන්වාදෙනු ලැබූ අතර කලීෆා දෙවන හකම්ගේ කලයේ දී එහි රාජ්‍ය මද්හබය වශයෙන් ද ප්‍රකාශයට පත් කරන ලදි.

මාලිකී මද්හබය මදීනාවේ හඳුන්වනු ලැබුව ද එය උතුරු හා බටහිර දකුණු අප්‍රිකානු රටවල සැලකිය යුතු තරම් බලපෑමක් ඇති කර ඇත.

## ඉමාම් ෂාෆිඊ රහිමහුල්ලාහ් ( හිජ්රි 150-204)

මුහම්මද් ඉබ්නු ඉද්රීස් යන්න මෙතුමාගේ මුල් නම වන්නේ ය. මෙතුමා පලස්තීනයේ ගාසාහි උපත ලැබුවේ ය. කුරෙෂි වංශයට අයත් මෙතුමාණෝ "ආලිමුල් කුරෙෂ්" යන අන්‍ය නාමයකින් ද හඳුන්වනු ලැබූහ.

මක්කාවේ හා මදීනාවේ අධ්‍යාපනය ලද එතුමාණෝ ඉස්ලාමීය අධිරාජ්‍යයේ අගනුවර වූ බැග්ඩෑඩ්හි ඉගැන්වීම් කටයුතුවල යෙදුණහ. ටික කලක් යේමන්හි රාජ්‍ය පාලන කටයුතුවලට සහභාගී වූ බග්දාද් මුෆ්ති ලෙස ද දේශකයා ලෙස ද සේවය කළේ ය. බග්දාද් මුඃතසිලාවරුන්ගේ බග්දාද් බලපෑම වැඩි වූ නිසා එහි සිට ඊජිප්තුවට ගියේ ය.

සුන්නාවෙහි හා ෆික්හ්හි දක්ෂ ඉමාම් ෂාෆිඊ රහ්මහුල්ලාහ් සම කාලීන අරාබි සාහිත්‍ය, වෛද්‍ය විද්‍යාව වැනි ක්ෂේත්‍රවල ද ප්‍රවීණයෙක් වූයේ ය. තව ද ඔහු කවියෙකු ලෙස ද ප්‍රසිද්ධ ය. මුස්නද් ඉමාම් ෂාෆිඊ, කිතාබ් අල් උම්මු, අර්රිසාලතුල් උසූලියියා ආදිය එතුමාගේ ග්‍රන්ථ වශයෙන් සුප්‍රසිද්ධ ය.

ඉමාම් ෂාෆිඊ රහ්මහුල්ලාහ් තුමා, ඉමාම් මාලික් හා හනෆි මද්හබයට අයත් ඉමාම් අබූයූසුෆ්ගෙන් අධ්‍යාපනය ලබා ගත්තේ ය. මෙයින් එතුමන්ගේ චින්තන ක්‍රමය මද්රසතුල් අසර්, මද්රසතුල් රහ්යු යන අංශ දෙක අන්තර්ගත වූ නිසා වඩා නව්‍යතාවක් සහිත ය.

මෙතුමා බග්දාදයේ ජීවත් වූ කාලයේ ලබා දුන් විසඳුම් "කදීම්" යැයි ද ඊජිප්තුවේ ලබා දුන් තීන්දු "ජදීද් " යැයි ද හැඳින්වේ. මෙතුමන්ගේ මද්හබය සුල්තාන් සලාහුදීන් කාලයේ ඊජිප්තුවේ රාජ්‍ය මද්හබය ලෙස ප්‍රකාශයට පත් විය. ඒනිසා එම මද්හබය වර්ධනය වීමට සුදුසු වාතවරණය උදා විය. ශ්‍රී ලංකාව, ඉන්දුනීසියාව, මැලේසියාව, ඊජිප්තුව වැනි රටවල බහුතරයක් ෂාෆිඊ මද්හබයට අයත් ය.

## ඉමාම් හම්බලි රහිමහුල්ලාහ් (හිජ්රි 164-241)

අහ්මද් ඉබ්නු මුහම්මද් හම්බල් යනු මෙතුමාගේ මුල් නම වේ. මෙතුමා බග්දාදයේ ඉපදී හැදී වැඩුණේ ය. ඉමාම් ෂාෆිඊ, ඉමාම් අබූයූසුෆ්න්ගේ ශිෂ්‍යයෙකු වූ නිසා ද බග්දාදයේ ජීවත් වූ නිසා ද විවිධ ක්ෂේත්‍රවල කුසලතා ලබා ගැනීමේ අවස්ථාව උදා විය.

මෙතුමා හදීස් ෆික්හ් යන ක්ෂේත්‍ර දෙකෙහි ම සේවය කර ඇත. මෙතුමාගේ ග්‍රන්ථ අතර "මුස්නද් අහ්මද්" සුප්‍රසිද්ධ ය. ග්‍රීක චින්තනාභාෂයෙන් බිහි වූ මූඃතසිලාවරුන්ගේ අදහස් පැතිර පැවතුණු එම කාලයේ එතුමා අල් කුර්ආන් හා සුන්නා පදනමින් තම අදහස් ඉදිරිපත් කළේ ය. එනිසා එතුමන්ගේ චින්තනය "මද්රසතුල් අසර්" විය. අබ්බාසිය කලීෆා මුතවක්කිල් කාලයේ හන්බලි මද්හබය රාජ්‍ය මද්හබය ලෙස ප්‍රකාශ කෙරුණි.

සවුදි අරාබි රාජ්‍ය අනුමැතිය ලද මද්හබය වන නිසා මෙය අරාබි අර්ධද්වීපයේ බලවත් මද්හබය ලෙස පවතී. මෙ හතර දෙනාට අමතර ව වෙනත් විද්වතුන් ද ෆික්හ් ක්ෂේත්‍රයට මහත් සේවයක් සලසා ඇත්තාහ. ඔවුන්ගේ ෆික්හ් චින්තනය ජනතාව අතර පුළුල් අනුමැතිය ලබා නැති අතර නීති ප්‍රශ්නවලට විසඳුම් සෙවීමේ දී ඔවුන්ගේ අදහස් සැලකිල්ලට ගනු ලබන්නේ ය.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ الْفِقْهُ ❁ التَّفْسِيرُ ❁ المَعْرُوفَاتُ ❁ المُنْكَرَاتَ ❁ مَسْأَلَةٌ فِقْهِيَّة ❁ مَذْهَبٌ
❁ الإِجْمَاعُ ❁ القِيَاسُ ❁ مَدْرَسَةُ الأَثَرِ ❁ مَدْرَسَةُ الرَّأْيِ

**අභ්‍යාසය**

(අ) වරහන් තුළ ඇති වඩාත් නිවැරදි වචනය සලකුණු කරන්න.

1. ඉජ්තිහාද් මගින් ලැබූ කලාව(හදීස්, ෆික්හ්, තෆ්සීර්, තජ්වීද්)
2. ඉමාම් ෂාෆීර් තුමා උපන් ස්ථානය (බග්දාද්, කූෆා, මදීනා, ගාසා)
3. ඉමාම් අබූ හනීෆා උපන් වසර (හි 80, හි 93, හි 150, හි 204)
4. ඉමාමුල් අහ්ලම් යනු ඉමාම්වරයා (ඉමාම් ෂාෆීර්, ඉමාම් හනෆි, ඉමාම් හම්බලි, ඉමාම් මාලිකි)
5. ඉමාම් හන්බලිගේ ප්‍රධාන ගුරුවරයා (හම්මාද්, මාලික්, ෂාෆිර්, අබූ හනීෆා)
6. පලස්තීනයේ ඉපිද ඊජිප්තුවේ අභාවයට පත් ඉමාම් වරයාගේ මුල් නම ( අහ්මද්, මුහම්මද්, නුඃමාන්, මාලික්)
7. ෂාෆිර් මද්හබයේ රාජ්‍ය මද්හබය ලෙස ප්‍රසිද්ධියට පත් කළ පාලකයා (සුල්තාන්සලාහුදීන්, කලීෆා මුතවක්කිල්, කලීෆා හාරූන්)
8. ඉමාම් ෂාෆිර් තුමා ගොනු කළ ෆික්හ් ග්‍රන්ථය(මුවත්තා, උම්මු, ෆික්හුල්, අක්බර්, මුස්නද් අහමද්)

(ආ) පහත වචන අතර වෙනස පැහැදිලි කරන්න.

මද්රසතුල් අසර්, මද්රසතුල් රහ්ය
මුජ්තහිද් මුකල්ලිද්

ඉ) ෆික්හ් කලාව බිහි වී වර්ධන වූ ක්‍රමය කෙටියෙන් ගෙනහැර දක්වන්න



# 18

# අල්කුලෆාඋර් රාෂිදූන්
# කලීෆා අබූබක්ර් සිද්දීක්
## රළියල්ලාහු අන්හු තුමා

فَعَلَيْكُمْ بِسُنَّتِي ، وَسُنَّةِ الْخُلَفَاءِ الرَّاشِدِينَ الْمَهْدِيِّينَ ، فَتَمَسَّكُوا بِهَا،
وَعَضُّوا عَلَيْهَا بِالنَّوَاجِذِ. (رواه أحمد)

**"මගේ සුන්නාව සහ ඍජු මාර්ගයේ ගිය කුලෆාඋර් රාෂිදූන්වරුන්ගේ සුන්නාහ්ව ද හක්කෙ දත්වලින් දැඩි ව අල්ලා ගන්නා ලෙස ඔබට අණ කරමි."**
**(අහ්මද්)**

## අල් කුලෆාඋර් රාෂිදූන්වරු

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ වෆාතයෙන් පසු ව පාලනයට පත් වූ පාලකයන් වන සහාබාවරුන් හතරදෙනා කුලෆාඋර් රාශිදූන්වරු යැයි හඳුන්වනු ලබති.

මොවුන්ගේ පෞද්ගලික, පවුල්, ආගමික, සමාජ, දේශපාලනික, අධ්‍යාපන, සංස්කෘතික කටයුතු සියල්ල අල්ලාහ්ගේ තෘප්තිය පතා වූ බව ද, ඔහුගේත් ඔහුගේ දූතයානණ්ගේ ද මඟපෙන්වීම අනුව ඍජු ව ද පරාර්ථකාමී ව ද පැවතුණි. මේ නිසා ඔවුන් කුලෆාඋර් රාෂිදූන්වරුන් බව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පූරෝකථනය කර ඇත.

ඒ නිසා ඔවුන්ගේ චරිත ගැන දැන ඔවුන්ගේ ආදර්ශය පිළිපැද හැසිරීම අවශ්‍ය ය. මුලින් ම ප්‍රථම කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා පිළිබඳ සළකා බලමු.

## කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු

අබ්දුල්ලා ඉබ්නු අබී කුහාෆා යන ස්වාභාවික නමින් යුත් මෙතුමාණෝ ක්‍රි. ව. 573 දී මක්කාවේ ඉපදුණහ. ජාහිලියියා යුගයේ දී වැදගත් ව්‍යාපාරිකයෙකු හා සමාජයේ පිළිගන්නා වූ නායකයන්ගෙන් අයෙකු ද වූහ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා නබිවරයකු වශයෙන් තෝරා ගැනීමට පෙර සිට ම දෙදෙනා අතර මිතුරුකමක් විය. එහෙයින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් ඉස්ලාමය ගැන පැවැසූ විට කිසිඳු පැකිලීමකින් තොර ව එතුමාණෝ ඉස්ලාමයට ඇතුළු වූහ. ඒ අනුව පිරිමින්ගෙන් ප්‍රථමයෙන් ම ඉස්ලාමය පිළිගත් කෙනා වශයෙන් සැලකෙන්නේ අබූ බක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමන් ය.

හිජ්රි 11 දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමන් වෆාත් වීමත් සමඟ ඉස්ලාමීය රාජ්‍යයේ නායකත්වය ගෙන වසර දෙකක් හා මාස තුනක් ම කිලාෆතය මඟ පෙන්වූහ.

වරක් උමර් හා අබූබක්ර් අතර මතභේදයක් ඇති විය. දෙදෙනා ම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමන් ඉදිරියට ආහ. ඔවුන් දුටු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමන්ගේ මුහුණ කේන්තියෙන් රතු විය. මෙය දැක බිය වූ අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා "නබි තුමණි සැබවින් ම වරද කළේ මම යි" කී ය. එවිට එහි සිටි අය දෙස බැලූ නබිතුමා "මට වක්තෘත්වය ලැබුණු අවස්ථාවේ ඔබ සියල්ලන් ම මා බොරු කාරයකු යැයි පැවසුව ද අබූබකර් මා සැබෑ කළා. එතුමන්ගේ ආයුෂ, සියලු වස්තු ද දේපළ ද මා වෙනුවෙන් කැප කළා. එවැනි මිත්‍රයන් මගෙන් වෙන් කරන්න ද යන්නේ." කියා දෙවරක් ඇසූහ. මේ සිද්ධියෙන් පසු කිසිවකු එතුමන්ගේ සිත රිදෙන අයුරින් කටයුතු කළේ නැත. අබූ දර්දා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා එලෙසින් පවසා ඇත.

ඉස්ලාමය පිළිගත් දිනයේ ම අබූබකර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණෝ මක්කාවේ ප්‍රභූන් කිහිප දෙනෙකු නබිතුමා වෙත කැඳවාගෙන පැමිණ ඉස්ලාමයට බැන්දවූහ. ඔවුනතරින් උස්මාන්, තල්හා, සුබයිර්, සඃද් ඉබ්නු අබී වක්කාස්, අබ්දුර් රහ්මාන් ඉබ්නු අව්ෆ්, රළියල්ලාහු අන්හුම් වැන්නවුන් වැනි වැදගත් අය වෙති.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මිහ්රාජ් ගමන ඇසූ අවස්ථාවේ දී කිසිඳු පැකිලීමකින් තොර ව එය සත්‍ය බව පිළිගත්තේ ය. එනිසා ය, එතුමාණෝ "සිද්දීක් " යන සුවිශේෂ නමින් හඳින්වනු ලැබීය.

මෙවැනි විවිධ සිද්ධීන් අබූබක්ර් තුමාගේ ශ්‍රේෂ්ඨත්වය ගෙනහැර දක්වයි.

### පෞරුෂ ලක්ෂණ.

හිජ්රත් අවස්ථාවේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට අබූබකර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා සහාය වූයේ ය. අර්බුදකාරී එම අවස්ථාවේ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට නොබිය ව ඔහු සහාය දුන්නේ ය.

නබි නබිසල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ වෆාතය ඇසී සහබාවරුන් ස්ථාවරත්වය නැති වී අධෛර්යට පත් වූ විට, අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඉතාමත් ඉවසිලිවන්ත ව ක්‍රියා කළේ ය. ජනතාව සනසා අර්බුදකාරී පරිසරය සාමාන්‍ය තත්ත්වයට ගෙන ආහ. කිලාෆතය භාරගත් අවස්ථාවේ පැවති සංකීර්ණ පරිසරය අධිෂ්ඨානශීලී ව හා දක්ෂ ලෙස සරල කර ගත්තේ ය. එමඟින් සමාජයට මඟ පෙන්වා ඉස්ලාමය හා ඉස්ලාමීය රාජ්‍ය රැක ගත්තේ ය.

මෙසේ ඉස්ලාමය වැළඳගත් ද සිට වෆාත් වන තෙක් තම මුළු කාලය ම ඉස්ලාමය වෙනුවෙන් කැප කළ අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ දයකත්වය එතුමන්ගේ උසස් පෞරුෂත්වයට සාධක ලෙස පවතී.

## කලීෆාවරයා ලෙස පත්කරනු ලැබූ ආකාරය

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ජීවත් ව සිටින අවස්ථාවේ කලීෆා තේරීම හෝ පත් කරනු ලැබීම සිදු නොවී ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වෆාත් වූ දිනයේ අන්සාරිවරු හා මුහාජිරීන්වරු සකීෆතු බනී සාඉදහි දී රැස්වූහ. එහි දී කලීෆා තේරීම සඳහා සාකච්ඡා කළහ. එම අවස්ථාවේ දී අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කලීෆාවරයා ලෙස තෝරාගෙන එතුමාට රැස් ව සිටි අය "බෛඅත්" (දිවුරුම් දීම) කළහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගෙන් පසු ව කලීෆාවරයා ලෙස පත්කරනු ලැබීමට වඩාත් සුදුස්සා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු බව පිළිගැනීමට හේතු කිහිපයකි.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ අවසාන කාලයේ දී රෝගී ව නැගිටීමට පවා නොහැකි තත්ත්වයකට පත් ව සිටියහ. සලාතය සඳහා අදාන් පැවසූ මොහොතේ යමකුට සලාතය මෙහෙයවන ලෙස පැවසූහ. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු වැනි බොහෝදෙනා සිටිය ද සලාතය මෙහෙයවන ලෙස නියම කළේ අබූබක්ර් තුමාට ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තම අවසාන දිනයේ දී අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු හා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමන්ලගේ කරේ එල්ලෙමින් සලාතය ඉටු කිරීම සඳහා පැමිණියහ. එවිට සලාතය මෙහෙයවමින් සිටි අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු නබිතුමාට අවස්ථාව සලසා දී සන්හි එක්වීමට ගියහ. එය වැළැක්වූ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තමා ද සෆ්හි එක් වී සලාතය ඉටු කළහ. (බුහාරි)

වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මගෙන් පසු අබූබක්ර්, උමර් යන දෙදෙනා පිළිවෙළින් ඔබගේ මාර්ගෝපදේශකයන් වශයෙන් පිළිගන්න, යැයි පැවසූහ. (තිර්මිදි)

තවත් වරෙක කාන්තාවක් තම ගැටලුව පිළිබඳ පැමිණිලි කිරීමට පැමිණියා ය. වෙනත් අවස්ථාවක තමා හමුවීම සඳහා පැමිණෙන ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. එවිට එම කාන්තාව මම පැමිණෙන විට ඔබ අභාවයට ගොස් සිටියහොත් කුමක් කරන්න දැයි විමසුවා ය. එයට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මා නොසිටියහොත් අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා හමුවන්න යැයි කීහ. (බුහාරි)

## සේවා හා දයකත්ව

1. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ වෆාතයෙන් පසු කිලාෆතය බාරගෙන යහ පාලනයක් පැවැත්වීම.
2. ව්‍යාජ නබිවරුන්ගෙන් පැමිණි අභියෝග අත්දැකීම් බහුල සෙන්පතීන් පත් කොට පරාජය කොට කිලාෆතයේ බලය ඔප්පු කිරීම.
3. සකාත් දීම ප්‍රතික්ෂේප කළ පිරිසගේ කුමන්ත්‍රණය බිඳ දැමීම.
4. අල් කුර්ආනය ගොනු කොට ග්‍රන්ථාරූඪ කිරීම.
5. දේශපාලන අත්දැකීම් සහිත ආණ්ඩුකාරවරුන් පත්කොට පාලනය ස්ථාවර කිරීම.
6. දේශ සීමාවල සිටි පාලකයන් නිසා ඉස්ලාමීය රජයට පැවති බලපෑම් අවම කර ගැනීම.
7. තමාගෙන් පසු කලීෆා ලෙස කටයුතු කිරීමට වඩාත් සුදුසු අයකු පත් කිරීම.

ඉස්ලාමීය රාජ්‍ය නායකත්වය පිළිගෙන වසර දෙකක් තුළ එය ස්ථාවර කළ කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා හිජ්රි වසර 13 දී තම 63 වන වියේ දී වෆාත් වූහ.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ السِّيرَةُ وَالتَّارِيْخُ ❁ الْخُلَفَاءُ الرَّاشِدُوْنَ ❁ سَقِيْفَةُ بَنِيْ ساعِدَة ❁ الْخِلافَةُ ❁ الخَلِيْفَةُ

### අභ්‍යාසය

1. අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට 'අස්සිද්දීක්' යන සුවිශේෂ නම ලැබීමට හේතු වුයේ කුමක් ද?
2. පළමු කලීෆාවරයාගේ පෞරුෂ ලක්ෂණවලට නිදර්ශන ලෙස සිද්ධීන් දෙකක් ඉදිරිපත් කරන්න.
3. පළමු කලීෆාවරයා ලෙස පත් කරනු ලැබීමට සුදුස්සා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු බවට සාධක දෙකක් ඉදිරිපත් කරන්න.
4. අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කිලාෆතයට ලබා දී තිබූ දයකත්ව දෙකක් ලියන්න.



# 19

# කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා

(رواه الحاكم) " إِنَّ اللَّهَ جَعَلَ الْحَقَّ عَلَى لِسَانِ عُمَرَ وَقَلْبِهِ "

**"නිශ්චිත වශයෙන් අල්ලාහ් විසින් උමර්ගේ සිත්හි හා දිවෙහි සත්‍යය තබා ඇත." (හාකිම්)**

ඉස්ලාමීය රාජ්‍යයේ කලීෆාවරුන් අතර දෙවන්නා වූ උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා "අදී" පරම්පරාවේ ක්‍රි. ව. 580 දී උපත ලැබීය. මල්ලව පොර වීරයෙකු ලෙස ද සාක්ෂරතාවයෙන් ද යුක්ත ව සිටි මොහු ආරම්භයේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ද ඉස්ලාමයේ ද ප්‍රමුඛ පෙළේ සතුරන්ගෙන් කෙනෙකු ව සිටියේ ය. මක්කාවේ සාමය ඇති කිරීමට සුදුසු ම විසඳුම, නබිවරයා මැරීම බව කුරෛෂිවරු තීරණය කළ අවස්ථාවෙහි එය ඉටු කිරීමට උමර් රළියල්ලාහු තුමා ඉදිරිපත් විය. ඒ සඳහා නබි තුමා වෙත යන විට හිදායත් ලැබී නුබුවතයෙන් පසු 6වන වසරේ දී ඉස්ලාමය වැළඳගත්තේ ය.

## පෞරුෂ ලක්ෂණ

පෞරුෂ ගුණාංගවලින් යුක්ත උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඉස්ලාම් ධර්මය වැලඳ ගැනීම, මුස්ලිම්වරුන් අතර ප්‍රබෝධය හා උද්යෝගය ඇති කිරීමට හේතු වුණි. නමුත් එය කුරෛෂි කාෆිර්වරුන්ට දරුණු පහරක් විය. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඉස්ලාම් දහම වැලඳ ගැනීමෙන් පසු පමා නොවී සැම කුරෛෂි නායකයකුගේ ම නිවසට ගොස් තට්ටු කර තමා මුස්ලිම්වරයකු වූ බව දන්වා කාබාවේ දී ද එසේ ප්‍රකාශයට පත් කළේ ය. ඉන්පසු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කුඩා කණ්ඩායම් ලෙස සිටි මුස්ලිම්වරු කැඳවා කඃබාවෙහි ප්‍රසිද්ධ ව සලාතය ඉටු කිරීමට යන වග පැවසුවේ ය. මෙය දැක කුපිත වූවත් උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට විරුද්ධ ව ක්‍රියා කිරීමට මුෂ්රික්වරු එඩිතර නොවූහ.

උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා දුන් උපදෙස් ස්ථිර කරමින් බොහෝ අවස්ථාවල වහී පහළවීම, මොහුගේ පුළුල් දැනුම, නුවණ පෙන්වයි. අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට අල් කුර්ආනය ග්‍රන්ථාරූඪ කර ආරක්‍ෂා කිරීමට උපදෙස් ලබා දීම, මොහුගේ බුද්ධියත් දුර දක්නා නුවණත් පෙන්වන විශිෂ්ට නිදර්ශනයකි.

## කලීෆා වශයෙන් පත්වීම

තමන්ගේ අවසන් කාලය දැනගත් අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමන් තමන්ගේ මරණයට පෙර උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කලීෆා ලෙස පත්කිරීමට කැමැති වුණි. ඒ පිළිබඳ එකල සමාජයේ ප්‍රමුඛ පෙළේ සහාබාවරු තනි තනිව හා කණ්ඩායම් වශයෙන් කැඳවා සාකච්ඡා කළේ ය. සියල්ලෝ ම උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නායකත්වය පිළිබඳ සම්පූර්ණ සම්මුතිය ප්‍රකාශ කළහ. ඒ අනුව අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ව කලීෆාවරයෙකු ලෙස ප්‍රකාශයට පත් කළේ ය. ජනතාව ද එය ඒකමතික ව පිළිගත්හ. හිජ්රි 13හි දී ජමාදුල් ආඛිර් 22 වෙනි දිනහි කිලාෆතය බාරගත්තේ ය.

## සේවාව හා දයකත්ව

රෝමය හා පර්සියානු රාජ්‍ය නායකයන්ගේ දැඩි පාලනයට නතු වූ ජනතාව එයින් මුදවා ඒ අය වෙනුවෙන් ප්‍රබෝධවත් ජීවන රටාවක් ඇති කිරීම සඳහා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් ඇරඹූ කිලාෆතය පුළුල් කිරීමේ ක්‍රියාවලිය පෙරට ගෙන ගියේ ය. ජ්‍යෙෂ්ඨ නිලධාරීන් ආණ්ඩුකාරවරුන් ලෙස පත්කර පරිපාලන කටයුතු සංවිධානය කළේ ය. විවිධ මාර්ග ඔස්සේ ජනතාවගේ අඩුපාඩු දැන ගෙන ඒවාට වහා ම විසඳුම් ලබා දුන්නේ ය. ඉතා අවංක හා සාධාරණ වූ මෙතුමන්ගේ පාලන තන්ත්‍රයේ සාධනීය බලපෑම් හේතුවෙන් ඉස්ලාමිය රජය යටතේ ජීවත් වීමට අසල් වැසි රටවල්වල සිටින ජනතාව ද ළැදියාවක් දැක්වූහ.

කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පාලනයේ දී ඉස්ලාමීය රාජ්‍ය ප්‍රමාණය කිහිප ගුණයකින් විශාල වූ නිසා පරිපාලනය නිවැරදි ව මෙහෙයවීමට ව්‍යුහගතකරණය හඳුන්වා දීමට සිදුවිය. එය පදනම් කරගෙන බොහෝ නව සංවිධානාත්මක ක්‍රම හඳුන්වා දෙන ලද්දේ ය.

1. කලීෆා තුමාගේ අයිතිවාසිකම්, යුතුකම්, ජනතාව අතර තිබිය යුතු සම්බන්ධකම් යනාදියට සීමා ඇති කිරීම.
2. ආණ්ඩුකාරවරුන් පත් කිරීමේ විධිවිධාන ද හඳුන්වා දී මොවුන්ගේ බලය ද සීමා කිරීම.
3. නීති ක්ෂේත්‍රය ස්වාධීනව ක්‍රියා කරවීම.
4. රජයේ බදු අය කිරීමට නිලධාරීන් පත්කිරීම.
5. පරිපාලන කටයුතු සරල කිරීමට ප්‍රාදේශීය මට්ටමේ බොහෝ පරිපාලන ඒකක ඇති කර ඒවාට,

| | |
|---|---|
| වාලි | : ආණ්ඩුකාරයා |
| කාතිබ් | : ප්‍රධාන ලේකම් |
| කාතිබුද් දීවාන් | : හමුදා ලේකම් |
| සාහිබුල් හරාජ් | : දේශීය බදු රැස් කරන නිලධාරි |
| සාහිබුල් අහ්දාද් | : පොලිස් අධිකාරි |
| සාහිබු බෛතුල් මාල් | : භාණ්ඩාගාර භාරකරු |
| කාලී | : ප්‍රධාන නඩුකාරතුමා |

යනාදිවරුන් පත්කිරීම

6. බෛතුල්මාල් ස්ථාපනය කර, සකාත්, ජිස්යා, ගනීමත් හා කරාජ් අය කර ගැනීම ද වාරිස් නමැත්තන් අත්හැර ගිය දේපලවල් මගින් ඊට සරිලන ආදායම් මාර්ග ඇති කිරීම ද සිදු කළේ ය.
7. සංවිධානාත්මක ව හමුදාව ගොඩ නැඟීම.
8. ඉස්ලාමීය ඉතිහාසයේ ප්‍රථමයෙන් ම  මුදල් කාසි ලෙස මුද්‍රණය කර නිකුත් කිරීම.
9. නගර නිර්මාණය, සෞඛ්‍යය සේවා, වාරිමාර්ග පහසුකම් ඇති කිරීම.
10. හිජ්රි දින දර්ශනය (කැලැන්ඩරය) හඳුන්වා දිම.

මෙවැනි බොහෝ සංවිධාන ක්‍රම හා සේවා ලබාදුන් කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා මුළු මිනිස් සාමාජයට ම ආදර්ශවත් ලෙස රාජ්‍ය පාලනයක් ගෙන ගියේ ය. කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා අවුරුදු 10 1/2ක පාලනයෙන් පසු හිජ්රි 23 දුල්හජ් හඳ 26 දී අබූ ලුඃලුආ නම් වූ පර්සියානු මජූසි වරයකුගේ පහර දීමෙන් තුවාළ වී අභාවප්‍රාප්ත විය.

## පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ العَدِيّ ❁ الوَالِي ❁ الكاتِبُ ❁ كاتِبُ الدِّيْوانِ ❁ صَاحِبُ الأَحْدَادِ ❁ صَاحِبُ الخَرَاجِ
❁ صَاحِبُ بيْتِ المَالِ ❁ القاضِيْ ❁ الجِزْيَةُ ❁ الغَنِيْمَةُ ❁ الخَرَاجُ ❁ أبُو لُؤْلُؤة

## අභ්‍යාසය

1. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පෞරුෂ ගුණාංග සමහරක් සඳහන් කරන්න.
2. මෙතුමා ඉස්ලාමය වැලඳගත්තායින් පසු ව මුස්ලිම්වරුන් පුණර්ජීවයක් ලැබූහ, යන්න ගැන පැහැදිලි කරන්න.
3. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාව කලීෆා වශයෙන් තෝරා ගැනීම සිදුවුයේ කෙසේ ද යන්න සඳහන් කරන්න.
4. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා පාලන වගකීම් භාරගෙන ක්‍රියාත්මක කළ ප්‍රතිසංස්කරණ ගැන ලියන්න.




" أَلاَ أَسْتَحِي مِنْ رَجُلٍ تَسْتَحِي مِنْهُ الْمَلاَئِكَةُ " (رواه مسلم)

**"දේවදූතයන් පවා එතුමා දැක ලැජ්ජාශීලී වන විට මා ලැජ්ජාශීලී නොවිය යුත්තේ මන් ද ? " (මුස්ලිම්)**

## කලීෆා උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා

උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කුරෛෂි ගෝත්‍රයේ ප්‍රධානතම වංශයන්ගෙන් එකක් වන උමෙයියා වංශයේ ක්‍රි. පූ. 576 වන වසරේ උපත ලැබී ය. දැකුම්කලු පෙනුමක් හා ලැජ්ජාශීලි ස්වභාවයක් ඇති මෙතුමා, තම පියාගේ මාර්ගයේ යමින් ප්‍රබල ව්‍යාපාරික ධනවතකු ලෙස ද වැජඹුණේ ය. ඔහු භාෂාව, සාහිත්‍ය ආදියෙහි විශේෂ දැනුමක් ඇත්තෙක් විය. බුද්ධිමත් හා උසස් පෞරුෂත්වයකින් හෙබි මෙතුමා දන් දීමෙහි ප්‍රියබවක් දැක්වී ය. එබැවින් කුරෛෂිවරුන් අතර මොහුට උසස් ගෞරවයක් හිමි විය.

ඉස්ලාමයට ප්‍රවේශ වූ ප්‍රථම දස දෙනා අතර කෙනකු වන උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා, අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ ආරාධනාව පරිදි ඉස්ලාමය වැලඳ ගත්තේ ය. එවිට එතුමාගේ වයස අවුරුදු තිස් හතරකි. එදා පටන් ඉස්ලාමය ඇදහීමෙහි ද ප්‍රචාරය කිරීමෙහි ද මුළුමනින් ම නියැළුණේ ය. ඒ සඳහා තම ධනය ද අප්‍රමාණ ව වියදම් කළේ ය.

### පෞරුෂ ලක්ෂණ

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් සමග සිට සෑම කටයුත්තකට ම සහභාගි වූ මෙතුමා, සහාබාවරු අතර අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු, උමර් රළියල්ලාහු අන්හු යන දෙදෙනාට පසු වැදගත් ලෙස සලකන ලදි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම්

තුමා විසින් කිහිප වරක් ම ස්වර්ග වරම හිමිකරගත් අය වන "අෂ්රතුල් මුබෂ්ෂරාහ්" යැයි හැඳින්වෙන ස්වර්ගයට ප්‍රවේශ වීමේ සුබ ආරංචිය ලද දස දෙනාගෙන් කෙනෙකු ලෙසට මෙතුමා ද පත් කරන ලද්දේ ය. සාක්ෂරතාව ඇති කෙනෙකු වන බැවින් 'වහී' ලේඛන ගත කිරීමෙහි ද මෙතුමා නිරත විය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ දියණියන් දෙදෙනකු, එක් දියණියක් වෆාත් වූ පසු අනෙක් දියණිය විවාහ කර ගෙන සාර්ථක විවාහ ජීවිතයක් ගත කිරීම නිසා "දූන්නූරයින්" (ආලෝක දෙකක් හිමි) යන ගෞරව නාමයෙන් ආමන්ත්‍රණය කරනු ලැබී ය. "දෙවදූතයන් ලැජ්ජාශීලි වන කෙනකු සමග මා ලැජ්ජාශීලී නොවිය යුත්තේ මන් දැයි," (මුස්ලිම්) නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසීම මොහුගේ ලැජ්ජාශීලි ස්වභාවයට කදිම සාධකයකි.

මුස්ලිම්වරු විසින් සිදු කරන ලද පළමු හිජ්රතයේ ද අනෙකුත් හිජ්රතයන්හි ද සහභාගී විය. හිජ්රි හය වන වසරෙහි සිදු වූ උම්රා ගමනෙහි දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ සාම දූතයකු ලෙස යවනු ලැබී ය.

මෙලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමග එක් වී කටයුතු කළ මෙතුමා කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන්ගේ පාලනයෙහි 'ෂූරා' නම් සභාවේ ප්‍රධාන සාමාජිකයකු ලෙස ඇමතිවරයකුගේ ස්ථානයෙහි ලා කටයුතු කළේ ය. කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන්ගේ කාලයේ ද එතුමාට ඉතා සමීප ව සිට උපදෙස් ලබා දී පාලන කටයුතු සඳහා සහාය දැක්වී ය.

## කලීෆා ලෙස පත්කරගත් ආකාරය හා සේවා

කලීෆා උමර්රළියල්ලාහු අන්හුතුමා අබුලුඃලූඃආගේ පහරදීමට ලක්ව අසාධ්‍ය වූ විට එහි රැස් ව සිටි සහාබාවරු එතුමා අමතා 'අමීරුල් මුඃමිනීන් තුමනි, අප හට වසීයියත් කරන්න, ඒ සමග ඔබට පසු කෙනකු කාලිෆා ලෙස පත් කරන්න' යැයි ඉල්ලා සිටියහ 'එයට වඩාත් සුදුස්සා ලෙස (ස්වර්ගයට ප්‍රවේශ වීමේ පොරොන්දුව ලත්) සය දෙනාගෙන් කෙනකු මම දකිමි, යැයි පවසා උස්මාන්, අලි, තල්හා, සුබෙයිර් අබ්දුල් රහ්මාන් ඉබ්නු අවුෆ්, සෑද් ඉබ්නු අබී වක්කාස් රළියල්ලාහු අන්හුම් ආදී වශයෙන් වන හය දෙනා නම් කළහ. තමන් අතරින් කෙනෙකු පත් කර ගන්නා ලෙස ඔවුන් දැනුවත් කළහ.

උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා වෆාත් වී භූමදාන කටයුතු කළ පසු නම් කළ සය දෙනා රැස් වුහ. දිර්ඝ අදහස් හුවමාරුවකට පසු උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කලීෆා ලෙස තෝරා පත්කරගනු ලැබිණි. ප්‍රථමයෙන් අබ්දුල් රහ්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා බයිඅත් කළ පසු සෙසු සහාබාවරු ද බයිඅත් කළහ.

## සේවාව හා දයකත්වය

### 1. අල් කුර්ආනය ආරක්ෂා කිරීම

උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අසල සිට වහී සටහන් කරන "කුත්තාබුල් වහී" කෙනකු ලෙස සේවය කළහ. පසු කාලයේ අරාබි නොවන බොහෝ පිරිස් ඉස්ලාමය වැළඳගත් හෙයින් අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීමෙහි ලා ඔවුන් අතර වෙනස්කම් ඇති විය. එබැවින් කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ දී එක්රැස් කර, හෆ්සා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය විසින් ආරක්ෂා කරමින් පැමිණි අල් කුර්ආන් පිටපත පදනම් කරගෙන පිටපත් අටක් උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා විසින් සකස් කරන ලදී. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ කාලයේ දී කුත්තාබුල් වහී වරයකු ලෙසද අබුබක්කර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ දී අල් කුර්ආනය ලේඛනගත කිරීමේ කමිටුවේ නායකයා වශයෙන් ද අත්දැකීම හා අනුමැතිය ලත් සෙයිද් බින් සාබිත් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නායකත්වයෙන් මෙම සේවය ද සිදු විය. කලීෆා තුමා එම පිටපත් අල් කුර්ආනය නිවැරදි ලෙස පාරායනය කරන කාරිවරුන් අත යවා තැබූහ. මෙමගින් නිවැරදි ව පාරායනය කිරීමෙහි ඇති වූ වෙනස්කම් නැති කර සියලු දෙනා ඒකාකාර ව පාරායනය කිරීමේ හැකියාව ස්ථාපිත කළේ ය. මෙය හේතුකොට ගෙන එතුමාට "ජාමිඋල් කුර්ආන්" යන ගෞරව නාමය හිමි විය.

### 2. නාවික හමුදාව පිහිටුවීම

ඉස්ලාමීය ධර්ම සංදේශය අරාබි අර්ධද්වීපයෙන් පිටත රැගෙන යෑමටත් සතුරන්ගෙන් ඇති වූ තර්ජනවලට මුහුණ දීමටත් නාවික හමුදාවක් පිහිටුවීමට සම්පූර්ණ අනුග්‍රහය ද ඒ සඳහා සහයෝගය ද ලබා දුන්නේ ය. ෂාම් දේශයේ ආණ්ඩුකාරවරයකු ලෙස සේවය කළ මුආවියා රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නායකත්වය යටතේ හිජ්රි 26 වන වසරේ දී මෙය ස්ථාපිත කරන ලදි.

### 3. පාලන ව්‍යාප්තිය

පෙර සිටි කලීෆාවරු දෙදෙනාගේ කාලයේ පවත්වාගෙන යන ලද ආරක්ෂක ක්‍රමවේද එලෙස ම පවත්වා ගෙන යන ලදි. මෙතුමාගේ පාලන සමයේ ඇලෙක්සැන්ඩ්‍රියාව, ඊජිප්තුවේ දකුණු ප්‍රදේශය, ටියුනීසියාව, මොරොක්කොව වැනි රටවල බොහෝ ප්‍රදේශවල ද, මධ්‍යධරණී මුහුදු තීරයේ දූපත්වල ද, පර්සියානු ප්‍රාන්තවල ද, ඉස්ලාමීය පාලනය ව්‍යාප්ත විය.

### 4. දේශපාලනමය දායකත්වය

දේශපාලනික වශයෙන් ද ඉස්ලාමීය දැක්ම ලොවට විවිධාකාර වූ දායකත්වයන් ලබා දෙන ලදි. පෙර සිටි කලීෆාවරුන් දෙදෙනා විසින් ගන්නා ලද පාලන ක්‍රමයට අවශ්‍ය වෙනස්කම් සිදු කරමින් ඉතා ශ්‍රේෂ්ඨ පාලනයක් මෙතුමා විසින් ගෙන යන ලදි.

## 5. සංවර්ධනයේ දායකත්වය

හිජ්රි 26 වන වසරේ මස්ජිදුල් හරම් ද හිජ්රි 29 වන වසරේ මස්ජිදුන් නබවි ද විශාල කරන ලදි. බයිතුල්මාල්හි සේවය ව්‍යාප්ත කරන ලදි. ඇලමාර්ග, මහා මාර්ග ඉදිකිරීම, පොදු ළිං කැණීම ආදී ප්‍රාථමික අවශ්‍යතා සඳහා දැඩි මැදිහත්වීමක් පෙන්වන ලදි.

මෙලෙස විසිරී ව්‍යාප්ත වී ගිය රාජධානිය පාලනය කළ කලීෆා තුමා පාලන තන්ත්‍රයට ගැලපෙන පරිදි වෙනස්කම් රාශියක් ඇති කළේ ය. එහෙත් මෙය වරදවා අවබෝධ කර ගත් සතුරෝ මුස්ලිම්වරු අතර කැරැල්ලක් ඇති කර ඉස්ලාමීය දේශපාලනය බලහීන කර තම සැලසුම් ඉටු කර ගැනීමට උත්සාහ දැරූහ. මෙහි යථාර්ථය අවබෝධ කර නොගත් මුස්ලිම්වරුන්ගෙන් පිරිසක් මෙම උගුලට අසු වූහ. මෙම කැරැල්ල ඇති කිරීමට අබ්දුල්ලා ඉබ්නු සබා නම් යුදෙව්වා මහත් උනන්දුවක් දැක්වී ය.

මෙමගින් ඇති වූ ගැටලු නිසා කැරළිකරුවෝ විසින් කලීෆා උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් වට කර ඔහුගේ වයස අවුරුදු 82 දී, හිජ්රි 35 වන වසරේ දී ඝාතනයට ලක් කළෝ ය.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන




### අභ්‍යාසය

1. කලීෆා උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා දුන්නූරයින් යනුවෙන් හැඳින්වීමට හේතු වූයේ කුමක් ද?
2. අල් කුර්ආනයට උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කළ සේවා විස්තර කරන්න.
3. ඉස්ලාමීය ලෝකයේ ප්‍රථම නාවික හමුදාව ස්ථාපිත කිරීමේ ගෞරවය ඔහු සතු ය. මේ ගැන ඔබ උගත් පාඩම අනුග්‍රහයෙන් විස්තර කරන්න.



# 21

# කලීෆා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා

## ඉස්ලාම් දහම වැලඳගැනීම හා පෞරුෂ ලක්ෂණ

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පියාගේ සහෝදරයකු වන අබූ තාලිබ්ගේ පුතකු වන අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා තම ලාබාල වියේ සිට ම නබි තුමාගේ රැකවරණය යටතේ හැදී වැඩුණේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට නුබුව්වත් හිමි වන විට අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා දස වියැති කුඩා දරුවෙක් විය. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා කෙරෙහි අප්‍රමාණ ගරුත්වයක් හා ස්නේහයක් දැක්වූ මෙතුමා කිසිඳු පැකිලීමකින් තොර ව ආරම්භයේ දී ම ඉස්ලාම් දහම වැළඳ ගත්තේ ය. එම නිසා "ඉස්ලාමයට ප්‍රවේශ වූ ප්‍රථම කුඩා දරුවා" යන ගෞරව නාමය එතුමාට හිමි විය.

ළමා කාලයේ සිට ම වීරත්වය, බුද්ධිමත් බව, මනා පෞරුෂත්වය ආදී ලක්ෂණ පෙන්නුම් කළ මෙතුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමඟ එකට ජීවත් වූ බැවින් මුල් කාලයේ සිට ම ඉස්ලාමීය සේවයේ ද, සමාජ සේවයේ ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමඟ සහභාගී වීමට අවස්ථාව හිමි කර ගත්තේ ය. මදීනා හිජ්රතය සිදු වන විට කුරයිෂි කාෆිර්වරු විශාල පිරිසක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඝාතනය කිරීම සඳහා එතුමාගේ නිවස වට කළ හ. කුරයිෂිවරු කුමන මොහොතක වුව ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ නිවස තුළට ඇතුළු වී එතුමා වෙනුවට එහි නිදා සිටි අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාව කපා කොටා ඝාතනය කරන්නට ඉඩ තිබුණි. නමුත් එවැනි අනතුරුදායක ක්‍රියාවක් වුවද නබි තුමා වෙනුවෙන් කිරීමට අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නොපසුබට විය. මෙය එතුමාගේ එඩිතර බව ගෙනහැර දැක්වීමට කදිම නිදසුනකි.

ශ්‍රේෂ්ඨ අශ්වාරෝහකයකු ද ශක්ති සම්පන්න පුද්ගලයකු ද වන අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ඉස්ලාමයේ ද මුස්ලිම්වරුන්ගේ ද ආරක්ෂාව සඳහා කරන ලද සියලු සටන්වලට සහභාගී වී තම කුසලතාවෙහි විනිවිදභාවය අපහට පෙන්නුම් කළේ ය. කොපමණ ප්‍රබල විරුද්ධවාදියකු වුව ද ඔහුගේ අභියෝගය පිළිගෙන පහර දීමට ඉදිරිපත් වීමේ එඩිතර බව

සතු අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට අල්ලාහ්ගේ සිංහයා හෙවත් "අසදුල්ලාහ්" යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ප්‍රශංසා කළේ ය.

පසුකාලයේ ඉස්ලාමයට විරුද්ධ ව පැණ නැගුණ අභියෝග මුස්ලිම් ලොවේ ද ඉන් බාහිර ව ද බිහිවන සෑම අවස්ථාවක ම එය පාලනය කර විනාශ කළේ ය. ඉතා උසස් අවබෝධාත්මක දැනුමක් සතු අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා තම එඩිතර බව ද ඥානය ද ඉස්ලාමය වෙනුවෙන් වැය කළේ ය. උසස් ආගමික විසඳුම් ලබා දුන් මෙතුමා නීතිපතිවරයකු වශයෙන් ද කටයුතු කළේ ය. තමාට පෙර සිටි සියලු ම කලීෆාවරුන්ගේ උපදේශන සභාවේ ප්‍රධාන සාමාජිකයකු ලෙස කටයුතු කළ මෙතුමා ඉතා සාධාරණ ව හා වගකීමකින් යුතු ව උපදෙස් ලබා දී එකමතික ව ඉස්ලාමය ආරක්ෂා කිරීමට හා මනා පාලනයක් ලබා දීමට කැප වී කටයුතු කළේ ය.

## කිලාෆතය භාර ගැනීමේ පසුබිම

සිව්වන කලීෆා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කිලාෆතය භාර ගෙන දිවුරුම් දුන් ආකාරය හා අවස්ථාව තුළ පෙර කලීෆාවරුන් තිදෙනා හා සසඳන කළ විශාල වෙනසක් දක්නට ලැබේ.

පෙර කලීෆාවරුන් තිදෙනා තෝරා පත්කර ගැනීම ඉස්ලාමීය දේශපාලනික ප්‍රතිපත්ති හා ජනතා උපදෙස් රකිමින් පූර්ණ අනුමැතිය සහිත ව සිදුවිය. එහෙත් අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ තෝරාගැනීම එයට වඩා වෙනස් ආකාරයකට සිදු විය. එකල සමාජ වාතාවරණයට අනුව මෙයට ඉතා යෝග්‍ය තැනැත්තා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ම විය. එහෙත් කලීෆාවරයා තෝරා ගැනීමේ දී බුද්ධිමත් පිරිසක් එක් රැස්වීම ද උපදෙස් ලබාගැනීමට සුදුසු පරිසරයක් ද පසුබිමක නොතිබුණි. එබැවින් ඉස්ලාමයට ප්‍රවේශ වූ නවකයන්, අධ්‍යාපන දැනුමක් නොමැති අය, යථාර්ථය අවබෝධ කර නොගත් අය ආදී විවිධ පාර්ශව වලින් සැදී කණ්ඩායමක් වෙනත් පළාත්වලින් අගනුවරට එක්රැස් වූහ. කැරැල්ලක් තුළින් කලීෆා තුමන් ඝාතනය කළ ඔවුහු මදීනාව ද තම අණසකට යටත් කර ගත් හ.

මෙම තත්ත්වය යටතේ ඉස්ලාම් දහම ආරක්ෂා කර ඉස්ලාමීය දේශය යථාතත්වයට ගෙන ඒමට වහාම පියවර ගතයුතු බව දක්නට ලැබුණි. අලි, තල්හා, සුබෙයිර්, අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු උමර්, සඃද් ඉබ්නු අබී වක්කාස් (රළියල්ලාහු අන්හුම්) ආදී ප්‍රමුඛ පෙළේ සහාබාවරුන්ගෙන් කෙනකු කිලාෆාත් වගකීම භාර ගත යුතු යැයි, කැරළිකරුවෝ බල කළහ. එහෙත් ඔවුහු සියලු දෙනා කිලාෆතය භාර ගැනීමට ඉදිරිපත් නොවී පසෙකට වී සිටියහ. අවසානයේ අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට බලකළ කැරළිකරුවෝ කිලාෆතය නොපිළිගත්තේ නම් දකින දකින සියලු ම මදීනාවාසින් තම අසිපතට ගොදුරු කර ගන්නා බවට තර්ජනය කළහ.

මෙම අනතුරුදායක තත්ත්වය ගැන අවබෝධ කරගත් අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා "කලීෆාවරයා තෝරා පත්කර ගැනීමේ සුදුසුකම ඔබලාට නොමැත, සමාජයේ පිළිගැනීමට පාත්‍ර වූ ප්‍රධානීන් තම කැමැත්ත පළ කරන්නේ නම් පමණක් මාහට කිලාෆාතය භාර ගත හැකි ය" යැයි පැවසුවේ ය. එය පිළිගත් එම කල්ලිය, ආයුධ මඟින් ප්‍රධානීන් එක් රැස් කර කැමැත්ත ලබා ගත්හ. අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පදවි ප්‍රාප්තිය සිදු වූයේ එම සිදුවීමෙන් පසුව ය.

කලීෆා තුමා මෙම කිලාෆතය තම පාලනයට නතු කර ගැනීම සඳහා පෙර සිටි පළාත් ආණ්ඩුකාර පදවි දරූ කිහිප දෙනකු සේවයෙන් ඉවත් කිරීමට යෝජනා කළේ ය. මෙම ක්‍රියාවෙහි දී මෘදු ව කටයුතු කරන මෙන් හසන්, මුගීරා රළියල්ලාහු අන්හුතුමා ආදී සහාබාවරු කිහිප දෙනෙක් උපදෙස් දුන්හ. එහෙත් කලීෆා තුමා තම තීරණයෙහි දැඩි ව සිටියේ ය. ඉතා කෙටි කාලයකින් කලීෆා තුමා විශ්ව රූප ලබා කළ මෙම සිදුවීම නිසා ඉස්ලාම් ඉතිහාසයේ අමතක කළ නොහැකි දුක්ඛිත වෘත්තාන්තයකට ඇද වැටුණි. මෙහි ප්‍රතිවිපාකයක් ලෙස ජමල්, සිෆ්ෆීන් පමණක් නොව නහර්වාන් වැනි යුද්ධ ද ඇති විය.

## අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ සේවාව

අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමග එක් වී අනන්ත අප්‍රමාණ සේවා හා පරිත්‍යාග ද කළ සේ ම, තමාට පෙර සිටි කලීෆාවරුන් තිදෙනාගේ පරිපාලනයේ ද ප්‍රධාන වගකීම් දරා සේවා රාශියක් ඉටු කළේ ය.

කලීෆා අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ බෛතුල්මාල් භාරකරු ලෙස ද, කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පාලන තන්ත්‍රයේ නීතිපතිවරයෙකු වරයෙකු වශයෙන් ද, උස්මන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පාලනයේ වැදගත් උපදේශකයකු වශයෙන් ද සේවය කළේ ය. විශේෂයෙන් ම සියලු කමිටුවල ශ්‍රේෂ්ඨ උපදේශකයකු ලෙස සේවය කර විවිධ අත්දැකීම් ලබාගෙන ඇත.

ඉස්ලාමීය දේශපාලනයේ සිව්වන පාලකයා ලෙස පදවි දරූ අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පාලන සමයේ අභියෝග බහුල ව පැවති බැවින් විශාල සේවයක් ලබා දීමේ අවස්ථාව එතුමාට හිමි නොවී ය. එසේ වුව ද පාලනය විධිමත් කර කිලාෆතයේ ස්ථාවරත්වය ඇති කිරීම පදනම් කරගෙන ක්ෂණික පියවර කිහිපයක් ගනු ලැබී ය. එහි වැදගත් කරුණු කිහිපයක් මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

- රට වැසියන්ගේ අප්‍රසාදයට ලක් වූ සමහර ආණ්ඩුකාරවරුන් සේවයෙන් පහ කිරීම.
- ජනතාවගේ හා කිලාෆතයේ ආරක්ෂාව වෙනුවෙන් දේශපාලනයේ ස්ථාවර බවක් දකින තුරු උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ ඝාතනය සම්බන්ධ කටයුතු ප්‍රමාද කිරිම.
- ඉස්ලාමය වරදවා අවබෝධ කරගෙන කැරලි ගැසූ කවාරිජ්වරුන්ගේ මැරවරකම් පාලනය කිරීම.
- පාලන කේන්ද්‍රය ලෙස පවත්වා ගත් 'කූෆා නගරය' සංවර්ධනය කිරීම.

- නාගරිකකරණය හා සංස්කෘතික සංවර්ධන කටයුතු ක්‍රියාත්මක කිරීම.
- පොලිස් දෙපාර්තමේන්තුව ප්‍රතිස්ථාපනය.
- නීති විනිශ්චය සඳහා වෙන් වූ ස්ථානයක් ඇතිකිරීම.
- අතරමං වූ හා රැකවරණයක් නොමැති සිවුපා සතුන් සඳහා අස්හල, ගවගාල ආදී රැඳවුම් ස්ථාන ඉදි කිරීම.
- සිර මැදිරි නිර්මාණය කිරීම.
- අරාබි සාහිත්‍යය හා ෆික්හු කලාව ඉගැන්වීම සඳහා අධ්‍යයන මධ්‍යස්ථාන ස්ථාපිත කිරීම.
- සුප්‍රසිද්ධ ව්‍යාකරණ මහාචාර්යවරයකු වන අබුල් අස්වද් අද්දුඅලි ලවා අල් කුර්ආන් අක්ෂර සඳහා පිල්ලම් යෙදවීම.

ඉහත සඳහන් කළ පරිදි සේවා රැසක් නිශ්චිත කාලයක් තුළ ඉටු කළ කලීෆා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා හිජ්රි හතළිස් වැනි වසරේ රමළාන් මාසයේ අබ්දුර් රහ්මාන් ඉබ්නු මුල්ජිම් නම් කාරිජ්වරයාගේ පහරදීමට ලක් වී වෆාත් වූයේ ය.

## අභ්‍යාසය

1. අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා කිලාෆතය භාරගත් අවස්ථාවේ පසුබිම පැහැදිලි කරන්න.
2. කලීෆා අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ ඝාතනයේ පිටුපස සිටි මතධාරීන් කවරහු ද?
3. අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ මුස්ලිම්වරු අතර ඇති වූ සටන් මොනවා ද?



# 22

# ශ්‍රී ලංකා මුස්ලිම්වරුන්ගේ ඉතිහාසය හා දායකත්වය

## අරාබිය හා ශ්‍රී ලංකාව අතර පැවති සබඳතා

ශ්‍රී ලංකාවේ පිහිටීම, අරාබි ජාතිකයන්ගේ නාවුක ගමනාගමනය පිළිබඳ දැනුම හා අත්දැකීම් ක්‍රිස්තු පූර්ව යුගයේ සිට ම ශ්‍රී ලංකාව හා සම්බන්ධතා පැවැත්වීමට හේතු කාරක වී ඇත්තේ ය.

අරාබි ව්‍යාපාරිකයන් හා ශ්‍රී ලංකාව අතර සබඳතා කුමන කාලයක සිට ආරම්භ වුණි ද යන්න නිශ්චිත වශයෙන් ම ගණන් බලා පැවසිය නොහැකි වුව ද පුරාණයේ සිට ම මෙම සබඳතා පැවත එන බව දැන ගැනීමට ඓතිහාසික සාක්ෂි සහය වේ.

ඉස්ලාම් දහම ලොවට පහළවීමට පෙර සිට ම අරාබි ව්‍යාපාරිකයෝ ඉන්දියානු සාගරය ආශ්‍රිත ව්‍යාපාරවල නියැළුණහ. නැගෙනහිර හා බටහිර රටවල් අතර ව්‍යාපාර ද්‍රව්‍ය හුවමාරු කිරීමෙහි ලා පුරෝගාමීන් ලෙස ක්‍රියා කළ මොවුහු ශ්‍රී ලංකාව පිළිබඳ ව ද දැන සිටියහ. එවකට නැගෙනහිර හා බටහිර යා කළ සේද මාවත මධ්‍යයේ ශ්‍රී ලංකාව පිහිටි බැවින් අරාබිවරුන්ගේ ව්‍යාපාරික ගමනාගමන කටයුතුවල දී ශ්‍රී ලංකාව හොඳ නවාතැනක් විය.

ශ්‍රී ලංකාවේ පිහිටි වරාය තුළ දැක්නට ලැබුණු වෙළඳ භාණ්ඩ, ආරක්ෂක පහසුකම්, ආහාර, පානීය ජලය හා නැව් අලුත්වැඩියා කිරීමේ පහසුකම් ආදිය අරාබි ව්‍යාපාරිකයන් මෙහි නවාතැන් ගෙන යෑමට හේතු වුණි.

මෙසේ අරාබි ජාතිකයන් අතීතයේ සිට ම ඉන්දියානු සාගරයේ නිතර යාත්‍රා කිරීමටත් පුරුදු වී සිටියා පමණක් නොව ඔවුහු දකුණු ආසියාවේ සහ අග්නිදිග ආසියානු ප්‍රදේශවල කුඩා ජනාවාස පිහිටුවා ගැනීමට ද උනන්දු වූහ.

ක්‍රි. පූ. 310ට පෙර තරම් දීර්ඝ කාලයක සිට ම ඔවුන් මැඩගස්කරය සහ සුමාත්‍රාව අතර වෙළෙඳ කටයුතු කරගෙන යද්දී ශ්‍රී ලංකාව අතර මැදි කලාපයක් ලෙස සලකා කටයුතු කර තිබීම ද වැදගත් ය. මලබාර් වෙරළේ සහ ශ්‍රී ලංකාවේ සිටින අරාබීන් වෙරළ ආශ්‍රිත කටයුතුවල ප්‍රවීණයන් ලෙස සැලකුම් ලබා සිටි බව ද ප්ලිනි (ක්‍රි. ව. 23-79) සඳහන් කරයි.

ටොලමි (ක්‍රි. ව. 150) තම සිතියම අනුසාරයෙන් කරන පැහැදිලි කිරීම්වලට අනුව ඔහු මෙම කුඩා දිවයින පිළිබඳ මුල්වරට දැනුමක් ලබාගෙන ඇත්තේ ද සාමුද්‍රික කටයුතුවල යෙදුණු අරාබින්ගෙනි. එහෙත් ප්ලිනි පෙන්වා දෙනුයේ මලබාර් ප්‍රාදේශයේ අරාබි ජාතිකයන් විශාල සංඛ්‍යාවක් වාසය කළ ද ශ්‍රී ලංකාවේ එතරම් බහුතරයක් නොවූ බව ය.

ඉහත සඳහන් කරන ලද ප්‍රකාශ සියල්ල ම අරාබිය හා ශ්‍රී ලංකාව අතර පැවත ආ සබඳතාවල ඉපැරණි බව හා ඒ සබඳතා ඉස්ලාම් දහම බිහිවීමටත් පෙර සිට ම පැමිණෙන්නෙකි, යන්න නිරූපණය කරයි. ඒ සමඟ ම ඉස්ලාමයේ පැමිණීමත් සමග මෙම සබැඳියාව තවත් ස්ථිර විය.

## ඉස්ලාමය ශ්‍රී ලංකාවට හඳුන්වාදීම

ශ්‍රී ලංකාවට ඉස්ලාම් කෙදිනක හඳුන්වාදෙනු ලැබුවේ ද යන්න පිළිබඳ පැහැදිලි සාක්ෂි දක්නට නොලැබුණ ද ඉස්ලාම් හඳුන්වා දීමට හේතු වූ මූලාශ්‍රගත සාක්ෂි විශාල ප්‍රමාණයක් ලැබී ඇත. මේවායේ සහය ඇති ව අප රටට ඉස්ලාම් හඳුන්වා දුන් කාල පරිච්ඡේදය පහත සඳහන් පරිදි අනුමාන කළ හැකි ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තම අවසාන කාල පරිච්ඡේදය තුළ රටවල් රැසකට ඉස්ලාමීය ධර්ම දූත පණිවුඩ යැවූහ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා යවන ලද ලිපි මෙයට සාක්ෂි වේ. මෙලෙස ම නැගෙනහිර රටවල්වලට ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විසින් ලිපි යවන ලද බවට ඉතිහාසඥයන් කරුණු ඉදිරිපත් කර ඇත.

වහබ් ඉබ්නු අබි හෆ්සා නමැති නබි මිතුරා චීනයට ගිය බව තෝමස් ඔර්නල්ට් නැමැත්තා සඳහන් කළ බව හමීදුල්ලාහ් තම Foreign Relations of The Prophet Mohammed යන ග්‍රන්ථයේ සඳහන් කරයි. එය සාක්ෂියක් ලෙස ගෙන M.C සිද්දි ලෙබ්බේ මුස්ලිම් නේෂන් සඟරාව මගින් පහත අදහස ඉදිරිපත් කරයි.

ක්‍රි. ව. 628 දී වහබ් ඉබ්නු හෆ්සා නැමැති නබි මිතුරාව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ශ්‍රී ලංකාවේ රජතුමා හමුවීමට එවූහ. නබිතුමාගේ ලිපිය රජතුමාට පිරිනැමූ නබි මිතුරාට තම සේවාව දියත් කිරීමට අනුමැතිය ලබා දෙන ලදි. ඔහු ක්‍රි. ව. 632 දී තම මවු රට බලා පිටත් වූයේ ය.

මෙම සාක්ෂි දෙක ම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ කාල පරිච්ඡේදය තුළ ශ්‍රී ලංකාවේ ඉස්ලාම් හඳුන්වා දෙන ලදි, යන්නට සාධක ලෙසට ප්‍රමාණවත් ය.

කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාල පරිච්ඡේදය තුළ ශ්‍රී ලංකාවට ඉස්ලාම් හඳුන්වා දෙන ලදැයි උපකල්පනය කිරීමට ඉතිහාසඥවරයකු වූ ඉබ්නු සහ්රායාර් තම " අජාඉබුල් හින්ද්" නම් ග්‍රන්ථයේ සඳහන් කරන ලද සිදුවීම සහාය වේ.

එවකට ශ්‍රී ලංකාවේ ජීවත් වූ අරාබිවරු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පිළිබඳ සැල වූ වහා ම ඒ පිළබඳ නිවැරදි තොරතුරක් දැන ගැනීමේ අරමුණින් තමන් අතර සිටි දක්ෂයකු තෝරාගෙන ඔහුට සහයට තවත් කෙනකු ඔහු සමග යැවූහ. මෙම දූතයන් අරාබියට ගොස් ළඟා වන විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වෆාත් වී එතුමාට පසු කලීෆාතුමා ද මිය ගොස් දෙවන කලීෆා රාජ්‍ය පාලනය පැවතුණි. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගෙන් ඉස්ලාමය පිළබඳ විමසා දැනගත් ඔවුහු නැවත ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණිය හ. පැමිණෙන අතරමග දී, පාකිස්තානයේ මක්‍රාන් තැන්නේ දී ඔහු මිය ගියේ ය. ඔහු සමග ගිය සේවකයා ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණ ඉස්ලාමය පිළිබඳ තොරතුරු දැනුම් දුන්නේ ය.

ක්‍රි. ව. 8 වන සියවසේ දී උමෙයියා කලීෆාවරයෙකු වූ අබ්දුල් මලික් හා වලීද් යන අයගේ පාලන කාලයේ දී ඉරාකයේ ආණ්ඩුකාර හජ්ජාජ්ගේ හිරිහැරවලට බිය වී උමෙයියා වංශයේ රාජ්‍යයට විරුද්ධ බනූ හාසිම්වරුන් දකුණු ආසියාවේ හා ශ්‍රී ලංකාවේ වෙරළ අවට පදිංචි වූ බවට තොරතුරු "සිලෝන්" නම් ග්‍රන්ථයේ සර් ජෙම්ස් එමර්සන් ටෙනන්ට් සඳහන් කර ඇත. මෙලෙස ම සිදු වූ තවත් පදිංචි වීමේ සිදුවීමක් ඉතිහාසඥයකු වූ අල්බලාදූරි තම "ෆුතූහුල් බුල්දාන්" නම් ග්‍රන්ථයේ පහත දැක්වෙන පරිදි සඳහන් කළේ ය.

ක්‍රි. ව. 8 වන සියවසේ ආරම්භක කාලයේ දී එවකට ශ්‍රී ලංකාවේ රජතුමා වූ දෙවන ධාථෝපතිස්ස ශ්‍රී ලංකාවේ මියගිය අරාබි වෙළෙඳුන් කිහිපදෙනකුගේ වැන්දඹුවන් හා අනාථ දරුවන් අරාබියට යැව්වේ ය. මොවුන් ගිය නැව වර්තමාන කරච්චියට සමීප ව පිහිටි තේබල් නම් ස්ථානයේ දී කොල්ලකරුවන් විසින් අත්පත් කර ගෙන සිරගත කරන ලදි. මෙම සිදුවීම සැල වූ වහා ම හජ්හාජ් සින්දු රටේ රජතුමා වූ රෝයි දහර්ට ලියුමක් යවා එම කාන්තාවන් විගසින් නිදහස් කරන ලෙස පැවසුවේ ය. හජ්ජාජ්ගේ ආයාචනය පිළිබඳ උදාසීනව කටයුතු කළ බැවින් සින්දු රටට මුහම්මද් බින් කාසිම්ගේ නායකත්වය යටතේ විශාල සේනාවක් යවා ක්‍රි. ව. 715 දී සින්දු ප්‍රදේශය මුස්ලිම්වරු විසින් ජයග්‍රහණය කළ හ.

ඉහත සඳහන් කළ සිදුවීම් සියල්ල ම ඉස්ලාමය ව්‍යාප්ත වූ කාලයේ ශ්‍රී ලංකාව තුළ ද ඉස්ලාම් හඳුන්වා දී තිබුණි, යන්න නිරූපණය කිරීමට අවශ්‍ය සාධක ලෙස දක්නට ලැබේ. ඉන්පසු ද දිගින් දිගට ම එනම්, හිජ්රි 2 වන හා 3 වන සියවස්වල දී ශ්‍රී ලංකාවේ මුස්ලිම්වරුන් ජීවත් වුණු බව අරාබි කාසි සනාථ කරයි. ශ්‍රී ලංකාවේ දී සොයා ගන්නා ලද සොහොන් ගල්, ගල්කුලුනු ද මේ බව තහවුරු කරයි. ඉස්ලාම් හැඳිනගත් බව ඉතිහාසයේ සඳහන් වෙන කාලිද් ඉබ්නු බකායාගේ හිජ්රි 337දී තැන්පත් කරන ලද සොහොන් ගල ක්‍රි. ව. 1787 දී ශ්‍රී ලංකාවෙන් සොයා ගන්නා ලදි. ඉස්ලාමය දේශනා කිරීම සඳහා බග්දාද් කාලීෆාවරයා විසින් මොහු ශ්‍රී ලංකාවට එවන ලදි.

ආරම්භයේ දී අරාබිවරුන් ද පසුව අරාබි මුස්ලිම්වරුන් ද ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණ ව්‍යාපාරික කටයුතුවල නියළුණු විට ද මෙහි පදිංචි වූ විට ද ලාංකීය රජවරු හා ජනතාව ඔවුන් පිළිගෙන සංග්‍රහ කළහ. මෙලෙස මොවුන් ආනයනය අපනයනයට පහසු වන ලෙස වෙරළාසන්න ව වාසස්ථාන හා ගබඩා පිහිටුවා ගත්හ.

ලාංකීය රජවරුන්ට හා ජනයාට අවශ්‍ය විදේශ භාණ්ඩ එම රටවල්වලින් ගෙනවිත් දෙන ලද්දේ බොහෝ විට අරාබි මුස්ලිම්වරුන් ය. එපමණක් නොව දේශීය නිෂ්පාදන අන්තර් ජාතික වෙළඳ පොළ තුළ ප්‍රචලිත කිරීම ට පුරෝගාමී වූයේ ද ඔවුන් ය.

තව ද ඔවුන් ස්වදේශීය රජවරුන් හා ජනතාව සමග සදාචාරාත්මක ලෙස හැසිරුණහ. ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණි අරාබිවරුන්ට ශ්‍රී ලංකාව ආක්‍රමණය කිරීමේ සිතුවිල්ලක් හෝ මෙහි ඇති සම්පත් සූරාගැනීමේ අරමුණක් කිසිඳු ආකාරයකින් නොතිබුණි. මේ නිසා ඔවුන්ට නුපුරුදු සංස්කෘතික සම්ප්‍රදායන්වලින් යුක්ත ස්වදේශ ජනයා සමග සෙනෙහසින් ජීවත්වීම එතරම් අපහසු නොවී ය.

මුල් කාලයේ දී මුස්ලිම්වරුන් තුළ දක්නට ලැබුණු මෙවැනි යහගුණාංග හේතුවෙන් ඔවුහු ශ්‍රී ලංකාවේ අපනයන වෙළෙඳාමේ තනි අයිතිය ලබා සිටි අතර වෙළෙඳාම සම්බන්ධ ව කරුණු කාරණා පිළිබඳ රාජ්‍ය පාලකයා උපදෙස් ලබාදෙන්නන් ලෙස ද සිටියහ.

ඔවුහු මෙ රට වෙනුවෙන් සිදුකළ සේවාවන් උදෙසා තනි ජනාවාස පිහිටුවා ගැනීමට ප්‍රමාණවත් භූමිය මෙන්ම ස්වදේශ කාන්තාවන් විවාහ කර දීමට තරම් ස්වදේශිකයන්ගේ සිත් මුස්ලිම්වරු ජය ගත්හ. සිංහල රජවරු සිය රාජ්‍ය තුළ මොවුන්ට මන්ත්‍රී, දූතයන් ආදි උසස් පදවි තානාන්තර ලබා දුන්හ.

මෙම කාලයේ දී ඉස්ලාමීය කිලාෆතය පවා ලාංකීය මුස්ලිම්වරු පිළිබඳ අවධානය යොමු කරමින් තිබුණි. අබ්බාසීය රාජ්‍ය පාලන සමයේ දී ලාංකීය මුස්ලිම්වරුන්ගේ අධ්‍යාපනය, ආගම, සදාචාරය ඇතුළු අංශයන්හි දුර්වලතා ඇති වූ විට එවකට පාලනයේ සිටි අබ්බාසීය පාලකයකු, කාලිද් ඉබ්නු බකායා නමැති උපදේශකවරයා කොළඹට එව්වේ ය. ඔහු කොළඹ නගරයේ ආගමික සේවා ඉටු කළේ ය. ඔහුගේ සිහිවටනයක් බ්‍රිතාන්‍ය පාලන කාලයේ දී සොයා ගන්නා ලදි.

ශ්‍රී ලංකා මුස්ලිම් ජාතිකයන් ආරම්භයේ දී කොළඹ, බේරුවල, ගාල්ල, මාතර වැනි වෙරළබඩ නගරවල හා ඉන්පසු ක්‍රම ක්‍රමයෙන් කුරුණෑගල, ගම්පොළ වැනි කඳුකර ප්‍රදේශවල ද පදිංචි වී ජීවත් වී ඇත. ඔවුන්ගේ පරම්පරාව අද අප රටේ විවිධ ප්‍රදේශවල ව්‍යාප්තව ජීවත් වන මුස්ලිම් ප්‍රජාව ලෙස සැලකිය හැකි ය.

# දේශීය යහපතට දැක්වූ දායකත්වය

ලාංකීය මුස්ලිම්වරු තමන්ගේ අභිවෘද්ධිය සඳහා පමණක් නොව තම රටේ දේශිය යහපත උදෙසා ද බොහෝ සේ දායක වූහ. ශ්‍රී ලංකාවේ මැණික්, ඇත් දළ, සුවඳ විලවුන් යනාදිය විදේශ රටවලට ගෙන ගියහ. "ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ පාදය සලකුණු වූ කන්ද ශ්‍රී ලංකාවේ පිහිටා ඇත." යන්න විශ්වාස කළ අරාබි ව්‍යාපාරිකයන්ගේ හා වරින්වර ශ්‍රී ලංකාව නැරඹීමට පැමිණි අරාබි යාත්‍රිකයන්ගේ චාරිකා මගින් ද මෙරට ප්‍රචලිත විය.

ශ්‍රී ලංකාවේ ආර්ථික අභිවෘද්ධිය උදෙසා මුස්ලිම්වරුන්ගේ දායකත්වය විශේෂිත ය. ශ්‍රී ලංකාවේ අපනයන භාණ්ඩ විදෙස් රටවලට අපනයනය කර විදේශ විනිමය උපයා ගැනීමට, මුස්ලිම්වරු ද වැඩි දායකත්වයක් ලබා දුන්හ. එවැනි අපනයන භාණ්ඩ නිෂ්පාදනය කිරීමට ජනතාව ආරම්භ කිරීම නිසා රටේ ආදායම ඉහළ ගියේ ය. වෙළඳාමෙහි පමණක් නොව රටේ ගොවිතැන නගාසිටුවීමට ද මුස්ලිම්වරු වෙහෙස වූහ. අස්වැන්න වැඩි කිරීමේ අරමුණින් තමන් ද ගොවිතැනෙහි නියැළුණහ.

විදේශ රටවලින් පේෂ කාර්මිකයන් කැඳවාගෙන පැමිණ පේෂ කර්මාන්තය වර්ධනයට වෙහෙස වූහ. එකල දක්නට ලැබුණු දේශීය ප්‍රවාහන ක්‍රමයට "තවලම්" නම් ප්‍රවාහන ක්‍රමය හඳුන්වා දී එය පාලනය කරමින් සිටියහ.

මෙරට රාජ්‍ය පාලනයට හා නිදහස් ව්‍යාපාර ජය ගැනීමට මුස්ලිම්වරු නොමඳ දායකත්වයක් දැක්වූහ. පොළොන්නරු රාජධානි සමයේ කීර්තිමත් රජකු වූ මහා පරාක්‍රමබාහු රජතුමාගේ (ක්‍රි. ව. 1156-1186) රාජ සභාවේ මුස්ලිම් ජාතිකයන් 4 දෙනකු ව්‍යාපාර උපදේශකවරු ලෙස පත් කර සිටි බව භූගෝල විද්‍යායකු වන ඉද්රීසිගේ සටහන මහාචාර්ය එස්. පරණවිතාන මහතා තහවුරු කරයි.

ඊජිප්තුව සමග ව්‍යාපාරික අවස්ථා වැඩි කර ගැනීමේ අරමුණින් ශ්‍රී ලංකා රාජ්‍යය වෙළඳාමෙහි කොටස්කරුවෙකු වූ මුස්ලිම්වරයෙකුව ඊජිප්තුවට දූතයෙකු ලෙස යැව්වේ ය. පෘතුගීසීන් පලවා හැරීමේ අරමුණින් ඉන්දියාවේ කැලිකට් ප්‍රාන්තයේ රජතුමා වූ සාමෝරින්ගේ උපකාර ලබා ගැනීම සඳහා මායාදුන්නේ රජතුමා දූතයන් ලෙස මුස්ලිම්වරු යැව්වේ ය. යුධ සේනාවේ උපකාර ලබා දීමෙන් පමණක් නොනැවතී තමන් ද සේනාවට බැඳී සටන් කළහ. නුවර රජතුමාගේ දූතයන් ලෙස ද මුස්ලිම්වරු සේවය කළහ.

ඉංග්‍රීසින්ගේ පාලන කාලයේ දී රටේ පාලන ක්ෂේත්‍රය තුළ ද සේවය කළහ. 19 වන සියවසේ අවසාන භාගයේ දී ශ්‍රී ලංකාවේ නිදහස වෙනුවෙන් අනෙකුත් ජාතීන් සමගඑක් ව සටන් කළ මුස්ලිම්වරුන්ගේ දායකත්වය විශේෂිත ය.

බෙද වෙන්කොට පාලනය කරන ප්‍රතිපත්ති රැගත් ඉංග්‍රීසින්, ශ්‍රී ලංකීය සමාජය බෙදා වෙන් කිරීම තුළින් නිදහස ලබා දීම ප්‍රමාද කිරීමට උත්සාහ ගත්හ. එවිට අනෙකුත් ජාතික නායකයන් සමග එක් ව ටී. බී. ජයා ඇතුළු මුස්ලිම් නායකයන් හඬ නැගූ නිසා

නිදහස ලබාගැනිම පහසු විය. 1815 දී අහිමි වී ගිය ජාතික නිදහස නැවත 1948 දී ලබා ගැනීමේ කාර්යභාරයේ දී මුස්ලිම් නායකයන්ගේ ද දයකත්වය හිමි විය.

මේවාට අමතර ව සමාජයේ සමගිය, අධ්‍යාපන අභිවෘද්ධිය, නීති ක්ෂේත්‍රය, සෞඛ්‍යය අංශය, ජාත්‍යන්තර සම්බන්ධතා යනාදිය මෙරට සංවර්ධනයට හා දියුණුවට මුස්ලිම්වරුන් එදා ලබාදුන් දායකත්වය ද අද ලබාදෙන දායකත්වය ද අමතක කළ නොහැකි ය.

## අභ්‍යාසය

1. ශ්‍රී ලංකාවට ඉස්ලාම් දහම හඳුන්වා දීම සඳහා දයක වන්නේ කුමන ජාතිකයන් ද?

2. වෙළඳ කටයුතු උපදේශකවරුන් ලෙස මුස්ලිම් ජාතිකයින් 4 දෙනකු පත් කරති බුණේ කුමන රජ සමයක ද?

3. මුස්ලිම්වරුන්ගේ මුතුන් මිත්තන් වෙරළබඩ තීරයේ ජනාවාස තනා ගැනීමට හේතු වූ පසුබිම විස්තර කරන්න.

4. ශ්‍රී ලංකවේ නිදහස වෙනුවෙන් සටන් කළ මුස්ලිම් නායකයන් සඳහන් කරන්න.

5. ශ්‍රී ලංකාවේ ආර්ථික අභිවෘද්ධිය වෙනුවෙන් මුස්ලිම්වරුන්ගේ දයකත්වය කෙසේදැයි පැහැදිලි කරන්න.



# 23

## ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් නායකයින් I

# මුහම්මදු කාසිම් සිද්දි ලෙබ්බේ

**අධ්‍යාපනය යනු භාෂාව කියවා දැන ගැනීම පමණක් ම නොවේ. එය මානසික පෘථුලභාවය හා නිරවුල්බවට සහය වේ. අල් කුර්ආනයේ ඇති දේශනා අවබෝධ කරගෙන එය අනුගමනය කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. මෙය තේරුම් ගෙන නැති පුද්ගලයින් තමන් ම රවටා ගත්තවුන් ය. (සිද්දි ලෙබ්බේ)**



අධිරාජ්‍ය පාලන සමයේ දී ශ්‍රී ලාංකිකයන්ගේ පිබිදීමට උර දුන් අනගාරික ධර්මපාල තුමා (1864-1933) වැනි සිංහල නායකයන් සමඟ ආරුමුග නාවලර් තුමා (1822-1879) හා සිද්දි ලෙබ්බේ තුමා (1838-1898) වැනි දෙමළ, මුස්ලිම් නායකයන් ද සුවිශේෂී සේවයක් ඉටු කළ හ.

ශ්‍රී ලංකික මුස්ලිම් ජනයාගේ පිබිදීමට නායකත්වය දුන් මුහම්මදු කාසිම් සිද්දි ලෙබ්බේ නම් වූ විද්වතා උපත ලැබුවේ 1838 ජුනි මස 11වන දින නුවර දී ය. මෙතුමා පැවත එන්නේ අරාබි පරම්පරාවකින් බව සැලකේ. අරාබියේ සිට වෙළඳාම අරමුණු කරගෙන ලංකාවට පැමිණි මුල්ක් රහ්මතුල්ලාහ් නැමැත්තා අලුත්ගම ප්‍රදේශයේ පදිංචි වූ අතර ලාංකික කාන්තාවක් විවාහ කර ගත්තේ ය.

මුල්ක් රහ්මතුල්ලාහ්ගේ පුතණුවන් වන මුහම්මදු ලෙබ්බේ නැමැත්තා ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජුගේ පාලන කාලයේ දී වෙළෙඳාම අරමුණු කරගෙන මහනුවර පදිංචි වී සිටියේ ය. ඔහුගේ පුතා සිද්දි ලෙබ්බේ වේ.

බ්‍රිතාන්‍ය ආක්‍රමණිකයන් මහනුවර අත්පත් කරගැනීමෙන් පසු ඔවුහු ඉංග්‍රීසි මාධ්‍යයෙන් අධ්‍යාපනය ලබා දීම සඳහා පාසලක් ආරම්භ කළහ. මෙම පාසලේ අධ්‍යාපනය හැදෑරූ මුහම්මදු ලෙබ්බේ මනා දැනුම් සම්භාරයක් සහිත මනා පවුල් පසුබිමකින් යුතු පුද්ගලයකු වීම හේතුවෙන් එකල බ්‍රිතාන්‍ය රජය නීතිඥයකු ලෙස ඔහු 1833 දී පත් කෙරිණි. නීතිඥයකු ලෙස පත් වූ ප්‍රථම ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ජාතිකයා ද ඔහු වේ. එකල ශ්‍රී ලාංකාව තුළ පළ වූ "සිලෝන් ඇල්මනැක්"නම් වූ පුවත් පත ලංකා යෝනකයන්ගේ නායකයා ලෙස ද ඔහු හඳුන්වා තිබුණි.

මුහම්මදු කාසිම් සිද්දි ලෙබ්බේ, මුහම්මදු ලෙබ්බේ දව උපන් පුතුන් අතරින් තුන්වැන්නා වේ.

සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ පවුල සහෝදර සහෝදරියන් පස් දෙනෙකුගෙන් සමන්විත විය. එහි දෙදනකු ගැහැනු වූ අතර තිදෙනකු පිරිමි විය. ඔවුහු පස්දෙනා ම දැනුමෙන් පෝෂිත අරාබි භාෂාව ප්‍රගුණ කළ, හා ආගමික දැනුමින් සන්නද්ධ වූවෝ ලෙසට හඳුනාගනු ලැබූහ. සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ වැඩිමහල් සහෝදරයා වූ මුහම්මදු ලෙබ්බේ ආලිම්වරයකු මෙන් ම නීතිඥයකු ද වූවේ ය. මෙතුමා මුස්ලිම්වරුන්ට නායකත්වය දුන්නේ ය. මුස්ලිම්වරුන්ගේ දික්කසාද නඩු විභාග කරන කාලි විනිශ්චයකරුවකු වශයෙන් ද මෙතුමා පත් කරන ලදි. මෙතුමා ජීවත් වූ ප්‍රදේශයේ ජනයා 'මරයික්කායර්' යන නමින් මෙතුමා හැඳින්වූ අතර කවියකු ලෙස ද ප්‍රචලිත ව සිටියේ ය. මෙතුමා කවි 300කට අධික ප්‍රමාණයක් රචනා කර ඇත. සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ සහෝදරිය වූ මුත්තු නාච්චියා ආලිමාවරියක් ලෙස ප්‍රකට වූවා ය. ඇය නුවර ත්‍රිකුණාමල පාරේ සිද්දි ලෙබ්බේ තුමා විසින් ඇරඹූ මුස්ලිම් බාලිකා විද්‍යාලයේ විදුහල්පතිනිය වශයෙන් කටයුතු කළා ය.

සිද්දි ලෙබ්බේ තම වැඩිමල් සොයුරාගෙන් අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීමට ද හා අරාබි, දෙමළ හා සිංහල භාෂා ද ඉගෙන ගත්තේ ය. පසු කලෙක මහනුවර ඉංග්‍රීසි මාධ්‍ය පාසලක අධ්‍යාපනය ලැබුවේ ය. මෙකල අකුරණ ප්‍රදේශයේ ජීවත් වූ කසාවත්ත ආලිම් අප්පා නම් වු සෙයිගු මුහම්මද් ආලිම් වෙත ගොස් අරාබි භාෂාව උගෙන තව දුරටත් ප්‍රගුණ කළ සිද්දි ලෙබ්බේ මැතිඳු, තම භාෂා ප්‍රවීණතාව මේ අයුරින් තව දුරටත් වර්ධනය කර ගත්තේ ය.

කායල්පට්ටිනම් සිට පැමිණ මහනුවර විසූ අබ්දුල් කාදිර් මීයාප් පිල්ලයි නැමැත්තාගේ දියණිය වූ සෙයියිද උම්මා නැමැත්තිය (ක්‍රි.ව. 1871 දී ) විවාහ කර ගත්තේ ය. මැය අල් කුර්ආනය හොඳින් හදාර තිබුණා ය. දෙමළ, ඉංග්‍රීසි වැනි භාෂා ද ප්‍රගුණ කර තිබූ ඇය මැහුම්, ගෙතුම් ශිල්ප කලාවන්හි ද කුසලතාවන්ගෙන් ද හෙබි වූවා ය. පියානෝව ගිටාරය වැනි සංගීත භාණ්ඩ වාදනයට ද දස්කම් පෑ ඇය අල් කුර්ආනය පිළිබඳ දැනුමෙන් හා නව ලොව අධ්‍යාපනයෙන් සන්නද්ධ වූවා ය. තම ස්වාමියාගේ අදහස්වලට සරිලන අයුරින් එක් ව කටයුතු කිරීමටත් ඔහුගේ පෙරටුගාමී සැලසුම්වල දී සහය වීමට ද ඇයට හැකි විය. එතුමන්ට දරුවන් නොමැති වූයෙන් අබ්දුල් හමීඩ් යන නමින් දරුවකු හදා ගත්තේ ය.

1874 සිට 1878 දක්වා මහ නගර සභා අධිකරණ විනිසුරුවරයකු ලෙස විටින් විට සේවය කළේ ය. වසර 8 ක කාලයක් මහනගර සභා සභිකයකු ලෙස ද, කටයුතු කළ මෙතුමා 1884-87 දක්වා කොළඹ ප්‍රදේශයේ පදිංචි වූ නමුත් නැවත මහනුවර පදිංචි වී ජීවත් වූයේ ය.

සමාජ සේවා ක්‍රියාකාරකම්වල නිරත වීමේ ද සමාජය දියුණු කිරීමේ ද අධික උනන්දුවක් දැක්වූ සිද්දි ලෙබ්බේ තුමා නීතිඥ වෘත්තියෙන් තෘප්තිමත් වූයේ නැත. එකල ශ්‍රී ලංකා මුස්ලිම් ජනයාගේ අධ්‍යාපනය හා ආගමික කටයුතු සම්බන්ධයෙන් ඉතා දුර්වල තත්ත්වයක සිටිනු දුටු එතුමා බොහෝ සෙයින් දුක් වූවේ ය. එහෙයින් ක්‍රි. ව. 1882 දෙසැම්බර් මස 12 දින "මුස්ලිම් නේෂන්" නමින් පුවත්පතක් ආරම්භ කළේ ය. ආගමික පරිසරය සංවර්ධනය කිරිම හා අධ්‍යාපනයේ වැදගත්කම අවධාරණය කිරීමට මෙන් ම තමා

සමාජයේ දියුණුව උදෙසා ගනු ලබන ක්‍රියාමාර්ග පිළිබඳ දැනුවත් කිරීමට මෙම පුවත්පත මාධ්‍යයක් කර ගත්තේ ය. මෙම පුවත් පත එළිදැකීමත් සමඟ ම ශ්‍රී ලංකාවේ ප්‍රථම මුස්ලිම් පුවත්පත්වේදියා යන ගෞරවය හිමි කරගැනීමට ද ඔහුට හැකි විය.

විප්ලවයේ වීරයා ඔරාබි පාෂා ඊජිප්තුවෙන් පිටුවහල් කර ලංකාවට පැමිණි අවස්ථාවේ එතුමා පිළිගැනීම නොකරන්න යැයි, රජය පුවත්පත් මඟින් ඉල්ලීම් කරන ලදි. මෙම තහනම නොතකා මෙතුමාගේ පෞද්ගලික උත්සාහයෙන් මුස්ලිම් ජනයා එක්රොක් කොටගෙන වරායට ගොස් එතුමා පිළිගෙන සංග්‍රහ කළේ ය. මෙතුමාගේ ක්‍රියා කලාපය දෝෂදර්ශනයට ලක්කර පුවත් නිකුත් වුව ද එතුමා ඒ පිළිබඳ නොතැකුවේ ය.

හොඳ ආගමික දැනුමක් තිබෙන වැඩිමල් සහෝදරයාගේ මගපෙන්වීම ද කසාවත්ත ආලිම් අප්පා හා යෙමන් දේශයේ ආගමික නායක වූ අබ්දුල්ලා බාදීප් වැනි අයගේ සබඳතා සිද්දි ලෙබ්බෙගේ ආධ්‍යාත්මික අංශ තර කළේ ය. තවත් පැත්තකින් ඊජිප්තුවෙන් පිටුවහල් කරන ලද ඔරාබි භාෂා, ජාත්‍යන්තර මුස්ලිම්වරුන්ගේ ඒකීයභාවයට හා එකමුතුකමට හඬ නැගූ ජමාලුද්දීන් අෆ්ගානි, මුස්ලිම් අධ්‍යාපනය හා සමාජ උන්නතිය තකා කැපවුණු ශ්‍රීමත් සෙයියිත් අහ්මද් කාන් වැනි අයගේ චින්තනයේ බලපෑම් ප්‍රතිගාමී නිවැරදි චිත්තන එතුමා තුළ වර්ධනය වීමට හේතු විය. මේ චින්තන රටා දෙක ම පැහැදිලි ව සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ නිර්මාණවල ගැබ් වී ඇත.

වාප්පිච්චි මරික්කාර් සමඟ එක් ව සිද්දි ලෙබ්බේ විසින් ආරම්භ කළ අධ්‍යාපන සංවර්ධන සංගමයට ඔහුගේ සේවාව අඛණ්ඩ ව වුවමනා වී තිබුණු නිසා කොළඹ පදිංචි වීමේ අවශ්‍යතාව ඔහුට ඇති විය. ලාංකික මුස්ලිම්වරුවන්ව දැනුවත් කිරීම උදෙසා "මුස්ලිම් නේෂන්" පුවත්පත සහ "ඥානදීපය" නම් සඟරාව පල කිරීමට මුල් විය. මෙම මාධ්‍ය දෙක ම ඉස්ලාම් දහම සම්බන්ධ සවිස්තරාත්මක තොරතුරු මහජනතාව වෙත ලබා දීමට උපකාරී විය. ඉස්ලාම් දහම වැඩි දුර අධ්‍යයනයේ දී අරාබි භාෂාව වැදගත් වන අයුරු මේ මාධ්‍ය දෙක උපයෝගී කරගෙන අවධාරණය කරනු ලැබී ය. ඉස්ලාමය දැනගැනීමට නම් අරාබි භාෂාවේ වැදගත්කම ගැන විග්‍රහ කර එය ඉගෙන ගත යුතු යන අවශ්‍යතාව පළ කළේ ය.

අධ්‍යාපන ක්ෂේත්‍රය තුළ මුස්ලිම්වරුන් පසුබෑමට ලක් වී සිටි කාල වකවානුවක දී මුස්ලිම් ප්‍රජාවේ දියුණුව ළඟා කර ගැනීමට අධ්‍යාපනය වැදගත් වන බව තම දේශනා මෙන් ම පුවත්පත් සඟරාවල පළ කරන ලද ලිපි මඟින් අධික ලෙස අවධාරණය කළේ ය. මෙහි ප්‍රතිපලයක් ලෙස කොළඹ සහිරා විදුහල බිහිවිය. වාපිච්චි මරික්කාර් වැනි ධානපතීන්ගේ සහයෝගය විදුහලේ පරිපාලන කටයුතු සඳහා ලබා ගැනීමට ඔහු සමත් විය.

මුස්ලිම්වරුන් බහුල වශයෙන් ජීවත්වන කොළඹ, නුවර, ගම්පොළ, පොල්ගහවෙල, කුරුණෑගල, බදුල්ල, ගාල්ල, මාතර යනාදි පෙදෙස්වල පාසල් පිහිටුවීම පමණක් නොව මීට ඒ ඒ ප්‍රදේශයේ විසූ මුස්ලිම් ප්‍රමුඛයන්ගේ ද අධ්‍යාපන දෙපාර්තමේන්තු නිලධාරීන්ගෙන් ද සහයෝගය ලබා ගැනීමට ද සමත් විය.

මෙම වකවානුවල මුස්ලිම් කාන්තාවන්ගේ අධ්‍යාපනයේ දියුණුව පිළිබඳ අවධානය යොමු කළ සිද්දි ලෙබ්බේ මහනුවර නගරයේ ත්‍රිකුණාමල පාර, කටුකැලේ කඩවීදිය පාර හා කුරුණෑගල යනාදි ස්ථානවල මුස්ලිම් බාලිකාවන්ට පෞද්ගලික පාසල් තුනක් ගොඩනගන

ලදි. මෙම පාසල්වල අල් කුර්ආනය, අරාබි භාෂාව යන විෂයයන්ට අමතර ව දෙමළ, ඉංග්‍රීසි, ගණිතය, මැහුම් යනාදි විෂයයන් උගන්වන ලදි. සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ මෙම ක්‍රියාවලිය ගැන තෘප්තිමත් වූ ආණ්ඩුකාර හැවලොක් 1892 දී මෙම පාසල් නිරීක්ෂණය සඳහා ද පැමිණියේ ය.

සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ සමාජ මෙහෙවර ප්‍රාථමික පාසල් පිහිටුවීමට පමණක් සීමා වී නොමැත. තමා විසින් මෙහෙයවන ලද මුස්ලිම් නේෂන් පුවත්පත මඟින් ගුරු සිසුන්ට මග පෙන්වීම ලබා දුන්නේ ය. පාසල්වලට වුවමනා විෂය මාලාව ලබා දී වුවමනා පෙළපොත් ද ලියා නිකුත් කළේ ය. ඉස්ලාමීය පසුබිමක නවීන අධ්‍යාපනය ලබා ගැනීම කාලෝචිත බව පැවසූ අතර ම අප රට මුස්ලිම්වරුන් අරාබි, දෙමළ, ඉංග්‍රීසි, සිංහල යනාදි සිව් භාෂා හැකියාවන් ලබාගත යුතු ය, යන්නත් ප්‍රකාශ කර සිටියේ ය. අරාබි භාෂාව මුස්ලිම්වරුන්ගේ නිවෙසේ භාවිත වන භාෂාව ලෙසට තිබිය යුතු ය, යන අපේක්ෂාව ඔහු තුළ විය. තව ද මව් භාෂාව වන දෙමළ භාෂාව නොදන්නා පුද්ගලයා අන්ධයකුට සංසන්දනය කළේ ය.

නවකතා සාහිත්‍ය කෙරෙහි සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ තිබුණු ලැදියාව ඉමහත් ය. මෙතුමා විසින් ලියා නිකුත් වුණු "අසන්බේ සරිත්තිරම්" ලංකාවේ ප්‍රකාශයට පත් පළමු දෙමළ නවකතාව ලෙස සැලකේ. 1885 දී මෙය ග්‍රන්ථයක් ලෙස පිටවුණි. ආශ්චර්යවත් කතා සහ ඒ තුළ අතුරු කතා යනාදිය ගැබ් වී තිබෙන මෙම නවකථාව සමාජයේ අඩුපාඩු පෙන්වා දෙන අතර මුස්ලිම් සමාජය ප්‍රබෝධවත් කිරීම ඉලක්කය වශයෙන් ක්‍රියාත්මක විය.

පුවත්පත සම්බන්ධයෙන් සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ දැක්ම පැහැදිලි ව දිස් විය. සමාජයක් දියුණු කිරීමට නම් පුවත්පතකට කුමන භූමිකාවක් කළ හැකි ද යන්න ගැන මෙතුමා නිවැරදි ව හඳුනා ගෙන තිබුණේ ය. මෙහි ප්‍රතිපලයක් ලෙස මෙතුමාගේ "මුස්ලිම් නේෂන්" පුවත් පත පළ විය. 1882 - 1944 දක්වා අඛණ්ඩව නිකුත් වූ මෙම පුවත්පත මුස්ලිම් සමාජයේ වුවමනා හා හැඟීම් නියෝජනය වන පුවත්පත පමණක් නොව ඒවා නිරාකරණය කිරීමට සටන් වදින ආයුධයක් බවට ද පත් විය.

සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ කාලයේ විසූ මුස්ලිම්වරුන්ට ආගම පිළිබඳ අවබෝධයක් නොතිබූ නිසා ඔවුහු අධ්‍යාත්මික ක්ෂේත්‍රය ඉතා දුබල තත්ත්වයට පත් වී තිබුණි. ලෞකික හා අධ්‍යාත්මික යනාදි ක්ෂේත්‍ර දෙකම පෝෂණය කළ මෙතුමා මෙම තත්ත්වයෙන් මොවුන්ව මුදවා ගැනීමේ පරමාර්ථයෙන් ඥානදීපම් යන සඟරාව 1892 හි දී පළ කළේ ය.

මුස්ලිම්වරුන්ගේ සමාජ හා අධ්‍යාපන දියුණුව පමණක් නොව දේශපාලන අයිතිවාසිකම් ජයග්‍රහණ ලබා ගැනීමට ද අවධානය යොමු කළේ ය. දේශපාලන අයිතිවාසිකම් අහිමි වන නිසා ඇති වන හානි හොඳින් දැන සිටි මොහු ඒවා ජයග්‍රහණය කරන මාධ්‍යයක් ලෙස "මුස්ලිම් නේෂන්" පුවත්පත හා උපදෙස් ද ඇති කර ගත්තේ ය. මේ නිසා සංවේදී වූ මුස්ලිම්වරු 1880 දී මන්ත්‍රණ සභාවේ මුස්ලිම්වරුන්ට නියෝජනය ලබා දිය යුතු යි, යන ඉල්ලීම් ආණ්ඩුකාරවරයාට ඉදිරිපත් කළෝ ය. මේ නිසා 1889 දී එම්. සී. අබ්දුර් රහ්මාන් මන්ත්‍රණ සභාවේ සාමාජිකයෙකු ලෙස පත් කරන ලදි.

සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ සේවා අතර ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ප්‍රජාවේ විවාහ ලියාපදිංචි කිරීමේ ක්‍රමය පිළිබඳ ඔහුගේ දයකත්වය ඉතා අගනේ ය. විවාහ ලියපදිංචි කිරීම ක්‍රමානුකූල ව සිදු නොවීම නිසා ඇති විය හැකි බරපතල තත්ත්ව පිළිබඳ මුස්ලිම් නේසන් මඟින් හෙළි

කළ අතර එලෙස නීත්‍යානුකූල විවාහ ලියාපදිංචි වීමේ අවශ්‍යතාව අවධාරණය කළේ ය. මෙම ප්‍රයත්නය එල දැරුවේ 1928 වර්ශයේ දී පත් කරන ලද අක්බාර් කමිටුවේ නිර්දේශ මත 1935 දී ක්‍රියාත්මක වීමත් සමඟ ය.

සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ ආගමික හා සමාජීය මෙහෙවර අතර සමාජයේ තිබුණු අශීලාචාර ගතිගුණ තුරන් කිරීමට ගත් ප්‍රයත්නය විශිෂ්ට ය. සිංහල රජවරුන්ගේ කාලයේ තිබුණු යහපත් ආගමික වට පිටාව යුරෝපා අධිරාජ්‍යවාදීන් සැලසුම් කර විනාශ කළහ. මේ නිසා ලාංකික මුස්ලිම් ජනයා දකුණු ඉන්දියානු සංස්කෘතික බලපෑම්වලට ලක් වූහ. මේ තත්ත්වය නිසා මිත්‍යා විශ්වාස හා සිරිත් විරිත් ලාංකික මුස්ලිම් ජන සමාජයට ප්‍රවිෂ්ට වීමට මග පෑදුණි. මේවා මුලිනුපුටා දමා සමාජය දියුණු කිරීමට සිද්දි ලෙබ්බේ, තුමා විසින් පළ කරන ලද මුස්ලිම් නේෂන් පුවත්පත මනා ලෙස උපකාරී විය.

මේ අයුරින් ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ප්‍රජාව අනෙකුත් ජන සමාජ මෙන් ම විවිධ අංශවලින් දියුණු විය යුතු බවට විශ්වාස කර ඒ වෙනුනේ වෙහෙස වූ සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ චින්තනය හා ක්‍රියාකාරකම් නිසා ඔහුට ජාතික මට්ටමින් ඉමහත් සහයක් ලැබුණු අතර විරෝධතා ද ඇති විය. මෙතුමන්ගේ සමාජ විශුද්ධිකරණ මෙහෙවර එක් පැත්තකින් අධ්‍යාපනය ලත් ජනයාගේ සිත් ආකර්ෂණය කර ගැනීමට සමත් විය. තවත් පැත්තකින් පැරණි මිත්‍යා මත ධාරීන්ගේ හා සමාජයේ ගෞරවයට පාත්‍ර වූ සමහරකගේ විරෝධතා මතු වීමට ද හේතු කාරක විය. නමුත් එවැනි විරෝධතා දැක බිය නොවූ මෙතුමා තම මෙහෙය තවදුරටත් අඛණ්ඩව ඉදිරියට ගෙන ගියේ ය.




මුස්ලිම් ජන සමාජය විවිධ මට්ටමින් පුනරුත්තාපනය කළ පුනරුදයේ පියා, මුහම්මදු කාසිම් සිද්දි ලෙබ්බේ තුමා 1898 වසරේ දී තම 60 වන වියේ දී ඇදුම රෝගයට ගොදුරු වී අප අතරින් සමු ගත්තේ ය. තුන්දහකටත් අධික පිරිසක් මෙතුමාගේ ජනාසා සලාතය සඳහා සහභාගී වූ අතර ජනාසා භූමදානය මහයියාව කැලේ පල්ලිය කනත්තේ දී සිදු කරන ලදි. මෙතුමා අනුස්මරණය කිරීම උදෙසා ශ්‍රී ලාංකික රජය 1977.01.11 වැනි දින තැපැල් මුද්දරයක් ද නිකුත් කරන ලදි.

### අභ්‍යාසය

1. ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ජනයාගේ පිබිදීමට නායකත්වය දුන් පුරෝගාමියකු වශයෙන් සිද්දි ලෙබ්බේ මැතිදුන් මුස්ලිම් සමාජය වෙනුවෙන් ඉටු කළ සේවය ලැයිස්තු ගත කරන්න.

2. සිද්දි ලෙබ්බේ තුමාගේ කාලයේ දී මුස්ලිම්වරුන් කුමන අයුරකින් දකුණු ඉන්දියානු සංස්කෘතික බලපෑමට ලක් වූවා ද ?



24

# ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් නායකයන් II

# ආචාර්ය තුවාන් බුර්හානුද්දීන් ජායා



ශ්‍රී ලංකාවේ ශ්‍රීමත් සෙයියද් අහමඩ් කාන් (ද ක්‍රෙසන්ට්-1946) ලෙස ප්‍රසාදයට ලක් වූ ආචාර්ය ජායා, පොදුවේ ශ්‍රී ලංකාවේ ද විශේෂයෙන් ම ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ජනයාගේ අධ්‍යාපනික මෙන් ම දේශපාලනික ඉතිහාසයේ ද නොමැකෙන සටහන් තැබූ චරිතයක් ලෙස ප්‍රකට ය. මෙතුමාගේ සමාජ ජීවිතය විවිධ ක්ෂේත්‍ර ඔස්සේ විහිදේ.

තුවාන් බුර්හානුද්දීන් ජායා යන නම් ලත් මෙතුමා, මහනුවර ගලගෙදර ප්‍රදේශයේ දී 1890 දී උපත ලද්දේ ය. ගලගෙදර හා කුරුණෑගල ප්‍රදේශවල දී මෙතුමාගේ ළදරු විය ගතවිය. මේ වියේ දී ආලිම්වරුන්ගෙන් තම ආගමික අධ්‍යාපනය ලැබූ මෙතුමා ප්‍රාථමික අධ්‍යාපනය ලබා ගැනීමට මහනුවර ශාන්ත පාවුලු විදුහලට ඇතුළු වූවේ ය. ඉන්පසු ශිෂ්‍යත්වයක් ලබා කොටහේන ශාන්ත තෝමස් විදුහලට ඇතුළු වූවේ ය. පාසල් වියේ දක්ෂ ශිෂ්‍යයකු ලෙසට නම් දරා සිටීමට විවිධ ක්ෂේත්‍රවල දැක්වූ හැකියාවන් හා ඒ සඳහා පිරිනමණු ලැබූ ත්‍යාග හේතු විය. ජේ. ඒ. සි. මෙන්ඩිස් ගණිත ත්‍යාගය, ආචාර්ය ඒ බෙල් ලතීන් ත්‍යාගය, ක්‍රිස්ටෝපර් ඔබේසේකර බටහිර සාහිත්‍ය සඳහා වූ ප්‍රථම ස්ථානය පන්තියේ හොඳම ශිෂ්‍යයාට හිමි ත්‍යාගය එතුමා ලබාගත් ත්‍යාග අතුරින් කිහිපයකි.

පාසල් ජීවිතය අවසන් කළ ජායා 1910දී මහනුවර ධර්මරාජ විදුහලේ උප ගුරුවරයකු ලෙස තමන්ගේ මෙහෙවර ඇරඹුවේ ය. ඉන්පසු වේල්ස් කුමර විදුහලේ බටහිර සාහිත්‍ය ගුරුවරයකු ලෙස පත්වීම් ලබා එම විදුහලේ සේවය කළේ ය. මේ කාලවකවානුවේ ලන්ඩන් විශ්ව විද්‍යාල බාහිර විභාගයට පෙනී සිට 1916 දී කලා උපාධිධාරයකු ලෙසට පත්විය. 1917 දී ආනන්ද විදුහලේ ගුරුවරයකු ලෙස පත්වීම් ලද මොහු එහි බටහිර සාහිත්‍ය හා ඉතිහාසය යනා දී විෂය ඉගැන්නුවේ ය. නීති ක්ෂේත්‍රයේ ජායා තුමාට තිබුණු ලැදියාව හේතුවෙන්

එතුමා නිතීවේදි ශිෂ්‍යයකු ලෙස ලියාපදිංචි වූව ද, ගුරු වෘත්තියට තම වැඩි කැමැත්ත දැක්වී ය. මෙනිසා ලංකාවේ අධ්‍යාපන ඉතිහාසයේ "එක් අධ්‍යාපනඥයකු" ලෙස නොමැකෙන සටහනක් තැබීමට ඔහු සමත් විය.

ආනන්ද විදුහලේ සේවය කිරීමෙන් අනතුරු ව මුස්ලිම් සමාජයේ අධ්‍යාපන මට්ටම දියුණු කිරීමට වෙහෙස වූවේ ය. ඔහුගේ කාර්යය විශිෂ්ට ලෙස ක්‍රියාත්මක කිරීමට වේල්ස් කුමර, ධර්මරාජ, ආනන්ද වැනි විදුහල් වල ලැබූ අත්දැකීම් මහෝපකාරි විය. මෙතුමා ගුරු වෘත්තියට පිවිසීමට පෙර සිට ම මෙරට මුස්ලිම් ජනයාගේ අධ්‍යාපනය පිළිබඳ දැඩි උනන්දුවක් දැක්වූයේ ය. මෙම කාලවකවානුවල ලංකා මුස්ලිම් සමාජය අධ්‍යාපන ක්ෂේත්‍රයේ පසුබෑමකට ලක් වී තිබුණා සේම සංස්කෘතික හා දේශපාලනික කටයුතුවල දී ද හුදෙකලා වීමක් දක්නට ලැබුණි. මෙම අවාසනාවන්ත තත්ත්වය හඳුනාගත් ටී.බී. ජායා තුමා මෙයින් මුස්ලිම් සමාජය මුදවා ගැනීම උදෙසා තම කථික හා ලේඛන හැකියාව උපයෝගී කර ගත්තේ ය.

තමාගේ සමාජයේ අධ්‍යාපන දියුණුව වෙනුවෙන් ජායා තුමාට තිබූ ලැදියාව පහත සඳහන් වන මොහුගේ කථාවේ කුඩා කොටසක් අයුරින් ඉදිරිපත් කළ හැක.

"අප සාක්ෂාත් කරගෙන ඇත්තේ කුමක් ද? අනෙකුත් ප්‍රජාවෝ, නීතීඥවරු, වෛද්‍යවරු, රාජ්‍ය පාලකයන් විද්වතුන් ලෙස බොහෝ දෙනා බිහි කර ඇත. අප අතර මෙවැන්නන් කීදෙනකු සිටී ද?"

ශ්‍රී ලාංකික මුස්ලිම් ජනයාගේ අධ්‍යාපනය පිළිබඳ උනන්දු වූ විද්වතුන් වන සිද්දි ලෙබ්බෙ තුමාගේ සිහිනය මුදුන්පත් කර ගැනීමට වෙර දැරූ පුද්ගලයකු ලෙසට ජායා ප්‍රසිද්ධ ය. මෙතුමා ද සිද්දි ලෙබ්බෙ තුමා මෙන් ම ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනයේ වැදගත්කම හා ඒතුලින් අධ්‍යාපනික සමාජීය හා දේශපාලනික ක්ෂේත්‍ර වර්ධනය කළ හැකිය යන මත ය දැරුවේ ය.

1921 වර්ෂයේ දී ජායා මැතිදුන් සහිරා විදුහලේ විදුහල්පති ධූරයේ වැඩ භාර ගත්තේ ය. ගුරුවරු 6 දෙනකු හා ශිෂ්‍යයින් 59 දෙනකුගෙන් සමන්විත වූ විදුහලේ ප්‍රමාණවත් භෞතික සම්පත් තිබුණේ නැත. විදුහලට අයිතිව තිබූ එකම ගොඩනැගිල්ල පවා රාත්‍රි කාලයේ දී ලැගුම්හලක් බවට පත්ව තිබුණි.

මෙවැනි ඉතා දුක්ඛිත තත්ත්වයක තිබූ සහිරා විදුහල, දශක දෙකක කාලයක් තුළ දී එවක තිබුණු ආනන්ද, රාජකීය, ශාන්ත තෝමස් වැනි කීර්තිමත් විදුහල්වල මට්ටමට ජායා මැතිතුමා විසින් කඩිනම් වර්ධනයක් ඇති කරන ලදි. මේ මඟින් සහිරා විදුහලට අවැසි සම්පත් දියුණු කිරීමට ඔහුට හැකි විය. 1924 දී පාසලට සුදුසු ක්‍රීඩා පිටියක් ගොඩ නැගුවේ ය. එන්.ඩී.එච්. අබ්දුල් ගෆූර් මහතාගේ අනුග්‍රහයෙන් ඉදිකරන ලද පාසල් ප්‍රධාන ශාලාව එකල ආණ්ඩුකාර ශ්‍රීමත් හර්බට් විසින් විවෘත කරන ලදි. ක්‍රීඩා ක්ෂේත්‍රයෙන් ද රටේ අනෙකුත් පාසල් මට්ටමට සහිරා ව දියුණු කළේ ය. මේ වෙනුවෙන් පාපන්දු, රග්බි, බොක්සිං සහ ක්‍රිකට් වැනි ක්‍රීඩාවන් හඳුන්වා දුන්නේ ය.

1930 දි ඇතිවුණු ආර්ථික පසුබෑම, දෙවැනි ලෝක සංග්‍රාමය වැනි දේවල්වලින් ලාංකික මුස්ලිම් ජනතාවගේ අධ්‍යාපනයේ පසුබෑමක් ඇති වූව ද ඒවා දැක පසුබට නොවී සමාජ උන්නතිය තකා අඛණ්ඩව තමාගේ මෙහෙය ඉටු කළේය. සංග්‍රාමයෙන් පසු ව කොළඹ විසූ මුස්ලිම් ජනයා පිටමන් කළා පමණක් නොව සහිරා විදුහල හමුදාවේ නේවාසිකාගාරයක් ලෙසට පත් විය. මේ කටුක තත්ත්වය රටේ අනෙකුත් දිස්ත්‍රික්කවල අධ්‍යාපනය ව්‍යාප්ත කිරීමට අවස්ථාවක් ලෙස භාවිත කළ මෙතුමා ගම්පල, අලුත්ගම, මාතලේ, පුත්තලම වැනි ස්ථානවල සහිරා විදුහලේ ශාඛා පිහිටුවීමට පුරෝගාමී විය.

පෞරුෂ වර්ධනයේ දී දහමෙන් සිදුවන කර්තව්‍ය දැන සිටි ජායා ශිෂ්‍යයින් ආගමික පරිසරයක් තුළ අධ්‍යාපනය හැදෑරිය යුතු ය, යන අවශ්‍යතාව අවධාරණය කළ අතර අනෙකුත් ආගමික ප්‍රතිපත්තිවලට ගරුකරමින් ක්‍රියා කළ යුතු බවට වන සහජීවනය පිළිබඳ අදහස් තම දේශනා වල දී ඉදිරිපත් කළේ ය.

ආගමික පරිසරය තුළ ලබාදෙන අධ්‍යාපනය දේශානුරාගය, සමාජ සුබසිද්ධිය කෙරෙහි ලැදියාව, අවස්ථාව අහිමි අය කෙරෙහි වූ මහත් සැලකිල්ල යනාදිය ඇති කළ යුතු බවත් අධ්‍යාපනය නිසි මඟ යන්නේ නම් රටක් ලෙස මුහුණපාන ගැටලු ඉතා සුළු කාලයේ දී විසඳිය හැකි යැයි සිතූ ජායා, ඒ වන තුරු ම ප්‍රතික්ෂේප වී තිබූ මුස්ලිම් ස්ත්‍රීන්ගේ අධ්‍යාපනය ගැන ද තම අවධානය යොමු කළේ ය. ගුරුවරුන්ගේ සුබසිද්ධිය වෙනුවෙන් තම උපරිම සහය ලබා දුන්නේ ය. ගුරුවරුන්ගේ ආර්ථික දියුණුව බලාපොරොත්තු වූ ජායා සමස්ත ලංකා ගුරු සංගමයේ හා සමස්ත ලංකා පාසල් විදුහල්පති සංගමයේ ද නායකයා ලෙස තේරී පත් වූයේ ඔහුගේ බලාපොරොත්තුව ඉටු කර ගැනීමට කදිම අවස්ථාවක් සපයමිණි.

ජායා දේශපාලනයට ප්‍රවිෂ්ට වූයේ 1924 වසරේ දී ය. එම වසරේ දී ම ව්‍යවස්ථාදයක සභාවට තේරී පත් වූ ඔහු පොන්නම්බලම් රාමනාදන්, ජේම්ස් පීරිස් වැනි නායකයන් සමඟ ඉතා ළඟින් ආශ්‍රය කළේ ය. ලංකා ජාතික කොංග්‍රසයට එක් ව ජාතික නිදහස ලබා ගැනීම උදෙසා සිංහල හා දෙමළ නායකයන් සමඟ එකතු වී වැඩ කළේ ය. ව්‍යවස්ථාදයක සභාවේ හා රාජ්‍ය මන්ත්‍රණ සභාවේ සාමාජිකයකු ලෙස සිටි කාලය තුළ විවිධ කමිටුවල හා කොමිසම්වල සාමාජිකයකු ලෙස කටයුතු කළේ ය. එතෙක් පැවති මුස්ලිම් විවාහ සහ දික්කසාද නීතිය නිසි පරිදි ක්‍රියාත්මක කිරීමට මඟ පෙන්වී ය. සිංහල හා දෙමළ භාෂා රාජ්‍ය භාෂා ලෙසට පත් කිරීමේ ක්‍රියාවලියේ දී මෙතුමාගේ දයකත්වය සුවිශේෂී වේ.

මුස්ලිම් සමාජයේ සුභසිද්ධිය වෙනුවෙන් නිතරම අවදියෙන් සිටි ජායා, ජුම්මා සලාතය වෙනුවෙන් නිවාඩු ලබාදීම කෙරෙහි ද අවධානය යොමු කළේ ය. ව්‍යවස්ථාදයක සභාවේ දී ජාතීන් අනුව තිබූ කොට්ඨාස ක්‍රමය ඉවත් කර මුස්ලිම්වරුන්ටත් නියෝජනය ලබාදිය යුතු බවට බල කළේ ය.

ජායා තුමාට තිබූ පෘථුල සමාජ දැනුමට පහත සඳහන් පාඨ සාක්ෂි දරයි.

"මා දේශපාලන නිදහසට වඩා කිසිම අයිතිවාසිකමක් වැදගත් යැයි, සලකන්නේ නැත"

සමස්ත ලංකා මුස්ලිම් ලීගය සමඟ ද ජායා ඉතා සමීප සම්බන්ධතා ගොඩනගා තිබුණි. ලාංකීය දේශපලනය තුළ මුස්ලිම් ප්‍රජාව නියෝජනය කිරීමේ ගෞරවය මුස්ලිම් ලීගයට අත්කර දුන්නේ ය. 1936 - 1947 කාල වකවානුවට අයත් මෙතුමාගේ දේශපාලනය ජීවිතය අප රටට ජාතික නිදහස ලබා ගැනීමට මංපෙත් විවර කළ කාල පරිච්ඡේදය වේ. ලංකාවේ ප්‍රථම අගමැති ඩී. ඇස්. සේනානායක මැතිතුමාගේ ඇමති මණ්ඩලයෙහි කම්කරු කටයුතු ඇමති ලෙස තේරී පත් විය.

1950 දී පාකිස්ථානයේ ශ්‍රී ලංකා මහ කොමසාරිස්වරයා ලෙස පත් වූ එතුමා පාකිස්ථානය බලා ගියේ ය. එහි තානාපතිවරුන්ගේ කණ්ඩායම් නායකයා ලෙස ද තේරී පත් වූවේ ය. එහි එතුමා කළ සේවය අගයනු වස් කරච්චි විශ්ව විද්‍යාලය ඔහුට ආචාර්ය උපාධිය පිරිනමා ගෞරව කළේ ය.




ආගමික ක්ෂේත්‍රයේ ද ජායා ඉමහත් ළැදියාවක් සහ සම්බන්ධතා ඇති අයකු වූයේ ය. ලංකාවේ සිට මක්කම බලා යන වන්දනාකරුවන්ගේ සුබසිද්ධිය තකා මක්කම නගරයේ නවාතැන් පොළක් ස්ථාපනය කිරීම සඳහා සාකච්ඡාවකට සහභාගී වීමට 1960 දී සවුදි අරාබිය බලා ගියේ ය. එතුමාගේ කෙටි සංචාරයේ දී රෝගාතුර වීම නිසා 1960 මැයි මස 31 දින අභාප්‍රාප්ත වූවේ ය. එතුමාගේ ජානාසාව සවුදි අරාබි රජයේ රාජ්‍ය ගෞරවය සමඟ "ජන්නතුල් බකීහි" භූමදානය කරන ලදී.

එතුමා අනුස්මරණය කිරීම පිණිස ලාංකීක රජය 1981.05.31 වැනි දින තැපැල් මුද්දරයක් නිකුත් කර ගෞරව කළේ ය.

**අභ්‍යාසය**

1. ලංකා මුස්ලිම්වරුන්ගේ ප්‍රබෝධයේ පුරෝගාමියා ලෙස එතුමා මුස්ලිම් සමාජයට කළ සේවාවන් වගුගත කරන්න.
2. ආචාර්ය ජායා සහිරා විදුහලට කළ සේවාවන් මොනවා ද?
3. 'ආගමික පරිසරයේ ඉගෙනීම' යන ජායාගේ චින්තනය විග්‍රහ කරන්න.



# 25

# ආර්ථිකය ගැන ඉස්ලාම් දහමේ අනුශාසනය

فَإِذَا قُضِيَتِ الصَّلَاةُ فَانْتَشِرُوا فِي الْأَرْضِ وَابْتَغُوا مِنْ فَضْلِ اللَّهِ وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ (الجمعة)

**" සලාතය නිම කළ පසු (මස්ජිදයෙන් පිටවී) ගොස් මහපොලොවේ විසිර අල්ලාහ්ගේ වරප්‍රසාදයෙන් සොයනු. තව ද නුඹලා ජයග්‍රාහකයන් වනු පිණිස. අල්ලාහ් අධිකව සිහිපත් කරනු." (62 අල් ජුමුආ :10)**

ඉස්ලාම් දහම සම්පූර්ණ වූ ජීවන රටාවකි. මෙය ජීවිතයේ සියලු ම අංශ කෙරෙහි මග පෙන්වයි. එම මග පෙන්වීම් නොසලකා හැරීම හෝ කොටසක් ප්‍රතික්ෂේප කර තවත් කොටසක් අනුගමනය කිරීම ද වැරදි සහගත වනවා පමණක් නොව බලාපොරොත්තු වුණු ජයග්‍රහණය ද ලබා නොදීමට හේතු වේ. මේ නිසා ඉස්ලාම් දහම සම්පූර්ණයෙන් පිළිපැද සම්පූර්ණයෙන් ක්‍රියාත්මක කිරීම වැදගත් වේ. ඉස්ලාම් දහමේ ආර්ථික න්‍යාය (පමණක්) ඉස්ලාම් නොවන හෝ නාමික වශයෙන් ඉස්ලාම් දහම දකින සමාජයක කිරීම අභියෝගාත්මක වේ. එලෙස නූතන ආර්ථික න්‍යායන් සමඟ එය මිශ්‍ර කිරීමට උත්සාහ දැරීම ද වැරදිය.

ඉපැයීම ඉස්ලාම් දහම මඟ පෙන්වන එක් අංශයකි. ඉස්ලාම් දහමෙහි ද සමාජගතව ඇති අනෙකුත් අංශ සමාජයක ඉස්ලාමීය ආර්ථික ප්‍රතිපත්ති ක්‍රියාත්මක කරන විට එහි සාධනීය ප්‍රතිඵල ළඟාකරගත හැක.

මිනිසා ආත්මය හා ශරීරය යන කොටස් දෙකෙන් සැදුම් ලද්දේ ය. එනිසා මේ දෙක අතර සමබරතාව රැකීම තුළින් සැබෑ දියුණුව ළඟා කරගත හැකි බව ඉස්ලාම් දහමේ තවත් එක් මූලික මතයකි. එහෙයින් මිනිසාගේ ආර්ථික අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීම මෙන් ම අධ්‍යාත්මික අවශ්‍යතා ද සපුරා ගත යුතු ය යන්න තහවුරු වේ. තව ද ජීවිතයේ ඉලක්ක ළඟා කර ගැනීමට ද මෙය අත්‍යවශ්‍ය ය. නමුත් කායික අවශ්‍යතා සපුරාලීම මඟින් පමණක් ජීවිතයේ සියලු ඉලක්ක සපුරාලන්නේ නැත.

ඉස්ලාමය ඒක දේව වාදය පදනම් වූ ආගමක් වශයෙන් ෂිර්ක් පිළිගන්නේ නැත. එම නිසා දේපළ නිසා ඊමානයට බලපෑම් ඇති වන්නේ නම් එම තත්ත්වය මග හැරිය යුතු බව ඉස්ලාමය අවධාරණය කරයි. මුදල් හෝ දේපළ දේවත්වයෙන් සලකා නැමදීම ඉස්ලාම් අනුමත කර නොමැත.

## ඉපයීමේ දී වැළකී සිටිය යුතු කරුණු

අනුමත කරන ලද කුමන ඉපැයුම් මගක නිරතවන්නකු වුව ද සැලකිලිමත් විය යුතු කරුණු කිහිපයක් ගැන ඉස්ලාම් පැහැදිලි ව පෙන්වා දී ඇත. මෙම කරුණු ප්‍රතික්ෂේප කර උපයන පුද්ගලයින් පරලොව දී පව් කළ අය සමඟ නැගිටිනු ඇත, යන්න ගැන හදීස් අවවාද කරයි.

"වෙළෙඳුන්ගෙන් කවරකු අල්ලාහ් හට බිය වී, සත්‍ය ක්‍රියා, කුසල් කරන්නේ ද ඔවුහු හැර අන් අය පව් කළවුන් ලෙස නැගිටුවනු ලැබේ (තිර්මිදි, ඉබ්නු හිබ්බාන්.)"

"වෙළෙන්දනි! බොරුව සම්බන්ධයෙන් ඔබට අවවාද කරමි" (අත්තබරානි)

**දැන් රැකියා කිරීමේදී වැළකී සිටිය යුතු කරුණු පිළිබඳ අවධානය යොමු කරමු.**

### රැවටීම

ඉපැයීමේ දී කිරුම් මිනුම් නිරවද්‍ය විය යුතු බවට මගපෙන්වන ඉස්ලාමය රැවටීම, වංචාව වැනි වැරදි ක්‍රියාවලින් උපයා ගැනීම් වළක්වා ඇති බව තහවුරු කරයි. පහත සඳහන් අල් කුර්ආන් වැකිය ඊට සාක්ෂි දරයි.

**"නුඹලා මනින්නේ නම් සම්පූර්ණයෙන් ම මනින්න, (කිරන්නේ නම්) නිවැරදිව බරතබා කිරන්න."**

**(7 අල් අඃරාෆ් 85)**

**"කිරුම් මැනුම්වල දී වංචා කරන්නන් හට විනාශය අත් වේ. ඔවුන් මිනිසුන්ගෙන් මැන ලබා ගැනීමේ දී වැඩියෙන් මැන ලබා ගන්නෝ ය. අන් අයට මැන දෙන විට අඩු කර දෙති. ඔවුන් ගෞරවනීය දිනයක ස්ථිර ව ම නැඟිටුවන බව විශ්වාස කළේ නැද්ද? එදින ඔවුහු විශ්වයේ අධිපති ඉදිරියේ ( විමර්ශනයට) සිටගනිති."**

**(83 අල් මුතෆ්ෆිෆීන් :1-6)**

ව්‍යාපාර කිරීමේ දී අවංකව හා ශිලාචාරව ක්‍රියා කිරීම අවශ්‍ය ය. මෙය පහත නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ වදන තුළින් තව දුරටත් පැහැදිලි කර ගත හැක.

"විකුණන විට, මිල දී ගන්නා විට, හෝ තම අයිතිවාසිකම් ඉල්ලා සිටින විට සාධාරණ ව කටයුතු කරන මිනිසා වෙත අල්ලාහ් දයාව කරත්වා! යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිස්සල්ලම් තුමා ප්‍රාර්ථනා කළේ ය. "(බුහාරි, තිර්මිදි)"

## ව්‍යාජ දිවුරුම

ඉපැයීමේ දී වැළැකී සිටිය යුතු කරුණුවලින් ව්‍යාජ ලෙස දිවුරීම එකකි. මේ ලෙස කිරීම අල්ලාහ්ට අගෞරව කිරීමක් වනවා පමණක් නොව පාරිභෝගික පොදු ජනයා රවටන ක්‍රියාවකි. ඉස්ලාම් මෙම ක්‍රියාව තහනම් කරන්නේ මේ නිසා ය.

"(ව්‍යාජ) දිවුරුම් දීම භාණ්ඩවල ඉල්ලුම ඇති කළත් බරකතය විනාශ කරයි." (බුහාරි)

"(වෙළෙඳාමේ දී) දිවුරීම, භාණ්ඩය විකිණීමට සලස්වයි. (නමුත්) ලාභය විනාශ කරයි." යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසුවේ ය. (මුස්ලිම්, නසායී, අහ්මද්, අබූදාවූද්)

මෙලෙස විකුණන භාණ්ඩවල නොතිබෙන දේ තිබෙන බවට දිවුරීම කියාමත් දිනයේ දී කෙතරම් විශාල හානියක්, අලාභයක් ඇති කරයි ද යන්න, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පහත සඳහන් අයුරින් පැහැදිලි කළේ ය.

කියාමා දිනයේ දී තිදෙනකු දෙස අල්ලාහ් බලන්නේ නැත. ඔවුන් පවිත්‍ර කරන්නේ ද නොමැත. ඔවුන්ට වේදනාකාරී දඬුවම් ඇති බව පැවසී ය. ඒ තිදෙනා අතර කෙනකු තමාගේ විකුණුම් භාණ්ඩවල නොමැති දේ තිබෙන බවට ව්‍යාජ දිවුරුම් කළ තැනැත්තා ද වේ. (බුහාරි)

"කෙනකු දිවුරා එමගින් තමන් මුස්ලිම්වරයකුගේ දේපළ උදුරා ගත් නිසා ඔහු බොරුකාරයකු නම් කියාමා දිනයේ දී ඔහු කෙරෙහි කෝපයෙන් සිටින අවස්ථාවක අල්ලාහ් හමුවේ." යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පැවසුවේ ය. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

අල් කුර්ආනය පහත පරිදි පවසයි.

> **"ඔබ අතර (එකිනෙකා) ඔබේ භාණ්ඩ වැරදි අයුරින් පරිභෝජනය නොකරනු."**
>
> **(2අල් බකරා :188)**

එක් අවස්ථාවක, නියත වශයෙන්ම "ව්‍යාපාරිකයෝ පව්කාරයෝ ය" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසූ විට "අල්ලාහ්ගේ දූතයාණනී, අල්ලාහ් වෙළඳාම අනුමත කර ඇත්තේ නොවේ ද? යනුවෙන් සහාබාවරු ප්‍රශ්න කළහ. එය ඇසූ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා "ඔව්, නමුත් ඔවුහු දිවුරා පවු කරති. කථාකරන විට බොරු කියති." යනුවෙන් පැවසූහ. (අහ්මද්)

## සැඟවා තැබීම

භාණ්ඩ තොග සැඟවා තැබීම ඉස්ලාමයේ තහනම් කර ඇත. වෙළඳපොළ මිල ඉහළ යාම සඳහා භාණ්ඩ තොග සැඟවා තැබීම හරාම් වේ. යමකු තුළ ඇති තණ්හාව, භාණ්ඩයක්

වෙනුවෙන් අන් අයගේ සුබසිද්ධිය නොසැලකීම වැනි වැරදි සිදුවීමට හේතු කාරක වේ. එම නිසා ඉස්ලාමය භාණ්ඩ තොග සැඟවා තැබීම තරයේ හෙළා දකියි.

**භාණ්ඩ තොග සැඟවා තැබීමේ බරපතලකම පිළිබඳ පහත සඳහන් හදීස් අපට පැහැදිලි කෙරේ.**

"අවශ්‍ය භාණ්ඩ තොග නොසඟවා සුදුසු වෙලාවට වෙළෙඳපොළ වෙත මුදා හරින පුද්ගලයා අල්ලාහ්ගේ දයාදය ට පාත්‍ර වූවෙකි. තව ද අල්ලාහ් ඔහුට ජීවනාධාර ලබා දෙන්නේ ය. තව ද ඒවා සඟවා තබන්නා අල්ලාහ්ගේ සාපයට ලක් වූවෙකි," යනුවෙන් පැවසී ය. (ඉබ්නු මාජා)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසූ වග නම් "අවශ්‍ය භාණ්ඩ සඟවා තබන්නා කෙතරම් අසත් පුරුෂයකු ද? අල්ලාහ් භාණ්ඩ මිල අඩුකළ විට ඔහු දුකට පත්වෙයි. මිල වැඩි වූ විට සතුටට පත් වේ." (බෛහකි)

"භාණ්ඩ සැඟවා තබන්නා පාපියෙකි. " (මුස්ලිම් අබූදාවූද්)

"අවශ්‍ය ආහාර භාණ්ඩ දින 40කට සැඟවා තබන්නා අල්ලාහ්ගේ භාරකාරත්වයෙන් වෙන් වී යන්නේ ය. අල්ලාහ් මොහුගෙන් වෙන් වී සිටී" (අහමද්, අල්හාකිම්)

"ඉතාමත් නපුරු යටත් වැසියා භාණ්ඩ සඟවා තබන්නා වේ. මිල අඩු වූ බව ඇසුණු විට ඔහු දුක් වේ. මිල වැඩි වූ බව ඇසුණු විට ඔහු සතුටු වේ." (රසීන්)

## පොලිය

ඉස්ලම් දහමේ පොලිය මහා පාපයන්ගේ ලැයිස්තුවෙන් ප්‍රධාන එකක් ලෙස සලකයි.

ණය මුදලේ වටිනාකම ට වැඩියෙන් ලබා ගන්නා අගය පොලිය ලෙස හැඳින් වේ. මෙය පහත අල් කුර්ආන් වැකිය පැහැදිලි කරයි.

**"නමුත් නුඹලා (පොලිය ගැනීම පිළිබඳ) වැරද්ද වටහාගෙන එයින් ඉවත් වන්නේ නම් නුඹලාගේ ධනයේ මූලික කොටස ඔබට ඇත."**

**(2 අල් බකරා :279)**

පොලිය ගැනීම හා දීම ඉස්ලාමය තරයේ හෙළා දකී. අනෙකුත් පාප ක්‍රියා අභිබවමින් පොලිය අල්ලාහ් සමඟ යුද වැදීමට සමාන ක්‍රියාවක් ලෙස අල් කුර්ආනයෙහි අවවාද කරන්නේ ය.

**"විශ්වාසවන්තයිනී! නුඹලා මුඃමීන්වරු නම් අල්ලාහ්ට බිය වී ඉතිරි පොලිය නොගෙන අත්හරින්න. එලෙස නුඹලා නොකරන්නේ නම් අල්ලාහ්ගෙන් ද ඔහුගේ දූතයාගෙන් ද ඔබට විරුද්ධ ව යුද්ධ ප්‍රකාශකර ඇත (යන්න දැන ගන්න) "**

**(2 අල් බකරා :279)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මහා විනාශය ගෙන දෙන මහා පාපයන් හතකින් වළකින්න යැයි, පැවසීය. ජනතාව, "දේව දූතයාණනී! ඒවා කුමක් ද?" යනුවෙන් විමසූහ. ඊට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා; අල්ලාහ්ට යමක් සමාන කිරීම, හූනියම් කිරීම, අයුතු ලෙස නොමරන ලෙසට, අල්ලාහ් ශුද්ධත්වයට පත් කළ ප්‍රාණය ඝාතනය කිරීම, පොලිය පරිභෝජනය කිරීම, අනාථයින්ගේ ධනය පරිභෝජනය කිරීම, යුධ පිටියෙන් ආපසු දිවීම, විශ්වාසවන්ත අසරණ පවිත්‍රතාවයෙන් යුතු ස්ත්‍රීන්ට අවලාද කීම යනාදිය (මෙවැනි මහා පාපයක්) යන්නෙන් පැවසීය. (බුහාරී)

පරලොවේ ජයග්‍රහණය කිරීම සෑම මුස්ලිම්වරයකුගේ පරමාර්ථය විය යුතු ය. පොලිය ගන්නා අය පරලොව දී වේදනා සහිත දඬුවම් වලට ලක්වන බවට අල් කුර්ආනය හා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ හදීස් අපට පෙන්වා දෙයි.

> **"පොලිය ගැනීම ඔවුන් ට තහනම් කළ ද ඔවුන් එය ලබා ගැනීම හේතුවෙන් සහ (හේතුවෙන්) අයුතු ලෙස ඔවුන් ජනයාගේ ධනය පරිභෝජනය කිරිම හේතුවෙන් මෙවැනි දඬුවම් දුන්නෙමු). මෙවන් ප්‍රතික්ෂේප කරන්නන්ට කාෆිර්වරුන් ට (පරලොවේ දී) කටුක වේදනා දෙන දඬුවම් අප සූදනම් කර ඇත්තෙමු."**
>
> **(4 අන් නිසාඃ161)**

දේව දූත නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පැවසුවේ ය.

අද රාත්‍රියේ (සිහිනෙන්) මිනිස්සු දෙදෙනකු දුටුවෙමි. ඔහු මා වෙත පැමිණ ශුද්ධ වූ භූමි ප්‍රදේශයකට මා කැඳවාගෙන ගියෝ ය. අපි පා ගමනින් ගොස් ගංගාවකට ලඟා වූයෙමු. මෙම ගංගාවේ යම් කෙනකු සිටියේ ය. එහි ඉව්රේ තවත් කෙනකු තමන් ඉදිරියේ ගලක් තබා ගෙන සිටියේ ය. ගඟ මැද සිටි තැනත්තා ඉන් පිටතට ඒමට තැත් කරන විට එහි ඉව්රේ සිටි තැනත්තා ඔහුට ගල් ගසා ඔහු පෙර සිටි තැනට ම ඔහු ආපසු යන්නට සැලැස්සුවේ ය. එලෙස ඔහු ගං ඉවුර බලා එන සෑම අවස්ථාවක දීම ඔහුගේ මුඛයට ගලින් ගසා ඔහු පෙර සිටි තැනට යන්නට සැලැස්සුවේ ය.

"ඔහු කවුද? (මා කැඳවාගන ගිය පුද්ගලයාගෙන්)" විමසුවෙමි ඊට ඔහු ගංගාව තුළ සිටිනු දුටු තැනැත්තා පොලිය අනුභව කරන්නා යැයි පැවසීය (බුහාරි)

## හරාම් වූ භාණ්ඩ මිලදී ගැනීම හා විකිණීම

කෙනකු තවත් කෙනෙකුගෙන් අසාධාරණ අයුරින් ලබාගත් දෙයක් මිල දී ගැනීම හා විකිණීම හරාම් වේ.

මේ ගැන අල්ලාහ් අල් කුර්ආනයේ පහත වැකියෙන් සඳහන් කරයි.

> **"...විශ්වාස කර යහපත් ක්‍රියා කරන්නන් හැර, ඒකරාශී වන ඔබ අතුරින් කෙනෙකු තවත් කෙනකුට අසාධාරණකම් කරයි..."**
>
> **(38 සාද් ඃ24)**

"හොරකම් කරන ලද භාණ්ඩයක් සොරකම් කරන ලද එකක් බව දැන දැන එම භාණ්ඩය මිල දී ගන්නවා නම් ඔහු ද එම පාපයේ හා අපරාධයේ කොටස් කරුවකු වන්නේ ය, යැයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පැවසීය (බයිහකි)"

"හවුල් ව්‍යාපාරයේ දී හවුල්කරුවන්ගෙන් දෙදෙනකුගෙන් කෙනකු තමන්ගේ සගයාට වංචා නොකර සිටිනතාක් කල් ඔවුන් සමඟ තෙවැනි හවුල්කරුවකු ලෙස අල්ලාහ් සිටී යැයි පැවසීය. (අබූදාවූද්)"

වෙළඳාමේ දී හලාල්, හරාම් පිළිපැදීම අත්නොහැරිය යුතු ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පැවසුවේ ය; අල්ලාහ් යුදෙව්වන්ට සාප කරත් වා යැයි තෙවතාවක් පවසා නිශ්චිතව ම අල්ලාහ් ඔවුන්ට සත්ව මේදය තහනම් (හරාම්) කළේ ය. ඔවුහු එය විකුණා එම මුදලින් අනුභව කළහ. අල්ලාහ් යම් සමාජයකට කුමක් අනුභව කිරීමට හරාම් කළේ ද, එයින් ලැබෙන දේ ද හරාම් කළ හ. යැයි. පැවසුවේ ය. (අබූදාවූද්)

"තවත් අවස්ථාවකදී හරාම් මඟින් වර්ධනය වූ මස් පිඬුවලට සුදුසු වන්නේ නිරයේ ගින්දර පමණි, යැයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පැවසී ය. (තබරානි)"

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් වැඩි දුරටත් පවසන කල 'එක් කාලවකවානුවක් පැමිණේවි එවිට ජනයා තමන් උපයන දේ හලාල් ද හරාම් ද යන්න පිළිබඳ නොසලකන්නෝ ය.' (බුහාරි)

එසේ ම මත්පැන් නිශ්පාදනය සඳහා මිදි මිල දී ගන්නන් හට එය විකිණීම ද හරාම් වේ. තව ද කෝලාහල ඇති කරන්නන් හා ත්‍රස්තවාදීන්ටත් ආයුධ විකිණීමද නුසුදුසු ය. මෙලෙස ම යම් හලාල් වූ භාණ්ඩයක් හරාම් වූ දෙයක් කිරීමට භාවිතා කිරීම ද, ඒ සඳහා විකිණීම ද වළකා ඇත.

### අභ්‍යාසය

1. ඉපැයීම පිළිබඳ ඉස්ලාම් දහමේ දේශනා කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න.
2. ඉස්ලාම් තහනම් කළ ඉපැයීම් ක්‍රම වගු ගත කරන්න.
3. පහත සඳහන් ඉපැයීම් ක්‍රම අතුරින් පොලිය, භාණ්ඩ සැඟවීම යන ඒවා ගැන කෙටි සටහන් ලියන්න.



# 26

# ඉස්ලාමීය මූල්‍යකරණය

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ (النساء) 29

**" විස්වාසවන්තයිනි! නුඹලාගේ අන්‍යෝන්‍ය එකඟත්වය ඇති ව ව්‍යාපාරයෙන් මිස නීතිවිරෝධි මාර්ගවලින් එකිනෙකාගේ දේපළ නුඹලා ගිල නොගනු..."**
**(4 අන්නිසා :29)**

මිනිසාගේ දෛනික වුවමනා නිසි ලෙස ඉටු කිරීමට ආර්ථිකය ඉතා වැදගත් වේ. ආර්ථිකය පදනම් වූ විවිධ තරඟකාරී තත්ත්ව හා ගැටුම් මිනිසුන් අතර ඉතිහාසය පුරා ම ඇති වූ බව අපහට දැක ගත හැක. වත්මන් ලොව තුළ ද මේ සඳහා නිදසුන් රාශියක් ඇත.

මිනිසාගේ ධනෝපායන ක්‍රියාකාරකම්වල දී මූල්‍ය ඉතා වැදගත් ය. එම නිසා ඊට සම්බන්ධ විවිධ විධිවිධාන හා ක්‍රියාකාරකම් මිනිසා සැලසුම් කර ක්‍රියාත්මක කරයි. මෙවැනි ක්‍රියාකාරකම් අතර ඉස්ලාමයේ මගපෙන්වීම් සමඟ එකඟ වන කරුණු ද ඇත. ඒලෙස ම එකඟ නො වන කරුණු ද බොහෝ ඇත. ඒවා දැනගෙන මුස්ලිම්වරුන් කටයුතු කිරීම අවශ්‍ය වේ.

ඉස්ලාම් දහමේ මග පෙන්වීමට අනුව ධනය නිවැරදි මාර්ගයකින් ඉපැයීම හා යහපත් මගෙහි වියදම් කිරීම උසස් නැමදීම්වලින් එකකි.

මේ ගැන අල් කුර්ආනය "නුඹලාගේ කිසිවකු අන් අයගේ භාණ්ඩ අයථා ක්‍රමවලින් පරිහරණය නොකරනු." යන්නෙන් අවවාද කරයි. (04 අන් නිසා :29)

"යම් පුද්ගලයකු තවත් කෙනකුගෙන් සිඟමන් නොයැද සිටීම සඳහා ද ඔහුගේ පවුල වෙනුවෙන් ඉපයීම සඳහා ද අසල්වැසියන්ට සැලකීමට ද අනුමත කරන ලද (හලාල්) භාණ්ඩ සොයා උපයන්නේ ද, කියාමා දිනයේ ඔහු පසළොස්වක සඳ මෙන් බැබළෙන මුහුණකින් යුතු ව අල්ලාහ් හමුවන්නේ ය." යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසුවේ ය. (අත් තබරානි)

එම නිසා නිරත විය හැකි හා නොහැකි ගනු දෙනු පිළිබඳ සෑම මුස්ලිම්වරයකු ම දැන සිටිය යුතු ය. එනම් මූල්‍ය කටයතුවල දී හලාල්, හරාම් පිළිබඳ දැනුම ඇති පුද්ගලයින් ලෙස මුඃමින්වරු සිටිය යුතු බව ඉස්ලාම් දහම අපේක්ෂා කරන බැවින් මූල්‍ය කටයුතු පිළිබඳ ඉස්ලාම් දහමේ මග පෙන්වීම් අධ්‍යයනය කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පහත දැක්වෙන වැකි එය තව දුරටත් තහවුරු කරයි. "ආගමික නීති රීති දන්නා අය පමණක් අපගේ වෙළඳ පොළ ගනු දෙනු කටයුතුවල නිරත වන්න, නොඑසේ නම් වෙළඳ පොළට එන්න එපා," යනුවෙන් ඔහු පැවැසුවේ ය.

**ධනෝපායන ක්‍රියාකාරකම් සම්බන්ධයෙන් පහත දක්වා ඇති පරිදි ඉස්ලාම් දහමේ මූලික කරුණු කෙටියෙන් විමසමු.**

- මුස්ලිම්වරයකු නිතර ම හලාල් මාර්ගයෙන් ඉපැයීය යුතු ය.
- අවංක වෙළෙන්දාහට අල්ලාගේ දයාව ලැබේ.
- අවශ්‍යතා ඇත්තවුන්ට ණය දීම ද, ණය නැවත පියවීමට උදව් කිරීම ද මුඃමින්වරුගේ ගුණාංග වේ.
- මූල්‍ය ක්‍රියාකාරකම්වල දී උකස් හා බදු දීම වැනි ක්‍රියාදමයන් අනුගමනය කරන්නේ ය.
- ඉපැයිමේ දී (රැකියා කිරිමේ දී) සාමූහික ප්‍රයත්නය ඉස්ලාමය අනුමත කර අවශ්‍ය මගපෙන්වීම ලබා දී ඇත.
- පොළිය, අප මිශ්‍රණය, සූදු කෙළීම, රැවටීම යනාදිය අනෙකාගේ ධනය අනවසරයෙන් භුක්ති විඳිනා නොමනා ක්‍රියා වේ.

අයුතු ක්‍රියාමාර්ග තුළින් ඉපැයීම තහනම් කර ඇති ඉස්ලාම් දහම අවංක භාවයෙන් සාධාරණ ව උපයන විවිධ ක්‍රියා මාර්ග අනුමත කොට ඇත. මිනිසා හලාල් මාර්ගයෙන් උපයා ජීවත්වීම ගෞරවණීය මෙන් ම ඔහුගේ යුතුකම ද වේ, යන්න මෙහි දී අවධාරණය වේ.

## ඉස්ලාමය පිළිගන්නා ව්‍යාපාර ක්‍රම කිහිපයක් ගැන බලමු.

### 1. අල් මුරාබහා

මෙහි දී යම් කිසි භාණ්ඩයක් ගත් මිලට වෙළෙඳ පොළේ මිල අනුව ලාභය ද එකතු කර විකුණනු ලැබේ. මෙහි දී පාරිභෝගිකයාට හා වෙළෙන්දාට මිල කේවල් කිරීමේ අවස්ථාව ඇති අතර මිල කිසි ම වෙනසක් නොමැති ව ස්ථිර අගයකට භාණ්ඩය අලෙවි කිරීමේ අයිතිවාසිකම ද වෙළෙන්දට ඇත. භාණ්ඩයේ වටිනාකම එක් වතාවකින් හෝ වාර කිහිපයකින් ලබා ගත හැක. වාරික ලෙස අයකර ගැනීමේ දී ලාභය වැඩිකිරීමේ අයිතිය ද වෙළෙන්දට හිමි ය.

### 2. අල් මුළාරබා

මෙම ව්‍යාපාර ක්‍රමයේ දී ප්‍රාග්ධනය ඇති මූල්‍ය කටයුතු පිළිබඳ අත්දැකීම් නොමැති අය මෙන් ම අත්දැකීම් ලත් ප්‍රාග්ධනය නොමැති අයට ද ඵල නෙළා ගැනීමට අවස්ථාව උදා වේ. ප්‍රාග්ධනය ඇත්තා ප්‍රාග්ධනය යොදවන අතර ව්‍යවසායකයා තම දැනුම හා අත්දැකීම් භාවිත කර උපරිම ඵල ලබා ගැනීමට තැත් කරයි. ප්‍රාග්ධනය පිළිබඳ දෙදෙනා අතර අන්‍යෝන්‍ය අවබෝධයක් තිබිය යුතු යි. ලාභය දෙපාර්ශ්වය අතර ම බෙදී යන අතර අලාභය ව්‍යවසායකයාගේ අපරීක්ෂාකාරී බව නිසා සිදු නොවුණා නම් ප්‍රාග්ධනය යෙදවූ පාර්ශ්වය පමණක් එහි වගකීම ගනී.

### 3. අල් මුෂාරකා (හවුල් ව්‍යාපාර)

මෙය එකකට වැඩිය හවුල් කරුවන් එකතු වී මෙහෙයවන ව්‍යාපාර ක්‍රමයකි. මෙහි

පාර්ශ්වකරුවන් වන ව්‍යවසායකයන් ප්‍රාග්ධනය හා මානව සම්පත් තම තමන්ගේ ධාරිතාව අනුව යොදවනු ඇත. ලාභය අවබෝධතාව මත බෙදා දීම සිදු වේ. ඒ අතර තම තමන් එම ව්‍යාපාරයේ අයත් කොටසේ ප්‍රමාණය අනුව අලාභයේ වගකීම බෙදී යැයි.

විවිධ අය අතර බෙදී යන සම්පත් හා හැකියාවන් එක් වන තැන ලාභ ලබන ව්‍යාපාරයක් බිහිවීමේ ඉඩකඩ බහුල ය. හවුල් ව්‍යාපාරයක දී විවිධ ධනය හා හැකියාවන් එක් වී ව්‍යාපාරික කටයුතු සිදු වේ. සමාජයේ විවිධ අවශ්‍යතා ඉටු වේ. හවුල් ව්‍යවසායකත්වය ඉපැයීම, දියුණු වීමට ඇති සාර්ථක මගකි. අවංක හවුල් ව්‍යාපාර දිරිමත් කිරීම සඳහා හදීස් කුද්සි සඳහන් "කෙනෙකු තවත් කෙනෙකුට ද්‍රෝහිකම් නොකර හවුල් ව්‍යාපාරයක නියලෙන සෑම කල්හි මම තෙවැන්නා (තුන්වැනියා) ලෙස සිටිමි." (අබූදාවූද්) යන්නේන් සඳහන් වේ.

මේ හැර ඉජාරා (බදු කුලියට ගැනීම) සලම් (ව්‍යාපාර කිරීම සඳහා අත්තිකාරම්) රහ්න් (උකස්) කර්ලුල් හසනා (පරෝපකාරී ණය) යන විවිධ ඉස්ලාමීය ගනුදෙනු කියා ඇත. ඒවා නිසි ලෙස අනුගමනය කර ඉපැයීමේ කටයුතුවල කිරත වීම ඉස්ලාමය අනුමත කර ඇත.

ඒවායේ හරාම් වන (නීතිවිරෝධි) මගවන පොළිය, සූදුකෙළීම, රැවටීම, අපමිශ්‍රණය කිරීම. කිරුම් මිනුම්වල වංචා කිරීම. හිංසා ඇති කරන දේ නිෂ්පාදනය කිරීම පිළිගැනිම හා විකිණීම හෝ ඊට සහයෝග දීම වැනි බොහෝ කරුණු ඉස්ලාමිය මූල්‍යය ප්‍රතිපත්තිවල මුළුමනින් ම තහනම් කර ඇත.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ المُرابَحَةُ ❁ المُضَارَبَةُ ❁ المُشَارَكَةُ ❁ الإجَارَةُ ❁ السَّلَمُ ❁ الاسْتِصْنَاعُ

## අභ්‍යාසය

1. 'ඉස්ලාම් දහම හවුල් ව්‍යවසායකත්වය ප්‍රවර්ධනය කරයි' යන්න සාක්කි සඳහන් කරන්න.
2. ඉස්ලාමිය මූල්‍ය ක්‍රියාකාරකම් අතරින් 'මුලාරබාහි සුවිශේෂත්වය පිළිබඳ අදහස් දක්වන්න.
3. අනෙක් මූල්‍යමය ක්‍රියාකාරකම් ඉස්ලාමිය මූල්‍ය ක්‍රියාකාරකම් වෙනස් වන අයුරු ඔබ අධ්‍යයනය කළ පසුබිම ඇසුරෙන් විස්තර කරන්න.
4. ඔබ ඉගෙන ගත් විවිධ වෙළෙඳාම් ක්‍රම අර්ථකථනය කරන්න.




" وَأَنْكِحُوا الْأَيَامَى مِنْكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَائِكُمْ "
(سورة النور)

**"නුඹලා අතර සිටින තනිකඩ අයට ද, (ස්ත්‍රීන්ට හා පුරුෂයින්ට) නුඹලාගේ වහලුන් හා වහලියන් අතර දැහැමියන්ට ද විවාහ සිදු කර දෙනු..." (24:32)**

ඉස්ලාමීය ජීවිතයේ පදනම වන්නේ පවුල ය. මේ නිසා සමහර විද්වතුන් ඉස්ලාම් දහම පවුල හා සැබැඳි ආගමක්, යැයි වර්ණනා කර ඇත. පවුල යනු කුඩා සමාජයකි. එය සුවිසල් සමාජයක ප්‍රාරම්භක ඒකකය යි. බීජය නිරෝගී ව තිබේ නම් ගස නිරෝගී ව වැඩෙන්නා සේ ම. නිවැරදි පවුල බිහි වූ විට හොඳ සමාජයක් බිහි වේ. ශක්තිමත් පවුලක් සමාජය බල සම්පන්න කරන අතර එහි දුබලතා සමාජය දුබල කරයි.

අල් කුර්ආනය පවුලට ඉතා වැදගත් ස්ථානයක් ලබා දී ඇත. ඒ සම්බන්ධ නීති රීති ඊමානය හා ඒකාග්‍ර වන අයුරින් විස්තරාත්මක ව ඉදිරිපත් කර ඇත. බොහෝ තැන්වල නබිවරුන්ගේ පවුල් ගැන ද ප්‍රකාශ වේ.

සමාජයේ පදනම වන පවුලේ ව්‍යුහය විවාහයෙන් ශක්තිමත් වේ. ඉස්ලාම් දහම, එය නබිවරුන්ගේ මග යැයි දේශනා කරයි; ඒවායේ නිරත වන ලෙස අණ කරයි. ඒ සඳහා දිරිමත් කරයි.

"නුඹලාගෙන් ජීවනාධාර නොමැති අය විවාහ කර තබන්න"

(24: අන් නූර් 32)

"තරුණයනි, (නුඹලාගෙන්) ශක්තිවන්තයින් විවාහ වන්න. මක්නිසා ද යත් එය බැල්ම පාලනය කරයි. රහස්‍ය පෙදෙස ආරක්ෂා කිරීම ද විශිෂ්ට එකකි. ශක්තිය නොමැති පුද්ගලයන් (උපවාස) ශීලය රකින්න. එය ඔහුට ආරක්ෂාව ලබා දේ." (බුහාරි)



ඉස්ලාම් දහමේ නීති විශාරදයන් විවාහය ගැන නීතිමය තීන්දු කිහිපයක් ඉදිරිපත් කර ඇත. මේ අනුව කායික ශක්තිය හා ආර්ථික වශයෙන් බලවත් යම් පිරිමියකු විවාහ වීම සුන්නතයකි. මෙවැනි තැනැත්තකු අකුසල්හි නිරත වීම ගැන බියවන්නේ නම් විවාහ වීම වාජිබ් වේ. මේ කොන්දේසිය ස්ත්‍රීන්ට ද අයත් වේ. නමුත් ආර්ථික වශයෙන් වන කොන්දේසිය ඇයට අදාළ වන්නේ නැත.

**ෂරීආවේ දැක්මෙන් විවාහයේ අරමුණු ලෙස පහත සඳහන් ඒවා සැලකිය හැක.**

## 1. සාලිහ් වූ පරම්පරාව බිහි කිරීම

සාලිහ් වූ පරම්පරාව බිහි කිරීම, යන්නෙන් මිනිසාගේ දිගු කාලීන පැවැත්ම සටහන් කරයි. විවාහයේ එක් ප්‍රතිඵලයක් නම් "සුර්රියත්" (උතුම් පරපුරක්) බිහි කිරීම යන අදහස අල් කුර්ආනය හා සුන්නාව දේශනා කරයි. ඒ නිසා දරුවන් වැදීම යන සීමාව ඉක්මවා දිගු කාලීන පරම්පාරවක් බිහි කිරීම මෙහි අදහස වේ. ඒ නිසා විවාහය මිනිස් සංහතියේ පැවැත්ම සඳහා වූ යාන්ත්‍රණයක් වේ.

## 2. කායික හා මානසික ශාන්තිය ඇති කිරීම

විවාහය යනු ලෝකයේ පිරිමියා හා ගැහැනිය ළඟා කර ගන්නා මහත් වින්දනයක් සතුටක් හා තෘප්තියක් ද වේ. එය ශාරීරික හා මානසික සංතුෂ්ටිය ඇති කරයි.

"නුඹලා සන්සුන් වීමට නුඹලාගෙන් ම යුවලක් මවා තිබීම හා නුඹලා අතර ආදරය හා කරුණාව ඇති කර තිබීම අල්ලාහ්ගේ සාක්ෂිවලින් එකකි.
(30 රූම් : 21)

විවාහය මිනිසකු තුළ සන්සුන් බව හා සවිඥනක බව මෙන් ම, නිසිලෙස කාර්යන් ඉටු කිරීමේ හැකියාව ද අපරිමිත වගකීම් සහිත බවක් ද ගෙන දෙයි. මානසික සන්සුන් බව කෙනකුගේ හැකියාවන් වැඩි කරයි; සිතෙයි සැනසුම කාර්යක්ෂමතාව කිහිප ගුණයකින් වැඩි කරයි. මේ නිසා අල් කුර්ආනය ස්වාමියා හා බිරිඳගේ බැඳීම සකීන් (සන්සුන්බාවය) යන වදනෙන් පැහැදිලි කරයි.

කායික සන්සුන් බව අකුසලින්, ආපරාධවලින්, මාරාන්තික හා සමාජ රෝගවලින් ආරක්ෂාව ලබා දෙයි. අල් කුර්ආනය විවාහ වුණු කෙනකුට 'මුහ්සන්' යන වචනය භාවිත කරයි. මෙම වචනය 'හිස්න්' (ආරක්ෂක කොටුව) යන වචනයෙන් ආ පදයකි.

එනිසා මෙහි දී විවාහය යනු ආරක්ෂක කොටුවක් ලෙස සලකනු ලැබේ. විවාහ වුණු පුද්ගලයා එම කොටුව තුළ ආරක්ෂාකරීව සිටියි, යන අදහස ලබා දෙයි. තව ද අපරාධ ක්‍රියාවලින් ආරක්ෂා වේ. ඉබාදත් කිරීමේ දී සිත සන්සුන් කිරීමට මඟ පෙන්වයි. කවරකු හෝ විවාහ වෙනවා නම් ඔහු තමන්ගේ ආගමේ අඩක් සම්පූර්ණ කළ තැනැත්තකු ද වේ.

## 3. හොඳ සමාජ ක්‍රමය ඇති කිරීම.

ස්වාමියා හා බිරිඳ මගින් ඇති වන පවුල, සමාජ ක්‍රමයට පදනම වේ. ඒ දෙදෙනා අතර ඇති විධිමත් බව තහවුරු වීමේ දී පවුල් ඒකකයේ විධිමත් බව තහවුරු වේ. පවුල් ජීවිතය සන්සුන් හා විධිමත් වූ විට සමාජය නිවැරදි මගෙහි මෙහෙයවේ.

"අපගේ රබ් (පරමාධිපතියාණෙනි) අපගේ අඹුවන්ගෙන් ද දරු පරපුරෙන් ද අපට නෙත් ශාන්තිය ලබා දෙනු මැනව. තවද බියබැතිමතුන්ට අප නායකයින් කරනු මැනව. අප මුත්තකීන්වරුන්ගේ නායකයන් බවට පත් කරනු මැනව..."
(25 : ෆුර්කාන් 74)

විවාහය වගකීම් සහගත බව ඇති කරමින් හොඳ සමාජ ක්‍රමයක් තහවුරු කරයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්, පවුලේ වගකීම හා සමාජ වගකීම් සම්බන්ධ කර කථා කර ඇත.

"නායකයා වගකීමෙන් යුත් තැනැත්තෙකි, ඔහු ජනයා පිළිබඳ වූ ප්‍රශ්න කිරීමට ලක් වෙයි. පිරිමියා තම පවුලේ භාරකරු වේ. ඔහුගෙන් පවුල ගැන විමසනු ඇත. ස්ත්‍රිය තමන්ගේ නිවසට දරුවන්ට භාරකාරියයි. ඇය මේ ගැන විමසුමට ලක් වෙයි. (බුහාරි)

මෙවැනි අරමුණු සාක්ෂාත් කිරීමට තුඩුදෙන විවාහය නැමදුමකි. විවාහය හැඳින්වීමට භාවිත කරන "නිකාහ්" යන අරාබි පදය "නකහ" යන අරාබි වචනයෙන් බිහි විය. ඉස්ලාමීය භාවිතයේ දී නිකාහ් යනු ගැහැනිය හා පිරිමියා ස්වාමියා හෝ බිරිඳ යන

තත්ත්වය ආගමික වශයෙන්, නෛතික වශයෙන් හා සමාජීය වශයෙන් උසස් කිරීම දේව භක්තියෙන් යුතුව සිදු කරගන්නා ගිවිසුමකි. අල්ලාහ්ගේ නාමයෙන් මුස්ලිම් සමාජයේ සාක්ෂි ඉදිරියේ ඉටු වන නිසා නැමදීමක් ලෙස හා සමාජීය වගකීමක් ලෙසට මෙය පත් වෙයි.

විවාහ ගිවිසුම බලාත්මක වීමට බොහෝ නීති රීති ඇත. අජ්නබි ගණයට අයත් පිරිමි හා ගැහැනු එකිනෙකා විවාහ වීමට අනුමැතිය ඇත. තමන්ට මහ්රම් වූ යමෙක් විවාහ වීම හරාම් වේ. දැන් මහ්රම් වූවන් කවුරුන් ද යන්න සොයා බලමු.

## මහ්රම්

විවාහ වීමට අනුමැතිය නොමැති ඉතා කිට්ටු ම ඥාතීන් 'මහ්රම්' වේ. මෙය කොටස් දෙකක ට බෙදේ. එය

1. ස්ථිර මහ්රම්
2. තාවකාලික මහ්රම්

## ස්ථිර මහ්රම්

යම් පුද්ගලයකුට යම් යම් ඥාති ස්ත්‍රීන් විවාහ වීම ඉස්ලාම් ධර්මය හරාම් කර ඇත. මෙම හරාම් වූ තත්ත්වය කුමන හේතුවක් නිසා වුව ද නොවෙනස් ව ස්ථිර ව තිබේ. මෙය ස්ථිර මහ්රම් යනුවෙන් හැඳින්වේ. මෙම තත්ත්වය හේතු තුනක් නිසා ඇති විය හැක.

1. ලේ නෑකම
2. විවාහ සබඳතා
3. කිරි බී වැඩීම නිසා ඇති වන සබඳතා

### ලේ නෑකම නිසා විවාහ වීමට අනුමත නොකරන්නන්

1. මව, මවගේ මව ලෙස ඉහළට යන ඥාති සබඳතා
2. දරුවන්, දරුවන්ගේ දරුවන් මේ වාගේ පහලට යන ඥාති සබඳතා
3. තමන්ගේ මව, පියා හෝ ඔවුන්ගේ කෙනකුගේ දරුවන් ඔවුන්ගේ දරුවන්ගේ දරුවන් යන අයුරින් පහළට යන ඥාති සබඳතා. ඒ අනුව තමන්ගේ ම සහෝදරියන්, අඩ සහෝදරියන් හා එම සහෝදරියන්ගේ දරුවන් මෙහි දී සැලකේ.
4. තමන්ගේ ඥාති සීයා, ආච්චිගේ දරුවන්. මෙය පළමු පියවරෙන් නතර වෙයි. මවගේ හෝ පියාගේ සහෝදරිය හා විවාහ වීම සුදුසු නැත. නමුත් ඔවුන්ගේ දරුවන් සමග විවාහ වීම අනුමත කර ඇත.

### විවාහ සබඳතා නිසා විවාහ වීම අනුමත නොවන්නන්

1. බිරිඳගේ මව, බිරිඳගේ මවගේ මව යනුවෙන් ඉහළට ගමන් කරන ඥාති සබඳතා
2. බිරිඳගේ දරුවන්, බිරිඳගේ දරුවන්ගේ දරුවන් මේ අයුරින් පහළට ගමන් කරන ඥාති සබඳතා.

3. පුතාගේ බිරිඳ, පුතාගේ පුතාගේ බිරිඳ, මේ අයුරින් පහළට යන ඥාති සබඳතා
4. පියාගේ බිරිඳ

## කිරි බීමෙන් විවාහ වීම අනුමත නොවන්නන්

තමාගේ මව නොවන ස්ත්‍රියකු ළඟ කිරි බීමෙන් ද විවාහ සබඳතා පැවැත්විය නොහැකි තත්ත්ව ඇති වේ. කිරි බීම නිසා පහත සඳහන් අය විවාහ වීම අනුමත නොවන්නේ ය.

1. කිරි දුන් ස්ත්‍රිය
2. කිරි දුන් ස්ත්‍රියගේ මව
3. කිරි දුන් ස්ත්‍රියගේ ස්වාමියාගේ මව
4. කිරි දුන් ස්ත්‍රියගේ සහෝදරිය
5. කිරි දුන් ස්ත්‍රියගේ ස්වාමියාගේ සහෝදරිය
6. කිරි දුන් ස්ත්‍රියගේ ස්වාමියාගේ දරුවන් හා දරුවන්ගේ දරුවන්
7. ස්ත්‍රියක ළඟ කිරි බීමෙන් සබඳතා ඇති වන සහෝදරිය.

**කිරි බීමෙන් මහ්රම් වීමට පහත සඳහන් කොන්දේසි සම්පූර්ණ විය යුතු ය.**

(අ) අවුරුදු දෙකක් තුළ දී ළදරුවකු ව සිටි අවස්ථාවේ කිරි බිව් තැනැත්තකු වීම.
(ආ) තනේ කට තියා උරා බී තිබීම.
(ඉ) අවම වශයෙන් උගුරු පහක් හෝ බී තිබීම.

## තාවකාලික මහ්රම්

1. සම කාලයේ එකට උපන් සහෝදරියන් දෙදෙනකු බිරින්දෑවරුන් ලෙස තබා ගැනීමට නොහැක.
2. ස්ත්‍රියක හා ඇයගේ පියාගේ සහෝදරිය සම කාලයේ දී බිරින්දෑවරුන් ලෙස තබා ගැනීමට නොහැක.
3. ස්ත්‍රියක හා ඇයගේ මවගේ සහෝදරිය ද සම කාලයේ දි බිරින්දෑවරුන් ලෙස තබා ගත නොහැක.
4. විවාහ වූ ස්ත්‍රිය, කෙනකුගේ බිරිඳ ලෙස සිටිනතාක් තවත් අයකුට විවාහ වෙන්නට නොහැක.
5. තුන් වතාවක් තලාක් කියන ලද ස්ත්‍රිය පළමු ස්වාමියාට තාවකාලික ව විවාහ වීමට අනුමත නොකළ තැනැත්තා වේ.
6. මුෂ්රික් වූ ස්ත්‍රියකට විවාහ වීමට නොහැක.
7. ගණිකා වෘත්තියේ යෙදෙන ස්ත්‍රීන් පවු සමා කිරීම අයැද පවෙන් මුළුමනින් ම මිදී පවිත්‍ර වන තුරු ඔවුන්ට විවාහ වීම තාවකාලික ව තහනම් වේ.

විවාහ වීමට අනුමත කරන ලද්දන් "අජ්නබි" ලෙස ද විවාහ වීමට අනුමත නොමැති අය "මහ්රම්" ලෙස ද සඳහන් වේ.

## නිකාහ් අනුමත වීමට නම් පහත සඳහන් දේ අවශ්‍ය වේ. (ෂර්ලු)

1. මනමාලයා හෝ මනමාලිය
2. ඊජාබ් කබූල්
3. වලී
4. සාක්ෂිකරුවන්

විවාහ ගිවිසුම අයිති පාඨයක මෙන් ම මෙම කරුණු හතරට ම සබැඳි සුවිශේෂී නීතිරීතියක් ඇත.

### මනමාලයා

- මුස්ලිම් වීම
- සම කාලයේ ස්ත්‍රීන් සිව් දෙනකු බිරින්දෑවරුන් ලෙස නොමැති පුද්ගලයකු වීම
- මනමාලියට අජ්නබි වීම
- හජ් වන්දනාව සඳහා ඉහ්රාම් නොපැලඳූ අයකු වීම

### මනමාලි

- මුස්ලිම් වීම හෝ අහ්ලුල් කිතාබ් කෙනෙකු වීම
- තවත් අයකුගේ බිරිඳක් නොවීම
- ඉද්දා නොසිටිය යුතු ය
- හජ් වන්දනාව සඳහා ඉහ්රාම් නොපැලඳිය යුතු ය

### ඊජාබ් (භාරදීම)

මනමාලි මනාමාලයාට භාර දුන් බව ප්‍රකාශ කරනු වස් මනමාලියගේ භාරකාරත්වය 'වලි' පවසන පදය ඊජාබ් ලෙස හැඳින්විය හැක. "අන්කහ්තුක", "සව්වජ්තුක" යන පද භාවිත කිරීම වඩාත් උචිත වූ නමුත් තමා දන්නා භාෂාවෙන් ඊජාබ් කබූල් ඉටු කළ හැක.

### කබූල් (පිළිගැනීම)

වලි විසින් භාරදෙනු ලැබූ මනමාලිය තමා පිළිගත් බවට මනමාලයා විසින් කියන පදය 'කබූල්' වේ.

ඊජාබ් කබූල් යනාදි දෙක අතර කාලය ගත නොකළ යුතු ය. ස්ත්‍රියකට ස්වයං ව විවාහ විය නොහැක. ස්ත්‍රියකට තවත් ස්ත්‍රියක විවාහය කර දීමට වලී ලෙස පෙනී සිටීමට ද නොහැක. (ඉබ්නු මාජාහ්)

වලීගේ අනුමැතිය නොමැති ව ස්වයංව වූ විවාහය වලංගු නොවේ. ඒ නිසා මේ අයිතිය ස්ත්‍රියක විවාහය කර දෙන ඇයගේ භාරකරු වන වලීට අයත් වේ.

**වලීලෙස සිටීමට පහත සඳහන් අය සුදුසුකම් ලබයි.**

1. පියා
2. පියාගේ පියා
3. එක කුසේ උපන් සහෝදරයා
4. පියාගේ මාර්ගයෙන් ඥාති වන අඩ සහෝදරයා
5. එක කුසේ උපන් සහෝදරයාගේ පුතා
6. පියා මාර්ගයෙන් ඥාති වන අඩ සහෝදරයාගේ පුතා
7. පියා සමඟ එක කුස උපන් සහෝදරයා (මහප්පා, බාප්පා,)
8. පියා සමග එක කුස උපන් සහෝදරයාගේ පුතා (මහප්පාගේ, කුඩාප්පාගේ දරුවන්)
9. පියාගේ පියාගේ මාර්ගයෙන් සහෝදරයා
10. පියාගේ පියාගේ මාර්ගයෙන් ඥාති වන අඩ සහෝදරයාගේ පුතා
11. සීයාගේ එක කුස උපන් සහෝදරයා
12. සීයාගේ පියා මාර්ගයෙන් ඥාති වන අඩ සහෝදරයා
13. සීයාගේ පියාගේ මාර්ගයෙන් ඥාති වන අඩ සහෝදරයාගේ පිරිමි දරුවන්
14. නඩුකාරයා (මජේස්ත්‍රාත්) (හාක්කිම්)

මේ අයගේ ප්‍රථමයා නොමැති අවස්ථාව හෝ සුදුසුකම් නොමැති විට එම අයිතිවාසිකම් අනිත් කෙනා ලබා ගනී. වලි තිබීමට සුදුසුකම්.

1. මුස්ලිම් වීම.
2. පිරිමියකු වීම
3. වැඩිවියට පත් වී සිටීම.
4. සිහි බුද්ධිය තිබීම.
5. ස්වාධීන පුද්ගලයකු වීම.
6. මහා පාපකර්මවල නිරත නොවූවකු වීම.
7. හජ් වන්දනාවට ඉහ්රාම් පැළඳි පුද්ගලයකු නොවීම

## සාක්ෂිකරුවන් (ෂාහිද්)

වලී හා සාක්ෂිකරුවන් දෙකක් නොමැති නිකාහ් බාතිල් වූ (නොපිළිගත්) නිකාහ් වේ.

**ෂාහිද් ලෙස පැමිණෙන්නාගේ කොන්දේසි**

ඉහත සඳහන් වලීට තිබිය යුතු සුදුසුකම්වලට අමතර ව

8. ගිවිසුම ඇති කරන භාෂාව දැන සිටිය යුතු ය.
9. කථනය, සවන් දීම, පෙනීම වැනි ඉන්ද්‍රිය හැකියාවන් ලබා තිබීම.

ඉහත සඳහන් අංග හා තවත් බෙහෝ වැදගත් අංග ද විවාහය සමග සම්බන්ධ වේ.

## මහර් :

විවාහයේ දී මනමාලයා මනමාලිට අනිවාර්යයෙන් ම ලබා දෙන ආධාරය තෑග්ග මහර් වේ. මෙය දීම වාජිබ් වේ.

**"නුඹලා විවාහ වුණු කාන්තාවන්ට ඔවුන්ගේ මහ්රය ගෞරවයෙන් ලබා දෙන්න."**

**(4 අන් නිසා :5)**

මහර් මුදල් වශයෙන් ද භාණ්ඩ වශයෙන් ද, සම්පත් වශයෙන් ද සේවා වශයෙන් ද ලබා දිය හැක. මහර් සඳහන් නොකර විවාහ ගිවිස ගැනීම මක්රූහ් යැයි සමහර විද්වතුන් සඳහන් කර ඇත.

## වලීමාව:

සතුටු විය හැකි යමක් සිදුවීම නිමිත්තෙන් පොදුවේ දෙනු ලබන සාදය හැඳින්වීමට වලීමා යන පදය භාවිත වුවත් විවාහ වූ යුවල එක් වූ පසු දෙනු ලබන සාදය හැඳින්වීමට මේ වදන භාවිත කිරීමට පුරුදු වී ඇත. වලීමාව ලබා දීම සුන්නා මුඅක්කා ද වේ.

මනමාල යුවල ශාරීරික ව එක් වීමෙන් පසු වලීමා ලබා දීම වඩාත් උචිත වුවත් විවාහ ගිවිස ගැනීමෙන් පසු ව වලීමාව දීම ද අනුමත වූවකි. තම උඩගු බව විදහා දක්වන්නට වියදම් කිරීම යනාදිය වළක්වා ගෙන ඉතා චාම් ලෙස කටයුතු කිරීම විශිෂ්ට ය. ඥාතීන්, යහළුවන්, අසල්වැසියන්, දුප්පත් පොහොසත් යන භේදයකින් තොර ව සියල්ලන්ට ම ආරාධනය කිරීම ඉතා හොඳ ක්‍රියාවකි.

විවාහය සම්බන්ධ නීති රීති ගැන අල් කුර්ආන් හා සුන්නාහ්ව පැහැදිලි ලෙස විග්‍රහ කර ඇත. ඒ උපදෙස් අනුව කටයුතු ඉටු කළ හොත් අල්ලාහ්ගේ දයාදය හා කුසල් ලැබේ.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❁ النِّكَاحُ ❁ السَّكَنُ ❁ الذُّرِّيَّةُ ❁ الْمُحْصَنُ ❁ الْمَحْرَمُ ❁ الإِيْجَابُ
❁ القَبُوْلُ ❁ الْوَلِيُّ ❁ الشَّاهِدُ ❁ الأَجْنَبِيُّ ❁ أَهْلُ الْكِتَابِ ❁ أَنْكَحْتُكَ
❁ زَوَّجْتُكَ ❁ الْمَهْرُ ❁ الْوَلِيْمَةُ

### අභ්‍යාසය

1. විවාහයේ වැදගත්කම ගැන සාක්ෂි මඟින් විස්තර කරන්න.
2. විවාහයේ දි ලැබෙන ප්‍රයෝජන වගු ගත කරන්න.
3. විවාහය අනුමත වීමට අදාළ කොන්දේසි ගැන කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
4. වලීමාව, මහරය යනාදි වචන අතර එකමුතුකම වෙනස් වන ආකාරය සඳහන් කරන්න.
5. ඔබ විසින් අවධානයට ලක් කළ යුතු විවාහයේ සිදු වන ෂරීඅතයට විරුද්ධ අංගයන් වගු ගත කරන්න.



# 28

# ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුල

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ أَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِّنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا لِّتَسْكُنُوْٓا إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ
مَّوَدَّةً وَّرَحْمَةً إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ

**"ඔවුන් කෙරෙහි නුඹලා සැනසුම ලැබීම පිණිස, නුඹලාගෙන් ම නුඹලාට භාර්යාවන් නිර්මාණය කිරීම ද, නුඹලා අතර සෙනෙහස ද, දයාලුභාවය ද, ඇති කිරීම ඔහුගේ සංඥවන් ය. මෙනෙහි කරන ජනයාට නියත වශයෙන් එහි සංඥ ඇත." (30 අර් රූම් :21)**

මිනිස් ජීවිතයේ විවාහය යනු වැදගත් අංගයකි. එය පවුල් ජීවිතය පිළිබඳ වූ තීරණාත්මක සාධකයකි. හොඳ බීජ ගැඹුරට මුල් බැස ගසක් ලෙස වැඩී හොඳ ඵල ලබා දෙන්නාක් මෙන් සාලිහ් වූ ස්ත්‍රීය හා පිරිමියා විවාහ වීමෙන් හොඳ පවුලක් බිහි වී එමගින් හොඳ සමාජයක් ඇති වේ. මේ නිසා සාලිහ් ලෙස සලකන යුවලක් නීතිමය වශයෙන් විවාහ වීම ඉස්ලාම් දහම ඉබාදතයක් ලෙස සලකයි. එම බැඳීම අල්ලාහ්ගේ නාමයෙන් ඉදිරියට ගෙන යන විට ශක්තිමත් ව හා ස්ථාවර ව තිබීම මෙන් ම ආදරය හා කරුණාව මිශ්‍ර වී තිබීම ඉස්ලාම් දහම අපේක්ෂා කරයි; මෙය පහත සඳහන් අල් කුර්ආන් වැකිය තහවුරු කරයි.

> "ඔවුන් කෙරෙහි නුඹලා සැනසුම ලැබීම පිණිස, නුඹලාගෙන් ම නුඹලාට භාර්යාවන් නිර්මාණය කිරීම ද, නුඹලා අතර සෙනෙහස ද, දයාලුභාවය ද, ඇති කිරීම ඔහුගේ සංඥවන් ය. මෙනෙහි කරන ජනයාට නියත වශයෙන් එහි සංඥ ඇත.
>
> (30 අර් රූම් :21)

එම නිසා ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලක් සිතට ශාන්තිය, සංතුෂ්ටිය, සැනසීම හා නෙත් පිනවනසුලු බව ගෙන දිය යුතු ය.

**"අපගේ රබ් (පරමාධිපතියාණෙනි) අපගේ අඹුවන්ගෙන් ද, දරු පරපුරෙන් ද අපට නෙත් ශාන්තිය ලබා දෙනු මැනව, තවද බියබැතිමතුන්ට අප නායකයින් කරනු මැනව!"**

**(25 අල් ෆූර්කාන් :74)**

යැයි ප්‍රාර්ථනය කරන ලෙස අල් කුර්ආනය අපට උගන්වයි.

ප්‍රතිපත්ති ගරුක මුස්ලිම් පවුලක් සැමද ස්වර්ගය අරමුණු කොට කටයුතු කරයි. නිරයෙන් අප මුදගැනීම පදනම් කරගෙන අවධානයෙන් කටයුතු කරයි.

**"මුඃමීන්වරුනී ඔබත් ඔබේ පවුලත් නිරයෙන් රැක ගන්න"**

**(66 අත්තහ්රීම් :06)**

යන අල් කුර්ආන් උපදෙස පිළිගෙන ඊට සරිලන සේ කටයුතු කළ යුතු යි.

**"ඔහු ඇර නුඹලා කැමති දෑට නමදිනු. නියත වශයෙන් පරාජිතයෝ වන්නේ පරමාන්ත දිනයේ දී තමන්ගේ ආත්මය ද තමන්ගේ අය ද පරාජයට ලක් වූ අයයි. දැන ගනු ප්‍රකට පරාජය එයයි. (නබි මුහම්මද්) කියනු."**

**(39 අස් සුමර් :15)**

යන අවවාද වැකිය ගැන දැනුවත් ව සිටින අතර ඒ වගේ ම තමාව ද තමන්ගේ පවුලේ අයවලුන් ද සකස් කරගෙන අවසාන දිනයෙහි තමා ලබාගත් ජයග්‍රහණයේ සතුට ගැන අල් කුර්ආනය පවසන වචනයට අයිතිකරුවා වෙති. අල් කුර්ආනය මෙසේ ද පවසයි.

**"මීට පෙර නියත වශයෙන් අපි අපගේ නෑදැයින් අතර (අල්ලාහගේ අභිමතය ගැන) බියෙන් යුතුව සිටියෙමුයි. ඔවුහු කියති."**

**(52 අත්තූර් :26- 27)**

ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලේ නායකයා තම බිරිඳට උසස් ස්වාමියෙකු ලෙස ද තමන්ගේ දරුවන්ට ආදර්ශවත් පියකු ලෙස ද කටයුතු කරයි. ඔහු නිවසට පිවිසෙන විට තමන්ගේ දූ දරුවන් හා බිරිඳ සිනාමුසු මුහුණින් පිළිගනී; තම සතුට හෙළි කරයි; දේව අණට අනුව සලාම් කියා සියල්ලන්ට ගරු කරයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් අනස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණන් දෙස බලා පැවසුවා.

"මගේ ආදරණීය පුතේ! නුඹ නුඹේ පවුලේ අය සමග සිටින විට සලාම් කියන්න. එය ඔබට හා ඔබේ පවුලට දයාදයකි." මිනිසකු සලාම් කියා යොමු වීම බරකත් ලබාදෙන ක්‍රියාවකි. එමගින් ඔවුන්ගේ ජීවිතයේ සතුට සමාදනය ඇති කිරීමට පුළුවන.

හොඳ ස්වාමියකු තමන්ගේ බිරිඳට නිතර ම සහයෝගය ලබා දෙයි. කාර්ය බහුල බැවින් ඇය මහන්සි වී තෙහෙට්ටු වූ විට ඇය සමග ඉතා ප්‍රසන්න ව හා සතුටින් කථා කර සැනසීමට හා සතුටට පත් කරයි. උසස් ගුණාංගවලින් පිරිපුන් ස්වාමියාගේ සෙවණැල්ල වී, තමා සිටීම පිළිබඳ වූ ගෞරවාන්විත හැඟීම බිරිඳගේ සිතේ නිතර ඇති කිරීමට හොඳ ස්වාමියකු සමත් වෙයි.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තමන්ගේ පවුල් ජීවිතයේ දී බිරින්දෑවරුන් සමඟ ගොඩනඟා ගෙන තිබූ යහපත් සම්බන්ධතා, විහිළුතහළු කිරීම විනීත ව හැසිරෙන ගුණාංග දකින විට කොයිතරම් දුරට එතුමාණෝ ආදරය, කරුණාවන්තභාවය හා විනීත (සැහැල්ලු) ගුණාංග ඇති තැනැත්තෙකු හැටියට සිට ආදර්ශවත් ජීවිතයක් ගත කර පෙන්නුවේ ද යන්න වටහා ගත හැක. තමන්ගේ බිරිඳ ආයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය සමග ධාවන තරගයේ නියැළුණේ ය. එතුමා නිතර ම තමන් ඉදිරියේ තබා තිබෙන ආහාරය අනුභව කළේ ය. ජීවිත කාලයේ කවදාවත් කිසි ම ආහාරයක් ගැන අඩුපාඩු පවසා නොමැත. බිරිඳගේ ගේදොර වැඩවලට ද සහභාගි වී ආදර්ශවත් ජීවිතයක් ගත කර පෙන්නුවේය.

ජයග්‍රාහි ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලේ නායකයා වූ ස්වාමියා ආධ්‍යාත්මික භක්තිවන්තයෙකු ලෙස ඉස්ලාමයේ ඍජු මග පෙන්වීම් බිරිඳ හා දරුවන්ට ලබා දී හොඳ ගතිගුණාංග සමඟ ක්‍රියාත්මක කර ආධ්‍යාත්මික විප්ලවයට මග පෑදුවේ ය.

> **"නුඹගේ පවුලේ අයට සලාත් ඉටුකිරීමට අණ කරනු. නුඹ ද එය තරයේ පිළිපදිනු..." (20 තාහා :132)**

යන අල් කුර්ආන් අණ විශිෂ්ට ලෙස පිළිපැද්දේ ය.

තව ද බිරිඳ සමඟ ඥානවන්ත ව හා දූනුවත්භාවයක් ඇතිව ඇයගේ හැඟීම්වලට ගරු කරමින් කටයුතු කරයි. බිරිඳට හෝ පවුලට යම් හානි හා අවලාද ඇති වීමෙන් ආරක්ෂා කරයි. බිරිඳට හෝ දරුවන්ට ගරුත්වයෙන් ක්‍රියා කරන මොහු දරුවන්ගේ හා බිරිඳගේ අඩුපාඩු දකින විට ඒවා නිවැරදි කර ගරුත්වයෙන් හා සතුටින් කටයුතු කරයි.

තව ද තමන්ගේ දෙමව්පියන් බිරිඳ හා දරුවන් අතර සමබරතාව රැකීමෙන් කටයුතු කරයි; කා හටත් අසාධාරණ අයුරින් කටයුතු නොකරයි; දෙමව්පියන් සමඟ ද හොඳින් කටයුතු කරයි; ඔවුන්ට උදව් උපකාර කරයි; ඔවුන්ගේ වගකීම් නිසි ලෙස ඉටු කරයි.

මෙලෙස සියලු කටයුතු නිවැරදි ව ඉටු කරන ස්වාමියා ගෘහමූලිකයාගේ වගකීම් මනාව ඉටු කිරීම මගින් බිරිඳ හා දූ දරුවන්ගේ සිතෙහි සැමඳා රැඳී සිටියි. ඔවුහු ද මොහුට අවනත වී මොහුගේ අණට කීකරු වී කටයුතු කරති.

> **"පුරුෂයින් (ස්ත්‍රී පුරුෂ වන) ඔවුන් අතුරින් ඇතැමෙක් ඇතැමෙකුට වඩා අල්ලාහ් උසස් කළ හෙයින් ද ඔවුන් (පුරුෂයින්) තමන්ගේ ධනයෙන් (ස්ත්‍රීන් උදෙසා) වැය කරන හෙයින් ද ඔවුහු (පුරුෂයෝ) ස්ත්‍රීන්ගේ කටයුතු විෂයෙහි කළමණාකරුවෝ වෙති..." (4 අන්නිසා :34)**

තව ද මෙවන් ප්‍රතිපත්තිගරුක පවුලක ඔවුනොවුන්ගේ වගකීම් හඳුනාගෙන එකිනෙකා වගකීමෙන් යුතුව කටයුතු කරයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පහත සඳහන් අණ මගින් ඔවුන්ගේ වගකීමෙන් යුක්ත හැඟීම්වලට මග පෙන්වයි.

"නුඹලාගේ තම තමන්ට වගකිව යුත්තෝ වන්නෝ ය. නුඹලා එකිනෙකා තමන්ගේ වගකීම් ගැන අවසාන දිනයෙහි විමසීමට ලක් කෙරෙයි. පාලකයා ද වගකිව යුත්තා ය. ඔහු තමාගේ මහජනතාව ගැන විමසීමට ලක් කෙරෙයි. ගෘහ මූලිකයා තමන්ගේ බිරිඳ හා දරුවන් ගැන වගකිව යුත්තා වේ. ඔහු තමාගේ වගකීම්වලට භාජන වන අය ගැන විමසීමට ලක් වෙයි. බිරිඳ තමාගේ ස්වාමියාගේ නිවසට වගකිව යුතු වෘත්තිය ඇය එම වගකීම් ගැන විමසීමට ලක් වන්නී ය. දැනගන්න එකිනෙකාගේ වගකීම් පිළිබඳව නුඹලා විමසීමට ලක් වෙති" (බුහාරි).

බිරිඳ දේව තෘප්තිය අරමුණු කොට නිතර ම ස්වාමියාට යටත් වී ඔහුව තෘප්තිමත් කිරීම තමාගේ ඉලක්කය සේ සලකා කටයුතු කරයි.

"ස්වාමියා තමා ගැන තෘප්තිමත් වී මරණයට පත්වන ස්ත්‍රිය ස්වර්ගයට පිවිසෙයි. (ඉබ්නු මාජා) යන්නෙන් අදහස් වන එම නබි වැකිය සිතැති ව කටයුතු කරන්නා ය.

තව ද ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලක අසල් වැසියන් සමග සම්බන්ධතා නිවැරැදි ආකාරය රකිමින් ජීවත් වේ. තමා කැමැති වන දේ ම අසල් වැසියන්ට ද ලබා දෙයි. ඔවුන් සමග සතුට බෙදා ගනී. දුකේ දී එකිනෙකා සනසයි. අඩපාඩු වසන් කරයි. ඔවුන්ට කිසිම බාධාවක් නොකර ජීවත් වෙයි. ඔවුන්ට උදවු උපකාර කරමින් දයාන්විතව ගුණාංග වලින් යුතුව කටයුතු කරයි.

ඒ අනුව ආදර්ශමත් මුස්ලිම් පවුල මෙලොව සතුටින් හා ගෞරවයෙන් ජීවත් වී පරලොව දී ස්වර්ග ගතවීමේ අවස්ථාව ලැබීම ද ස්ථිරය.

ආදර්ශවත් පවුලක දෙමව්පියෝ දරුවන් සමඟ ආදරයෙන් කටයුතු කරති. දෙමව්පියන්ගේ ආදරයට හා කරුණාවට සංවේදී වන දරුවන් නිරෝගීව හා ශක්තිමත් ව වැඩෙන බව දැනගත් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් දරුවන්ට ආදරය කළ ආකාරය පිළිගෙන මව්පියෝ එය ආදර්ශයට ගෙන ජීවත් වෙති.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් වෙත ඔහුගේ දුව ෆාතිමා රළියල්ලාහු අන්හා පැමිණියා නම් එතුමා නැගිට සිප ගත්තේ ය, පිළිත්තේ ය. තව ද තමා වාඩි වන ස්ථානයේ වාඩි කරවයි. නබි සල්ල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ෆාතිමා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය වෙත ගිය විට ඇය හුනස්නෙන් නැගිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සතුටින් පිළිගෙන එතුමාගේ අත අල්ලා සිප ගන්නී ය. තව ද ඇයගේ ආසනයේ ම අසුන් ගන්වන්නී ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් අභාවප්‍රාප්ත වීමට පෙර රෝගාතුර වී සිටින අවස්ථාවේ ෆාතිමා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය පැමිණියා ය. ඒ අවස්ථාවේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ඇය පිළිගෙන සිප ගත්තේ ය. (බුහාරි)

ආදරය කිරීම වගේ ම පවුලට හොඳින් වියදම් කිරීම ද හොඳ පියෙකුගේ යහපත් ගුණාංගයකි. ඔහු කිසිඳා බිරිඳට හා දූ දරුවන්ට වියදම් කිරීමේ දී ලෝභකමක් නොදක්වයි. "මිනිසා වියදම් කරන දිනාර්වලින් ඉතා විශිෂ්ට වන්නේ තමන්ගේ පවුලට වියදම් කරන දිනාර් වේ." (බුහාරි).

ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලක දෙමව්පියන් තමන්ගේ දරුවන්ට හොඳ අධ්‍යාපනයක් ලබා දීමට අවස්ථාවක් උදකර දෙන අතර තමා ද අවංක ව ඉගෙන ගන්නා අතර ම ආගමික දැනුම හා අනෙකුත් දැනුම් සම්භාරය ද දියුණු කර ගනිමින් සිටියි. තමාගේ දරුවාට හොඳ අධ්‍යාපනයක් ලබා දීමට මග පාදන අතර ඔවුන් අලුත් දේ ඉගෙන ගත්තා ද, ඒවා නිවැරදි ව ලියාගෙන තිබේ ද යන්න ගැන සොයා බලා අවධානයෙන් සිටින අතර හොඳ ඵලදායී ඉගෙනුමක් ලබා ගැනීම සඳහා මාධ්‍යය විධිමත් ලෙස භාවිත කිරීමට ද මග පෙන්වති.

ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුල් තමන්ගේ සබඳතා දෙමව්පියන් හා දරුවන් අතර පමණක් සීමා නොකර රුධිර බන්ධන (ඥාතීන්) රැකීම හා සබඳතා බලකරමින් උදව් උපකාර කිරීමෙන් ආදර්ශවත්ව ජීවත් වේ. ස්වර්ගය අරමුණු කොට ජීවත් වන මේ පවුල් ක්‍රියාදමයට පහත සඳහන් නබි වැකිය පෙරවදනක් ලෙස ඇත.

"මිනිසෙක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ළඟට පැමිණ අල්ලාහ්ගේ දූතයාණනි මා හට ස්වර්ගයට පිවිසීමට අවශ්‍යවන මඟ කුමක් දැයි, දන්වනු මැනව" යනුවෙන් ඉල්ලීමක් කළේ ය. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "නුඹ අල්ලාහ්ට නැමදීම් කර කිසිම දෙයක් ඔහුට සම නොකර, සලාතය ඉටු කරන්න, සකාතය දෙන්න, ඥාතීන් සමඟ සම්බන්ධතාව ඇති කර ගන්න යන්නෙන් පැවසී ය. (බුහාරි) මීට පදනම් වූ නැමදීම සමග සම්බන්ධ කර පැවසූ දේවලින් ඥාතීන් සමඟ එකමුතු වී කටයුතු කිරීමෙන්, තමන්ගේ ආහාරය හා ආයුෂ වැඩිවේ, යන්න සිතේ රඳවාගෙන ක්‍රියා කරයි.

**අභ්‍යාසය**

1. ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුලක දෙමාපියන් සතු වගකීම් තුනක් සඳහන් කරන්න.
2. පවුල් සබඳතා පිළිබඳ වූ අල් කුර්ආන් වැකියක් හා හදීස් එකක් බැගින් ලියන්න.
3. 'ආදර්ශවත් මුස්ලිම් පවුල' යන මැයෙන් රචනාවක් ලියන්න.



# 29

# තලාක් හා ඉද්දා

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ

**"නබි (මුහම්මද් !) නුඹලා ස්ත්‍රීන් තලාක් (දික්කසාද කිරීමට අදහස්) කළහොත් ඔවුන්ගේ නියමිත ඉද්දා (පොරොත්තු) කාලයෙහි ඔවුන් දික්කසාද කරනු. ඉද්දා කාල සීමාව නිවැරදි ව ගණනය කරනු. තව ද නුඹලාගේ රබ් (පරමාධිපති) වන අල්ලාහුට බිය වනු..." (65 අත් තලාක් : 1)**

විවාහය උතුම් වූ ගිවිසුමකි. එය සදාකාලික සබඳතාවක් විය යුතු නිසාවෙන් ම අඹු සැමි දෙපළ අතර ඉටු කළ යුතු යුතුකම්, අයිතිවාසිකම් පිළිබඳ වෙන වෙන ම පැහැදිලි ව ඉස්ලාම් දේශනා කර ඇත. නමුදු, විකල්පයක් නොමැති තත්ත්වයක දී දික්කසාදය නොවැළැක්විය හැකි අවසරයක් ලෙස ප්‍රයෝජනයට ගැනීම උදෙසා අනුමැතිය ද එය ලබා දී ඇත. එනම් විවාහයක උතුම් අරමුණුවලට ළඟා විය නොහැකි තත්ත්වයකට අඹු සැමි දෙපළ අතර මත භේද ඇති වී ඒවා විසඳීමට ගත් සියලු උත්සාහයන් පරාජය වූ පසු තව දුරටත් ඔවුන් එක් ව ජීවත් වීමට අකමැති බව පැහැදිලි ව පෙනෙන්නේ නම්, ඔවුන්ට වෙන්වීම හැර වෙනත් මඟක් නොමැති නම් ඔවුන් දෙපළට වෙන්වීම උදෙසා අනුමැතිය ඉස්ලාම් ලබා දී ඇත.

විවාහ බැඳීම නොකැඩී පැවතීම උදෙසා, ඉස්ලාම් දහම විවාහයට පෙර මනාල යුවලගේ ගැළපීම සලකා බැලීම හා දෙදෙනාගේ ස්ව කැමැත්ත හෙළි කිරීම අනිවාර්ය කර ඇත. එකිනෙකා හොඳින් වටහා ගැනීමට හිත මිතුරන් ලෙස සිටිය යුතු ය, යන්න බලාපොරොත්තු වේ. තම තමන්ගේ බලාපොරොත්තු, පරස්පර අදහස්, ප්‍රිය නොවන කරුණු යනාදිය දෙදෙනා ම විවෘත ව කතා කර, එකිනෙකා දැනුම්වත් වී ජීවිතය මෙහෙයවා ගැනීමට ඉස්ලාම් මඟ පෙන්වයි. ඒ හැර සිත් තැවුලට පත් නොවන ලෙසට ඉස්ලාම් අවවාද කරයි.

"අල්ලාහ් අනුමත කළ දේ අතරින් ඔහුට ඉතා ම පිළිකුල් සහගත ක්‍රියාවක් වනුයේ තලාක් වේ."(ආබූදාවද්)

"ෂෙයිතාන් මෙලොව කරන ලද මැරවරකම් පිළිබඳ දිනපතා ම ඉබ්ලීස් අසලට ගොස් ප්‍රකාශ කරයි. ඔවුන් අතරින් කෙනකු අද මම මෙම පවුල වෙන් කළෙමි." යනුවෙන් පැවසූ විට එයින් ඉබ්ලීස් බෙහෙවින් සතුටට පත් වේ."(මුස්ලිම්) යන අදහස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දනුම් දුන්හ.

දික්කසාදය යන්න පාපී ක්‍රියාවක් යන්න වටහා ගත යුතු ය. එය කෙළි සෙල්ලමක් ලෙස හෝ රඟපෑමක් ලෙස සිදු කිරීම පවා ඉස්ලාම් තරයේ හෙළා දකියි.

"කරුණු තුනක් රඟපෑමක් ලෙස සිදු කළ ද සත්‍යවශයෙන් සිදු කළ ද එය සත්‍යයක් ලෙස පිළිගනී. ඉන් තලාකය ද එකකි." (තිර්මිදි) යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා පැවසුවේ ය.

මෙවැනි සියලු ම අවවාද හා පෙර සැලසුම්වලට පසු ව ද පහත සඳහන් පරිදි විවාහ ජීවිතයේ ගැටලු මතුවුවහොත් එවිට දික්කසාදය අනුමත වේ. එය කෙලෙස සිදු විය යුතු ද යන්න පෙන්වා දී ඇත.

★ සැමියා හා බිරිඳ ගැටලුව තමන් අතර ම විසඳ ගැනීමට උත්සාහ කළ යුතු ය.

★ එලෙස තමන් අතර විසඳ ගැනීමට නොහැකි වූ විට සැමියාගේ පාර්ශ්වයෙන් කෙනකු ද බිරිඳගේ පාර්ශ්වයෙන් කෙනකු ද සමාදන කිරීමට උත්සාහයක් ගැනීමට ඉදිරිපත් විය යුතු ය.

★ එවැනි උත්සාහ සියල්ල ම බිඳ වැටුණි නම්, සැමියා තලාක් සිදු කිරීමට සූදනම් විය යුතු ය.

"(වහා දික්කසාද කළ භාර්යාව එම ස්වාමිපුරුෂයා ම නැවත වරක් භාර්යාව වශයෙන් තබා ගැනීමට අවසර ඇති) තලාක් (දික්කසාදය) දෙවරක් (උච්චාරණය කළ හැකි) ය. අනතුරු ව නිසි ගරුසරු ඇති ව (භාර්යාව තමා වෙත) රඳවා ගැනීම හෝ විනීත භාවයෙන් යුතු ව අත් හැරීම හෝ සිදු කළ යුතු ය" (2.229)

## නීති විද්වතුන් දික්කසාදය ප්‍රධාන කොටස් තුනකට බෙදා දැක්විය හැකිය.

### 1. තලාක් :-

සැමියා බිරිඳ ව විවාහ බන්ධනයෙන් නිදහස් කිරීමේ ක්‍රමය තලාක් වේ. තෙවරක් තලාක් පැවසීමේ අයිතිය සැමියාට ඇත. නමුදු, වරක් පමණක් තලාක් සිදු කිරීම ආරක්ෂාකාරී වන අතර නැණවත් තීරණයක් ද වේ. "මම නුඹව තලාක් කරන්නෙමි" යැයි පැවසුව ද එය

එක් තලාකයක් වේ. මෙය ලිඛිතව ද සිදු විය හැකි ය. මෙය සෙල්ලමට පැවසුව ද ලිඛිත ව දන්වා සිටිය ද එය තලාකයක් බවට පත් වේ.

### 2. ෆස්කු :-

මෙය විවාහය අවලංගු බව හඟවයි. නිශ්චිත විවාහයක කොන්දේසි පූර්ණ වී නොමැති බව හෙළි වුණි නම්, විවාහය අවලංගු වේ. උදාහරණයක් ලෙස සැමියා හා බිරිඳ කිරි ඥාතිත්වය යටතේ සහෝදර සහෝදරියන් යැයි විවාහයට පසු දැන ගැනීමට ලැබීම. මෙම තත්ත්වයේ දී දෙදනා වහා ම වෙන් විය යුතු ය. නිශ්චිත ගැටලුව තර්කානුකූල ව පැහැදිලි කර ගත යුතු නම් කාලිවරයෙකු හමු වී විසඳගත හැකි ය.

### 3. කුල්උ :-

බිරිඳ සැමියාගෙන් විවාහ බන්ධනයෙන් නිදහස ඉල්ලා සිටීම මෙසේ හඳුන්වනු ලබයි. මේ අවස්ථාවේ දී ඇය සැමියාට පරිත්‍යාගයක් ලෙස කිසියම් දෙයක් ලබා දී හෝ සැමියා විසින් පිරිනමන ලද මහ්රය නැවත භාර දී හෝ විවාහ බන්ධනයෙන් නිදහස ලබා ගත හැකි ය. නමුදු මෙම ක්‍රියාකාරකම කාලිවරයෙකුගේ ඉදිරියේ දී සිදු විය යුතු ය. එමනිසා බිරිඳකගෙන් නිදහස ලැබීම සැමියාට හිමි අයිතියක් ලෙස තලාකයේ තිබෙන්නාක් මෙන් ම සැමියෙකුගෙන් නිදහස ලැබීමට බිරිඳට හිමි අයිතියක් ලෙස 'කුල්උ හි' දක්නට ලැබේ.

තලාකය පවසන ආකාරය හා අවස්ථාව යනාදිය සලකා බලා තලාකය වර්ග දෙකකට බෙදා දැක්විය හැකි ය.

1. නිසි පරිදි
2. අනිසි පරිදි

### අනිසි ක්‍රමය (තලාකුල් බිදඊ)

තලාක් තුන ම එකවර පැවසීම හෝ බිරිඳට මාසික ඔසප් වීම සිදු වූ කාලය තුළ තලාකය පැවසීම හෝ තුහුර් කාලය තුළ ශාරීරික සබඳතාවක් පැවැත්වූ තත්ත්වයේ දී තලාක් පැවසීම.

### නිසි ක්‍රමය (තලාක් සුන්නී)

මෙවැනි තලාක් පහත සඳහන් කොන්දේසිවලට යටත් විය යුතු ය.
1. කාන්තාව පිරිසිදු ව සිටින (තුහුර්) කාලයේ දී පැවසීම.
2. එම කාලය තුළ දී ශරීරික සබඳතාවක් නොතිබූ තත්ත්වයේ දී පැවසීම.
3. මීළඟ පිරිසිදු කාලයේ දී (තුහ්රයේ) දෙවන තලාකය පැවසීම.
4. ඊටත් පසු පැමිණෙන පිරිසිදු කාලයේ දී (තුහ්රයේ) තෙවන තලාකය පැවසීම.

පළමු වර හෝ දෙවන වර තලාක් පැවසීමත් සමඟ අවසන් කර ගත්ත ද එය නිසි ක්‍රමයට සිදු වූ තලාක් ලෙස පිළිගැනේ. "තුහ්ර්" යනු කාන්තාවක් මාසික ඔසප්වීමෙන් මිදී පිරිසිදු ව සිටින කාලය ලෙස සැලකේ.




### තලාක් රජඊ (නැවත හැරිය හැකි)

මෙය සදාකාලික වෙන්වීමක් ඇති නොකරන, නැවත එක් ව ජීවත් වීමට අවස්ථාවක් ඇති තලාක් වේ. පළමු හෝ දෙවන වර තලාක් පවසා වෙන් වූ බිරිඳගේ ඉද්දා කාලය අවසාන වීමට පෙර නැවත ඇය සමග එක්වීම මෙසේ හඳුන්වනු ලැබේ.

### තලාක් බාඉන් (නැවත හැරිය නොහැකි)

මෙහි කොටස් දෙකකි. නිසි ක්‍රමයට අනුව තලාකය දී තෙවන තලාක් නොපැවසූ තත්ත්වයක ඉද්දා කාලය සම්පූර්ණ වූයේ නම් නැවත නිකාහ් ගිවිසුමක් මගින් අඹු සැමි යුවලට නැවත එක් ව ජීවත් වීමට අනුමැතිය ඇත. මෙය 'බයිනූනදුස් සුක්රා' එනම්, කුඩා වෙන්වීම ලෙස හැඳින්වේ.

තෙවන තලාකය ද අවසන් වූයේ නම් වෙන් වීම ඉතා ම පැහැදිලි ය. මෙය බාඉනුල් කුබ්රා (මහා වෙන්වීම) වේ. මේ අවස්ථාවේ දී දෙදනා ම නැවත එක් ව ජීවත් වීමට ප්‍රිය කරයි නම්, ඇය වෙනත් කෙනකු සමඟ විවාහ වී ඔහු තලාක් තුන ම පවසා ඒ වෙනුවෙන් ඉද්දා කාලය ද ගෙවා අවසන් කළ පසු පෙර සැමියා සමග නව විවාහයකට එළඹිය හැකි ය.

තලාක් සම්බන්ධ ව සැමියා භාවිත කරන වචන හා ඔහුගේ ක්‍රියාකලාපය අවධානයට ලක් කොට තලාක් වෙනත් නාමයන්ගෙන් ද හඳුන්වනු ලැබේ. ඒවා නම්,

- ලිහාර්
- ලිආන්
- ඊලාඋ

## ලිහාර්, ලිආන්

ලිහාර් යනු යමෙකු තම බිරිඳ ව ශාරීරික වශයෙන් තම මවට සමාන කිරීම වේ. මෙලෙස සම කිරීම වෙනුවෙන් කෆ්ෆාරා (වරදට පිළියම් වශයෙන් දෙනු ලබන පරිත්‍යාගය) ලබා දී නැවත එක්විය හැකි ය. නොමැති නම්, තලාක් සිදු වනු ඇත. '**ලිආන්**' යනු යමෙකු බිරිඳ වෙත දුරාචාර චෝදනා එල්ල කර දිවුරා, අවසානයේ දී දෙදනා දෙදනාට ශාප කර ගනිමින් වෙන්වීම වේ.

## ඊලාඋ

ඊලාඋ යනු යමෙකු තම බිරිඳ ව අමතා "අල්ලාහ් වෙත දිවුරා පවසමි. මම නුඹ සමඟ ශාරීරික සබැඳියාවක් නොපවත්වමි" යනුවෙන් දිවුරීම වේ. මෙලෙස ප්‍රකාශ කළ අයෙකුට සිව් මසක අවකාශයක් ඇත. ඒ අතර තුර ඔවුන්ට නැවත එක් විය හැකි ය. නොමැති නම් තලාක් සිදු වනු ඇත.

මේවා සම්බන්ධව පුළුල් වූ නීතිරීති දක්නට ලැබේ.

## ඉද්ද

ඉද්දා යන පදයට "ගණන් කිරීම" "ගණන් බැලීම" යන අරුත් ඇත. මාස තුනක් ලෙස හෝ මාස හතරක් හා දින දහයක් ලෙස සංඛ්‍යාත්මක ව ඉද්දාහි කාලය ගණන් කිරීමෙන් මෙයට මෙම නාමය ලබා දී ඇත. ඉස්ලාමීය දෘෂ්ටියකට අනුව සැමියා අහිමි වූ කාන්තාව හෝ තලාක් පවසන ලද කාන්තාව නිශ්චිත කාලයක් විශේෂිත කොන්දේසි කිහිපයකට යටත් ව සිටීම මෙසේ හඳුන්වනු ලැබේ.

ඉද්ද දේව විධානයකි. එය ඉටු කිරීම ඉබාදත් වේ. ඉද්ද ප්‍රයෝජන රැසක් ලබා දෙන්නේ ය.

1. දේව විධානයක් හෙයින් කුසල් හිමි වේ.
2. කාන්තාව ගැබ් ගෙන තිබේ නම් ඒ පිළිබඳ දැනුම්වත් වී දරුවන්ගේ පියා ව තීරණය කර ගැනීමට අවස්ථාව ලැබේ.
3. තලාක් රජඊ නම් නැවත එක් ව ජීවත් වීමට අවකාශය ලැබේ.

ඉද්දාව අනුගමනය කරන කාන්තාවගේ තත්ත්වයට අනුව ඊට අදාළ කාලය වෙනස් වන සේ ම එය අනුගමනය කරන හේතුව අනුව ද ඊට අදාළ කාලය වෙනස් වේ. නමුදු විවාහ වූ කාන්තාව සමඟ එකට එක්වීමට පෙර ඇයව තලාක් කළේ නම් ඇය ඉද්දා සිටීම අනවශ්‍ය ය.

I. **සැමියා මිය යාම උදෙසා සිටින ඉද්ද** - සැමියා මිය ගියේ නම් ඔහුගේ සියලු ම බිරින්දෑවරුන් ඉද්ද අනුගමනය කිරීම වගකීමකි. වයසෙහි කිසි දු වෙනසක් නොමැති ව සියලුදෙනා ම මාස හතරක් හා දවස් දහයක් ඉද්ද අනුගමනය කළ යුතු ය.

"නුඹලා අතුරින් කවරකු හෝ භාර්යාවන් හැර දමා මියයත් නම් (එහෙයින්) ඔවුන් (භාර්යාවන්) සිව් මසකුත් (දින) දහයක් ඉද්දාහ් තත්ත්වයේ (බලාපොරොත්තු) විය යුතු ය." (2 අල්බකරා :234)

**2. ගර්භණී කාන්තාවකගේ ඉද්දා** - සැමියා මිය යන විට බිරිඳ ගැබ්ගෙන සිටියේ නම් ඇයගේ ඉද්දා කාලය දරුවාගේ ප්‍රසූතිය දක්වා පමණි.

ගැබ් උසුලන (මාතාට) ඔවුන්ගේ සීමිත කාලය ඔවුන්ගේ ගැබ් බර බහාලීම ය. (65 අත්තලාක් : 4)

**3. තලාක් රජ්ඊ උදෙසා සිටින ඉද්දා** - පළමු හෝ දෙවන තලාක් පවසන ලද කාන්තාව ඉද්දාව අනුගමනය කළ යුතු ය.

දික්කසා ද වූ ස්ත්‍රීන් මාස් ශුද්ධි තුනක් ගත වන තෙක් තමන් (ඉද්දාහ් නමින් හඳුන්වන අවිවාහක ව) බලාපොරොත්තුව සිටිය යුතු ය.
(2 අල් බකරා : 228)

ඉද්දා කාලය තුළ දී කාන්තාව ශරීරයේ අලංකාරය පිටතට විදහා දක්වීමෙන් වැළකී සිටිය යුතු ය. සාමාන්‍යයෙන් ඉද්ද කාලය තුළ දී විවාහ වීම හෝ විවාහ කතා බහ සිදු කළ නොහැකි ය. එසේ ම ආභරණ පැළඳීමෙන් වැළකිය යුතු ය. සැමියාගේ නිවසෙහි ඉද්ද සිටීම යහපත් ය. ඉද්ද අනුගමනය කරන බිරිඳ උදෙසා ජීවන වියදම් (නෆකා) ලබා දීම තලාක් පවසන ලද සැමියාගේ වගකීමකි.

ඉහත පවසන ලද කරුණුවලින් දික්කසාදය, ඉද්ද පිළිබඳ පැහැදිලි සීමාවන් ඉස්ලාම් පෙන්වා දී ඇති බව දැන ගත හැකි ය. ඉස්ලාමයේ පවුල් ජීවිතය වැදගත් වන බැවින් එය විනාශ වීමට නොදී ශිලාචාර, ක්‍රමවත් එකක් ලෙස සකසා ගනිමු.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ الطَّلَاقُ والعِدَّةُ ❁ الوَاجِبُ ❁ السُنَّةُ ❁ الحَرَامُ ❁ المُبَاحُ ❁ الفَسْخُ ❁ الخُلْعُ ❁
الطَّلَاقُ البِدَعِيُّ ❁ الطَلَاقُ السُّنِّيُّ ❁ الطَّلَاقُ الرَّجَعِيُّ ❁ الطَّلَاقُ البَائِنُ ❁ الصُّغْرَى
❁ الكُبْرَى ❁ الطُّهْرُ ❁ الظِّهَارُ ❁ اللِّعَانُ ❁ الإِيْلاءُ ❁ الإِحْدَادُ ❁ النَّفَقَةُ

## අභ්‍යාසය

1. පහත වචන විස්තර කරන්න.
   - තලාක්
   - ෆස්හු
   - කුල්උ
2. ඉස්ලාම් තලාක් කුමන අවස්ථාවන්හි දී අනුමත කර ඇත් ද?
3. තලාක් සිදුවීම වළක්වා ගැනීමට ඉස්ලාම් පවසන මාර්ග මොනවා ද?
4. ඉද්දවෙහි දී පිළිපැදිය යුතු පිළිවෙත් මොනවා ද?
5. ඉද්දවෙහි ප්‍රයෝජන මොනවා ද?



# 30

# ලෞකික ජීවිතය පිළිබඳ ඉස්ලාමීය දැක්ම

هُوَ الَّذِىْ جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُوْلًا فَامْشُوْا فِىْ مَنَاكِبِهَا وَكُلُوْا مِنْ رِّزْقِهِ وَإِلَيْهِ النُّشُوْرُ

**"නුඹලාට මහපොළොව ජීවත් වීමට පහසුවන සේ වසඟ කළේ ඔහු ය. එහෙයින් එහි සියලු දිසාවෙන්හී ගමන් කරනු. ඔහු විසින් සම්පාදනය කළ දැයින් අනුභව කරනු. ඔහු වෙත ය, නුඹලා ආපසු නැගිටුවනු ලබන්නේ." (67 අල් මුල්ක් : 15)**

ලෞකික ජීවිතය පිළිබඳ පැහැදිලි දැක්මක් මුස්ලිම්වරයකු ලබා තිබීම අත්‍යවශ්‍යය. එය ඔහුට මෙලොව ජීවිතය විධිමත් කර පරලොව ජීවිතයෙහි විමුක්තිය කෙරෙහි මං පාදයි. සැමවිට ම මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ වැරදි අවබෝධ තිබීම මුස්ලිම්වරකුගේ ජීවන අරමුණට බාධාවක් බවට පත් වේ.

පොදුවේ ලෞකික ජීවිතය පිළිබඳ සාමාන්‍යයෙන් මිනිසුන් තුළ දක්නට ලැබෙන විවිධාකාර වූ දෘෂ්ටිකෝණ පාදක කොටගෙන ම ඔවුන්ගේ ක්‍රියාකාරකම් ද පවතී. "මෙලොව සහමුලින් ම අතහැර ජීවත් විය යුතු ය. විමුක්තියට මාර්ගය එය ම වේ." යැයි මත දරන්නෝ ද සිටිති. නොඑසේ නම් මෙලොව ජීවිතය අපට ලැබී ඇති භාග්‍යයකි. එය නැවත හිමි වන්නේ නැත. එබැවින් ලද අවස්ථාව අප සහමුලින් ම භුක්ති විඳිය යුතු ය. එබැවින් එය උදාසීන කිරීම හෝ එයින් මිදී ජීවත් වීම අනුවණ ක්‍රියාවක් යැයි අදහස් කරන්නෝ ද සිටිති.

ඉස්ලාම් මේ අදහස් දෙක අතරමැදි වූ මධ්‍යස්ථ අදහසක් ඉදිරිපත් කරයි. එනම් ලෞකික ජීවිතය අත්හැරීම හෝ එයට ගිජු වීම ද නොකළ යුතුයි. තව ද මෙලොව ජීවිතය පරලොව ජීවිතය යැයි වෙන් කර බැලීම ද නොකළ යුතු ය. පරලොව ජීවිතයේ විමුක්තිය ම ඔහුගේ මූලික ඉලක්කය වුව ද මෙලොව ජීවිතයේ දියුණුව සඳහා

ඉපැයීමට ද එය බාධා නොකරයි. තවත් ආකාරයකින් එය ඉබාදතයක් ලෙස සළකයි. එබැවින් ලෞකික ජීවිතය සශ්‍රීක කිරීම ද ඒ සඳහා තම දැනුම මෙහෙයවා ගොවිතැන, විද්‍යාත්මක දේ, අත්කම් ආදිය සොයා ගැනීම් වැනි උත්සාහයන්හි නිරත වී, ඉපයීම යහපත් සේවයක් වේ. එය මිනිසා මත පැවරුණු මහා වගකීම් තුනෙන් එකක් වන "ඉමාරත්" යන සේවයට අයත් වේ. "මෙලොව මුස්ලිම්වරයකුට ලෞකික ජීවිතය අතහැර ජීවත් විය නොහැකි ය. එලෙස ජීවත් වීම ද නොකළ යුතු ය." යන්න ද මෙමගින් ගෙනහැර දක්වයි.

මේ සඳහා නබි තුමාණන්ගේ කාලයේ සිදු වූ පහත සිදුවීම නිදසුනක් ලෙස දැක්විය හැකි ය. ලෞකික ජීවිතයෙන් ද එහි ආස්වාදයන්ගෙන් ද සහමුලින් ම මිදී සම්පූර්ණයෙන් ම තමා නැමදුම් කටයුතුවල පමණක් යොදවන බවට සහාබාවරු තිදෙනෙක් ප්‍රකාශ කළහ. "රාත්‍රී කාලයේ මම අඛණ්ඩ ව සිටගෙන නැමදුම් කිරීමට අදහස් කරමි"යනුවෙන් පළමුවැන්නා ද "ජීවිත කාලය පුරා මම උපවාසයේ යෙදෙන්නට යන්නෙමි" යැයි දෙවැන්නා ද තම බිරිඳගෙන් ඈත් වී ජීවත් වන බවට තෙවැන්නා ද පවසන විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "ඔබ අතර අල්ලාහ්ට ඉතා බියෙන් ජීවත් වන මා රාත්‍රියේ නිදා ගනිමි; නැමදුම් කරමි; සුන්නත් වූ උපවාසය රකිමි; නොරැක ද සිටිමි; විවාහක ජීවිතයේ ද නිරත වෙමි. (බුහාරි) යැයි උපදෙස් දී "තම මග පෙන්වීම උදාසීන කරන්නන් මා අතර කෙනකු නොවේ." යයි දැඩි ලෙස අවධාරණය කිරීම නබි තුමාණන් පෙන්වූ ආදර්ශයට මහඟු සාධකයකි. තව ද "පැවිදි ජීවිතයක් ඉස්ලාමයේ නැත" (අහ්මද්) යැයි පැවසුවේ ය.

මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ අල් කුර්ආනයේ උපදෙස් පැහැදිලි ව හා පරිපූර්ණ ව අවබෝධ කරගැනීම මඟින් මෙලොව ජීවිතය හා පරලොව ජීවිතය අතර සමානත්වයක් ඇති කරගත හැකි ය.

අල් කුර්ආනයේ සමහර වැකි දෙස බලන විට මෙලොව ජීවිතය අල්ප මාත්‍රයකි. රැවටිලි හා මායාවන් පරලොව ජීවිතය පාළු කර දමයි. මෙලොව ජීවිතය පරීක්ෂාවක් සඳහා ය, යන අදහස අපට ලැබේ. නිදසුන් ලෙස,

**"මෙලොව ජීවිතයෙහි කෙළි සෙල්ලමත් විනෝදයත් මිස අන් කිසිවක් නැත. සැබවින් ම (අල්ලාහ් කෙරෙහි) බිය බැතිමත් අයට පරලොව ඉතා හොඳ ය. (මෙය) නුඹලා වටහා නොගන්නෙහි ද?"**

**(6 අල් අන්ආම් : 32)**

**"වස්තුව ද දරුවන් ද මෙලොව ජීවිතයේ අලංකාරයන් ය. සදාකල් පවතින යහකම් නුඹගේ රබ්ගේ (පරමාධිපති) පල විපාකයන්ගෙන් ඉතා හොඳ ය."**

**(18 අල් කහ්ෆු : 46)**

**"නුඹලාගේ වස්තු ද නුඹලාගේ දරුවන් ද පරීක්ෂාවකි. අගනා තිළිණ ඇත්තේ අල්ලාහ් වෙත ය."**

**(64 අත්තහාබුන් : 15)**

තවත් සමහර වැකි දෙස බලන විට මෙලොව ජීවිතය වටිනා බව හා ලෝකය මිනිසාට වසඟ කර දී ඇති බවත් එබැවින් එයින් වැළකී සිටීම නොකළ යුතු ය, යන අදහසක් ගෙන දෙයි. නිදසුනක් ලෙස,

**"නුඹලාට මහපොළොව ජීවත් වීමට පහසුවන සේ වසඟ කළේ ඔහු ය. එහෙයින් එහි සියලු දිසාවන්හි ගමන් කරනු; ඔහු විසින් සම්පාදනය කළ දූයින් අනුභව කරනු; ඔහු වෙත ය, නුඹලා ආපසු නැගිටවනු ලබන්නේ."**

**(67 අල් මුල්ක් : 15)**

**"නුඹලා ගමනෙහි යෙදෙන දිනයේ දී ද නුඹලා නවාතැන් ගන්නා දිනයේ දී ද එය සැහැල්ලු යැයි නුඹලා දකින නිවසේ ද ඔහු (අල්ලාහ්) සතුන්ගේ සම් මගින් නුඹලාට ඇති කළේ ය. එසේ ම ඔවුන්ගේ සිනිඳු ලෝම මගින් ද ඔවුන්ගේ කෙඳිවලින් ද තව ද ඔවුන්ගේ කෙස්වලින් ද ඇඳුම් පැළඳුම් සහ (ගෙදර දොර) බඩු භාණ්ඩ ද ටික කලකට පරිහරණය සඳහා ඇති කළේ ය."**

**(16 අන් නහ්ල් : 80)**

මෙම වැකි දෙක මගින් අප පැහැදිලි එක් නිගමනයකට එළඹිය යුතු ය. එනම් පරලොව ස්ථාවර ආස්වාද ජනක ජීවිතය සමග මෙලොව ජීවිතය සමඟ සසඳන කල මෙලොව ජීවිතය අල්පමාත්‍ර ය. එහෙත් පරලොව ජීවිත ජයග්‍රහණයේ මං පෙත ලෙස මෙලොව ජීවිතය දෙස බලන කල මෙලොව ජීවිතය නිසිලෙස මෙහෙයවීම මගින් ම පරලොව විමුක්තිය ලබා ගත හැකි වේ. මෙය නිෂ්ප්‍රභ කිරීමෙන් හෝ පැවිදි වීමෙන් පරලොව ජය ලබා ගත නොහැකි බැවින් මෙලොව ජීවිතයේ අති වැදගත් බව වටහා ගත හැකි ය.

මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ ඉතා නිවැරදි වැටහීමක් ලබා දීම සඳහා අල් කුර්ආනය මගින් ලබා දෙන මෙම ප්‍රාර්ථනාව අපට සහාය වේ.

අපගේ රබ් (පරමාධිපති) අපට අවශ්‍ය දේ මෙලොව දීම ලබා දෙනු මැන, යැයි ප්‍රාර්ථනා කරන්නෝ ද මිනිසුන් අතර සිටිති. මෙවැන්නන්ට පරලොව දී ද කිසිඳු භාග්‍යයක් නොලැබේ. තවද

**"ඔවුන් අතරින් තවත් පිරිසක් අපගේ රබ් (පරමාධිපති) මෙලොවදීත් අපට ප්‍රශස්ත දේ දෙන්න, පරලොවදීත් අපට ප්‍රශස්ත දේ දෙන්න, තව ද අප නිරයේ ගින්නෙන් මුදවා ගනු මැනවයි, " ඉල්ලන්නෝ ද මිනිසුන් අතර සිටිති.**

**(2 අල් බකරා : 201)**

මිනිසුන් අතර සැම විට ම කණ්ඩායම් දෙකක් දක්නට ලැබේ. ඔවුන් අතර එක් කොටසකගේ සමස්ත අවධානය ම මෙලොව මත පවතියි, මෙලොව ප්‍රයෝජනයන් ද එහි ආස්වාද ද හිමි කර ගැනීමෙහි ලා ඔවුහු උද්යෝගයෙන් සිටිති. මොවුන්ගේ ප්‍රාර්ථනා

ද සැම විට ම මෙලොව ආස්වාද හා සැප සම්පත් ලබා ගැනීම අරමුණ කරගෙන වේ. ඔවුහු "අපගේ දෙවියනි! අපහට සියලු සම්පත් මෙලොව දී ලබා දෙනු මැන! යනුවෙන් ම ප්‍රාර්ථනා කරති. මිනිසුන් අතර මෙම පිරිස එදා මෙන් ම අද ද දක්නට ලැබේ. ඔවුන්ගේ මුළු ඉලක්කය ම මෙලොව වේ. මෙලොව සැප සම්පත් ලබා ගැනීම ද ආස්වාදයක් ලබා ගැනීම ද කෙරෙහි ඔවුන්ගේ අවධානය යොමු වේ. අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන විට ද ඔවුහු මෙලොව සැප ම ඉල්ලා සිටිති. අල්ලාහ්ට මොවුන්ගේ කොටස මෙලොව දී ම ලබා දිය හැකි ය. එහෙත් පරලොවහි දී මොවුන් කිසිඳු භාග්‍යයක් හිමි කර ගන්නේ නැත."යැයි පවසයි.

මිනිසුන් අතර සිටින අනෙක් කණ්ඩායම මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ පුළුල් අරමුණක් ද විහිදී ගිය මනසක් ද, පැහැදිලි බැල්මක් ද ලැබ සිටිති. මොවුන් මෙලොව ජීවිතයේ යහපත අපේක්ෂා කළ ද පරලොව ද එහි වරප්‍රසාද ද අමතක නොකරති. ඔවුහු සැමවිට ම අල්ලාහ්ගෙන් මෙලොව යහපත ම ඉල්ලා සිටිති.

එබැවින් මුස්ලිම්වරයකුට මෙලොව පරලොව යන ජීවිත දෙක ම වැදගත් ය. එබැවින් ඒ දෙක ම සිහි තබා ගෙන කටයුතු කළ යුතු ය.

අල් කුර්ආනය මෙලොව ජීවිතය පමණක් පරමාර්ථය කර ගත් අය හෙළා දකියි. පරලොව ජීවිතය ද සම්බන්ධ කර බලන්නෝ කුර්ආනය මගින් ප්‍රංශසා ලබති. මෙම වර්ග දෙක හැර පරලොව පමණක් අපේක්ෂා කර තපස්භාවය ප්‍රිය කරන කණ්ඩායම අල්ලාහ් ප්‍රිය නොකළේ ය. එලෙස ජීවත් වීම ද ප්‍රායෝගික නොවේ.

එබැවින් මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ ඉතා නිවැරදි ඉස්ලාමීය දැක්ම පිළිබඳ පැහැදී, පරලොව ජීවිතයෙන් නිදහස ලැබීම සඳහා වූ එක ම මග පෙන්වීම ලෙස මෙලොව ජීවිතය පවත්වා ගෙන මෙලොව ජයග්‍රහණය ලැබීමට අල්ලාහ් අපට කරුණාව දක්වත්වා!

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ العِبادَةُ ❁ العِمَارَةُ ❁ الخِلَافَةُ

**අභ්‍යාසය**

1. මෙලොව ජීවිතය පිළිබඳ මුස්ලිම්වරයකුගේ අරමුණ කෙසේ විය යුතු ද?
2. මෙලොව සම්පත් පිළිබඳ අල් කුර්ආනයේ දැක්ම තර්ජිමතුල් කුර්ආනය පරිශීලනය කර සොයා ලියන්න.
3. මෙලොව ජීවිතය හා පරලොව ජීවිතය පිළිබඳ මුස්ලිම්වරයකු අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කළ යුත්තේ කෙසේ ද?

# 31

# ඉස්ලාම් ධර්මය හා සන්නිවේදන මාධ්‍ය

وَأَنْذِرْ عَشِيْرَتَكَ الْأَقْرَبِيْنَ

**"තව ද නුඹේ කිට්ටු ඥාතීන්ට අනතුරු අඟවනු" (26 අෂ් ෂුඅරා : 214)**

වත්මන් ලොව තුළ සන්නිවේදන මාධ්‍ය ඉතා ප්‍රබල හා ප්‍රකට බව අවිවාදිත කරුණකි. ඒවායේ විප්ලවීය වෙනස්කම් ඇගයීමට ලක් කළ නොහැක. ඒවා අද අනුමැතියක් නොමැති ව නිවෙස් තුළට පිවිසීමට ද පෙර දැනුම්දීමකින් තොරව දෙසවනට ළඟා වන්නට ද තරම් බලවත් ය. දැනුවත් කිරීම හා හැඟීම් ඇවිස්සීමට අදාළ ප්‍රබල භූමිකාවක් එයට ඇත. එපමණක් නොව දිනෙන් දින නව්‍යකරණය වේ. මාධ්‍යයේ දයකත්වය නිසා පුවත් විකාශන සන්නිවේදන මඟින් ව්‍යාපාර අධ්‍යයනය, රසාස්වාදය, පාරිභෝගිකරණය යනාදි සියලු ක්ෂේත්‍රවල දියුණුව හා වෙනස ඇති කරයි.

මිනිසාගේ සන්නිවේදන වුවමනා ඉටු කිරීම උදෙසා මාධ්‍යය හඳුන්වා දෙනු ලැබිණ. ආරම්භයේ දී මිනිසා ඔවුන්ගේ අදහස තවත් කෙනෙකුට ක්‍රියාව, සංඥාව, මුහුණු සලකුණ, සලකුණු, කථනය, ලිවීම වැනි ක්‍රම භාවිතයෙන් ලබා දී ඇත. ඒවායේ දියුණුව නිසා අද විවිධ ආකාරයේ මාධ්‍යය බිහි වී තිබේ. මුද්‍රණ මාධ්‍ය, ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍ය, සමාජ මාධ්‍ය ජාල යන ඒවා කොටස් කෙරෙයි. එම නිසා සන්නිවේදනය ගැන ඉස්ලාමයේ දැක්ම පැහැදිලි කිරීම අවශ්‍ය ය.



ඉස්ලාමයේ මූලික මූලධර්මයන් වන අල් කුර්ආනය, සුන්නාව යන දෙක ම ඉතා පැරැණි මාධ්‍යය වේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ අල් කුර්ආනය තමාගේ ප්‍රධාන මාධ්‍යයක් ලෙස හා ආයුධයක් ලෙස භාවිත කළහ. මෙසේ කළ යුතු යැයි අල්ලාහු තආලා අණ කර ඇත.



**නබිවරයාණෙනි, නුඹ ඒවා (අල්කුර්ආනය) මාධ්‍යයක් ලෙස භාවිතා කර ඔවුන්ට එරෙහි ව තර්ක කරනු**

**(25ෆුර්කාන් : 52)**

එම නිසා අල් කුර්ආනය අද්විතීය සාහිත්‍යමය මාධ්‍යයකි. මහා කවියෝ ද සාහිත්‍යකරුවෝ ද එහි භාෂා ශෛලිය ඉදිරියේ ගොළු වූහ. එහි ආකර්ෂණීය බව නිසා බන්ධනයකට ලක් වී තුෂ්ණිම්භූත වූහ. ආත්මය අවදි කරවන එහි බලය දක සතුරෝ, මෙම මාධ්‍යයට විරුද්ධ මත ගැටුමක් ඉතිහාසය තුළ ඇති කළහ. "මෙම කුර්ආනයට නුඹලාගේ අවධානය යොමු නොකොට අනෙක් කරුණු ගැන සැලකිල්ලෙන් සිටිය යුතු යැයි කාෆිර්වරු ප්‍රචාරය කළෝ ය. නලීර් ඉබ්නු හාරිද් නැමැත්තා ගායිකාවක මිලට ගත්තේ ය. ඉස්ලාමය වැළඳ ගැනීමට කැමැත්ත පල කරන්නන් සොයා ඔවුන් එම ගායිකාව ළඟට කැඳවාගෙන ගොස් "ස්ත්‍රිය මොවුන්ට කෑම දෙන්න, වතුර දෙන්න, ගී ගයන්න යනුවෙන් පවසා මිනිසා! මුහම්මද් ඔබලාව, සලාතය, සව්මය, වීර මරණය ගැටුම යනාදියට සහභාගි වීමට කැඳවයි. ඒවාට වඩා මෙය ඔබලාට හොඳයිනේ, " යනුවෙන් පැවසී ය.

මෙම තත්ත්වය තුළ "මිනිසාගෙන් බොහෝ දෙනා සිටියි. ඔවුන් (ව්‍යාජ කථන්දර වැනි) වුවමනා නොමැති කරුණුවලට (ඒවා ජනතාවට පරායනය කර පෙන්වා) අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයෙන් සිට කිසි ම දැනුමක් නොමැති ව ජනතාව නොමග යවා ඒවා හැල්ලුවට ලක් කරති." (31 ලුක්මාන් :6) යන වැකිය පහළ විය.

නමුත් මෙවන් පටුමාර්ග යොදා ජනතාව ඉස්ලාමයේ මග පෙන්වීමෙන් බැහැර කිරීමට තැත් කළ අවස්ථාවේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඉවත බලා සිටියේ නැත. එතුමා ද ක්ෂේත්‍රයට පිවිසියේ ය. එවකට තබූ සියලු මාධ්‍යයන් භාවිත

කර අසත්‍යයේ ව්‍යාජත්වය හෙළි කළ අතර ඉස්ලාමයේ වැදගත්කම පහදා දුන්නේ ය. කාෆිර්වරු තවත් හෑල්ලුවට ලක් කරන කවි කීවෝ ය. ඉස්ලාමය අපකීර්තියට පත් කිරීමට තැත් කරන වකවානුව තුළ හස්සාන් ඉබ්නු සාබිත්, කෑබු ඉබුනු මාලික්, අබ්දුල්ලාහ් ඉබුනු රවාහා වැනි සහාබාවරුන් කැඳවා කාෆිර්වරුන්ට විරුද්ධ ව කවි කියන ලෙස බල කර දිරිමත් කළහ.



**"නබිවරයාණෙනි, ඔබේ ඉතා කිට්ටු ම ඥාතීන්ට ද අවවාද කරන්න."**

**(26 අෂ් ෂුඅරා :214)**

යන අල්කුර්ආන් වැකි පහළ වූ විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සෆා කන්දට නැග එහි සිට තමන්ගේ පවුල් ඥාතීන් වන කුරෂිවරුන්ට ශබ්ද නඟා ආරාධනා කර ඉස්ලාමය හඳුන්වා දුන්නේ ය. ජාහිලීයියා කාල සිරිත නම් වැදගත් ප්‍රවෘත්තියක් කීමට උස ම ස්ථානයකට නැග ඇඳුම් ගලවා එම ප්‍රවෘත්තිය ඉදිරිපත් කිරීමයි. එම සිරිතම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ද අනුගමනය කළේ ය. නමුත් එතුමා ඇඳුම් ගැලෙව්වේ නැත. ගරුත්වයෙන් කටයුතු කළේ ය. මෙම සිදුවීම අන් අය ඇති කළ මාධ්‍ය උපක්‍රම ෂරීඅත් සීමාව තුළ සිට මුස්ලිමෙකු හට භාවිතා කිරීමට හැකි ය, යන බව උගන්වයි. වත්මන් නවීන මාධ්‍යයන් මෙම දැක්මෙන් කටයුතු කළ යුතු ය. සෆා කන්ද පමණක් නොව, ඔටුවාගේ පිට, උක්කාල්, මිජන්නාහ්, දුල්මජායි වැනි වෙළඳ පොළවල් මස්ජිද් මිම්බරය, මෑදනා යනාදිය ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් සන්නිවේදන මාධ්‍යයක් ලෙස භාවිත කර ඇත.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තමන්ගේ සහාබාවරුන්ගේ ශුභසිද්ධිය තකා තමන්ගේ අදහස් ඉතා සරල ව පැහැදිලි ව වටහා ගැනීමට විවිධ වෙනස් මාධ්‍යයන් භාවිත කළේ ය. එක් අවස්ථාවක තමන්ගේ අතින් ම පොළොවේ සෘජු රේඛාවක් ඇන්දේ ය. පසු ව මෙය අල්ලාහ්ගේ සෘජු මාර්ගය කියා පැවසුවේ ය. එසේ පවසා එම සෘජු රේඛාවට දකුණු පසින් හා වම් පසින් තවත් රේඛා ඇඳ ඒ සෑම රේඛාවක් මතම ෂෙයිතාන් සිටගෙන ආරාධනා කරන බව පවසා

**"මෙය මගේ සෘජු මාර්ගය එය අනුගමනය කරන්න, අනෙකුත් මාර්ග අනුගමනය නොකරන්න."**

**(6 අල් අන්ආම් :153)**

යන අල් කුර්ආන් වැකිය පාරායනා කළේ ය.

තවත් අවස්ථාවක නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් වෙළෙඳ පොළේ පයින් ගමන් කළේ ය. ජනතාව එහි දෙපැත්තෙන් ම සිටිති. ඒ අවස්ථාවේ දී කන කැපූ එළු ඔළුවක් දැක එය අතට ගෙන ඔහු මෙය එක් දිර්හමයට ලබා ගැනීමට කැමති ද යනුවෙන් විමසී ය. මෙය මිලට ගැනීමෙන් කිසිම පලක් නොමැත. අපි එය මිලට නොගන්නෙමු, තවද, පණ පිටින් සිටි නමුදු කන කපා ඇති නිසා එයට අපි කැමැති නොවෙමු, යනුවෙන් සහ බාවරු පිළිතුරු දුන්හ. ඒ අවස්ථාවේ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "මෙම භාණ්ඩය නුඹලාට කොයිතරම් බාල එකක් ලෙස පෙනේවි ද එයටත් වඩා මෙලොව අල්ලාහ්ට බාල එකකි." (මුස්ලිම්) යනුවෙන් පැවසී ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "මහා අසරණයා පරිපාලනය කරන්නාත් ස්වර්ගයේ මෙසේ සිටින්නෙම." යන්නෙන් තමාගේ මැදගිල්ල හා දඹරගිල්ල එකට එකතු කර පෙන්වා දුන්හ. (බුහාරි)

ජුම් ආ ඊද් උත්සවවල කුත්බා දේශනා, ග්‍රහණ සලාතය හා වැසි ඉල්ලා සලායත ඉටු කරන  අවස්ථා වලදී පවත්වන කුත්බා දේශනා හජ්හි අරෆාවේ පවත්වන දේශනා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම්  තුමාණන් මෙවන් අවස්ථාවන් මාධ්‍යයක් ලෙස භාවිත කර තමන්ගේ අදහස් ඉදිරිපත් කළේ ය. මස්ජිදුන් නබවියේ පැත්තක පිහිටි ස්ථානය "අස්හාබුස් සුප්පාවරුන්ගේ මාධ්‍ය මධ්‍යස්ථානය වේ. හල්කා යන අධ්‍යාපන කවය ලෙස ද එය භාවිත කරන ලදි. ජමාඅත් සලාතයට ජනතාව සිහි කරවන පණිවුඩ ලෙසින් කැඳවන තක්බීර් ශබ්දය  ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ගත් මාධ්‍ය උපක්‍රමයට තව ද උදහරණයකි.

මෙවැනි  විවෘත වු ප්‍රසිද්ධ සන්නිවේදන ක්‍රම වලට අමතරව සංවෘතවු රහසිගත සන්නිවෙදන ක්‍රම වලද නිරත වූයේ ය.

සංවෘත සන්නිවේදන මාධ්‍ය ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ලිපි හා දූත මෙහෙවරයන් භාවිත කළේ ය. එම අවස්ථාවේ දී ම දිවානුල් ඉන්ෂා යන ලියාපදිංචි තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුව ද  ඇති කළේ ය. තමන්ගේ දූත මෙහෙවර  ගෙනයාමට ලිඛිත මාධ්‍ය ක්‍රියාත්මක කිරීමට එහි විශේෂ දූතයන් ද ලේඛකයන් ද පත් කළේ ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තමන්ගේ මක්කම ජීවිතයේ නුබූව්වත් 5 දී අබීසීනියාවට ජෆර් ඉබ්නු අබූතාලිබ් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ නායකත්වයෙන් දූත පිරිසක් යැව්වේ ය. මදීනාවට මුසබ් ඉබ්නු උමෛර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාව තමාගේ නියෝජිතයකු ලෙස යැව්වේ ය. මදීනා ජීවිතයේ යේමනයට මුආද් ඉබ්ණු ජබල් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාව ද නියෝජිතයකු ලෙස යැව්වේ ය. සහබාරුන් බොහෝ දෙනා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ මුද්‍රා තැබූ ලියුම්, අසල්වැසි රාජ්‍ය පාලනය කළ රජවරුන්ට හා අග්‍රාණ්ඩුකාරවරුන්ට රැගෙන යන ලදි. අබීසීනියියාව පාලනය කළ නජ්ජාසි රජුට අම්ර් ඉබ්නු උමෛයා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද ඊජිප්තුවේ රජු මුකව්කිස් හට හාතිබ් ඉබ්නු අබු බල්දආ රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද පර්සියාවේ රජු කිස්රා වෙත  අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු හුතාමා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද රෝම රටේ රජු හිරුක්ලියස්ට වෙත නිහියා ඉබ්ණු කල්බ් රළියල්ලාහු අන්හු  තුමා ද යමාමා රටේ රජු හව්ද ඉබුණු අලී වෙත, වලීද් ඉබ්ණු අබු අල් අම්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද සිරියා රජු හාරිල් ඉබුණු අබු හමීර් වෙත ෂුජා ඉබ්නු වහබ් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද ඕමානය රටෙහි

රජ සෘෆර් වෙත අම්ර් ඉබුනු ආස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද ලියුම් ගෙන යන ලදි. මෙසේ යවන ලද ලිපි පදනම් කරගෙන උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා දිවානුල් බරීද් නම් තැපැල් දෙපාර්තමේන්තුව ඇති කළේ ය. මෙය උමයියාවරුන්ගේ වකවානුවෙහි දීවානුල් බරීද්වල් අක්බර් යන නාමයෙන් තැපැල් ප්‍රවෘත්ති දෙපාර්තමේන්තුවක් ලෙසට දියුණු විය. ඒ අවස්ථාවේ පරවියන්, තැපැල් මාර්ග ලෙස භාවිත කළේ ය. මේ හැර මෙම සන්නිවේදන ක්‍රියාවලිය දීවානුල් රසායිල්, දිවානුල් කාතිබ්, දිවානුල් තාහිබ් යන දෙපාර්තමේන්තුන් ලෙස ක්‍රියා කළ හැටි දැකිය හැකි ය.

මුස්ලිමෙකු තොරතුරුවල පැහැදිලි ව හා සියුම් ලෙස සිටිය යුතු යි. තොරතුරු දැන ගැනීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් මදීනා හිජ්රතයේ දී තව්ර් ගුහාවේ තෙදිනක් නතර වුණේ ය. මක්කමේ විසූ කුරෂිවරුන්ගේ ක්‍රියා කලාපය රහසෙන් දැන ගැනීමට අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා පත් කළේ ය. මුෂ්රික්වරුන්ගේ ක්‍රියාදමය දැනගැනීමට ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා හට පරක්කු වී පැමිණෙන ලෙස දන්වා ලිපියක් ලිව්වේ ය. විරුද්ධවාදීන්ගේ සේනාවේ පැමිණීම ගැන දැන ගැනීම සඳහා ඔටුවන්ගේ මල පරීක්ෂාවට ලක් කළේ ය. "ගුහාවක් තුළ සිටි නමුදු තමා අවට සිදුවන දේ ගැන අවදියෙන් සිටිය යුතු යි. එවැනි නොපෙනෙන ස්ථානයක සිට වූව ද මාධ්‍ය උපක්‍රම භාවිත කර තොරතුරු දැන ගත යුතු යි, " යන්න මෙතුළින් මෙය විදහා දක්වයි.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තමා අවට පිහිටා තිබූ දුර රටවල පවතින තත්ත්වය ගැන හොඳ අවදියෙන් සිටියේ ය. අබිසීනියා රජු කවිද, ඔහුගේ ආගම කුමක් ද, ඔහුගේ ද එම රටේ ජනතාවගේ ද ගුණාංග මොනවා ද, එම රටේ විදේශ ප්‍රතිපත්තින් කුමක් ද, යනාදිය හොඳට දැන සිටිය නිසා පළමුවෙනි හිජ්රත් කණ්ඩායම එහි යැව්වේ ය. ෂීබා රටේ රැජින බල්කීස්, සුලෙයිමාන් අලෛහිස්සලාම් වැනි අය දුරබැහැර රටවල්වල ප්‍රවෘත්ති දැන ගැනීමට හුද්හුද් කුරුල්ලා භාවිත කරන ලද පුවත අල් කුර්ආනය පවසයි. මෙය ද අවට සිදුවන දේ ගැන අවදියෙන් සිටීම අත්‍යවශ්‍ය ය, යන්නට සාක්ෂි වේ. ඉහත පවසන ලද විවිධ උපක්‍රම අවස්ථානුකූල ව වුවමනාවන්ට අනුව පසු කාලයේ විවිධ සංවිධානවල අනුගමනය කර ඇත.

වත්මන් සන්නිවේදන මාධ්‍යයේ දියුණුව අනුව ජාත්‍යන්තර තලයට අදහස් උදහස් සබඳතා ඇඟිලි තුඩින් පවත්වාගෙන යයි. බලසම්පන්න රාජ්‍යයන්ගේ නාවික හමුදාව, ගුවන් හමුදාව, පාබල හමුදාව, යනාදීන්ගේ ශක්තිය හා බලය යනාදිය සන්නිවේදන මාධ්‍යයන් මඟින් අභිබවා ගොස් ඇත. ඒවා රටක ජය හා පරාජය තීරණය කරන සාධක බවට සන්නිවේදනය පත් වි ඇත. එය ලබා දෙන යහපත් දේ බොහෝ ය. අයහපත් දේ ද බොහෝ ය. සන්නිවේදන මාධ්‍යය මිනිසාගේ පාරම්පරික සමාජය, ආගම, සංස්කෘතිය යනාදියට විරුද්ධ දේ වෙත ඔවුන්ව කැඳවයි. එහි අයහපත් දේ පාලනය කළ නොහැක. එ තුළින් දැනුම සොයා යන මං පෙතේ අපරාධ ක්‍රියා වලට පොළඹවීමේ ප්‍රවණතාවක් ද ඇත. වැඩිහිටියන් හා තරුණයන් යන සීමාව ඉක්මවා කුඩා දරුවන්ව ද ආක්‍රමණය කර ඇත. සන්නිවේදන මාධ්‍යය විධිමත් ව භාවිත කළා නම් එය අපට ලබා දෙන යහපත් දේ අපරිමිත ය. එම නිසා ඒ ගැන ඉස්ලාමීය දෘෂ්ටිය දැනගෙන භාවිත කළ යුතු යි.

මූලික ව සියලු අංගයන් අනුමත කර ඇත, යන නීතියට යටත් ව එක් එක් කාලවකවානුවල භාවිත වන සොයා ගැනීම තොරතුරු තාක්ෂණ මාධ්‍යය උපක්‍රම හොඳ අදහස් ව්‍යාප්ත කිරීමට හා හොඳ අදහස් ලබා දීමට ද සමාජයේ ගතිගුණාංග වර්ධනය වීමට ද අධ්‍යාත්මික ප්‍රවණතා ශක්තිමත්වීම ද විනය හා සාරධර්ම ආරක්ෂා කිරීමට ද ඉස්ලාමය අනුමැතිය දී ඇත. ඒ සමග මාධ්‍යට කුමන සංස්කෘතික ගති පැවතුම් තිබිය යුතු ද යන්න ද පැහැදිලිව කියා ඇත. ඒවා පහත සඳහන් අන්දමින් වෙන් කර පැහැදිලි කළ හැකි ය.

### 1. තහවුරු වී තිබීම (සහතික වීම)

සන්නිවේදන මාධ්‍යයන් නිකුත් කරන තොරතුරු සහතික කළ යුතු යි. තමාට ලැබෙන තොරතුරු සියල්ල ම සහතික නොකර නිකුත් කළ නොහැක. "කෙනෙකු තමන්ට ඇසෙන තොරතුරු සියල්ල ම (සහතික නොකර) නිකුත් කිරීම ඔහු කියන මහා බොරුවකි," යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසී ය. (මුස්ලිම්)

එක් අවස්ථාවක නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ළඟට පැමිණි කෙනෙකු බනූ මුත්තලිෆ් ගෝත්‍රිකයන් ආගම් වෙනස් කර ඇති බවට දන් වූ විට එම ප්‍රවෘත්තිය පදනම් කොට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් සමහර ක්‍රියාවලින් මෙහෙයවීමට තැත් කළේ ය. එම අවස්ථාවේ දී "විශ්වාසවන්තයෙනි, කුමන සතුරෙකු ඔබ ළඟට කුමක් හෝ ප්‍රවෘත්තියක් ගෙනා විට (එහි නිරවද්‍යතාව දැන ගැනීමට ඒවා) මනා ලෙස තහවුරු කර පැහැදිලි කර ගන්න. නැතහොත් ඔහුගේ කියමන විශ්වාස කර අනවබෝධය නිසා සමාජයට හානි කරන අන්දමට තීරණයන්ට එළඹිය හැකි ය.

**පසු ව කළ දේ ගැන නුඹලාට දුක් වීමට හෝ ශෝකයට පත් වීට සිදුවනු ඇත."**

**(49 අල් හුජ්රාත් : 6)**

එමනිසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් මෙම තොරතුරු සහතික කිරීම පිණිස කාලිද් ඉබ්නු වලීද් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා යැව්වේ ය. ඔහු තමාගේ සහචරයන්ගේ රහස් තොරතුරු සොයන්නට රාත්‍රී කාලයේ බනූ මුස්තලක් යවා ගෝත්‍රිකයන් අධීක්ෂණයට ලක් කළේ ය. ඒ අවස්ථාවේ දී ආගම් වෙනස් නොවී ඇති බව තහවුරු වූ ප්‍රවෘත්තිය එතුමාට ලැබුණේ ය. එම නිසා මාධ්‍යයන් ප්‍රකාශයට පත් කරන වාර්තා දත්ත සියල්ල ම සහතික කිරීමෙන් පසු ව නිකුත් කළ යුතු යි.

**"නුඹලා ඇත්ත ප්‍රකාශ කරන්නන් බවට ඔබ සිටී නම් ඔබේ සාක්ෂි ඉදිරිපත් කරන්න.**

**(27 අන් නම්ලු : 64)**

### 2. විශ්වාසවන්ත භාවය

සත්‍යය හා ආරක්ෂාව මාධ්‍යකරුවකුට තිබිය යුතු වැදගත් ගුණාංග වේ. මූලික ධර්මයන්ගෙන් තොරතුරු ලබා ගන්නා අවස්ථාවේ දී ද එය නිවැරදි ද යන්න විශ්වාසය හා ආරක්ෂාව රැකිය යුතු යි. මනඃකල්පිත භාවය, අතිශෝක්තිය, බොරු මිශ්‍රණය, යනාදිය බැහැර කර විශ්වාසවන්තභාවයෙන් යුක්ත ප්‍රවෘත්ති පමණක් ප්‍රකාශ කළ යුතු යි.

**"නුඹලා ඇත්ත ප්‍රකාශ කරන්නන් නම් මාහට සාක්ෂි ඇති ව දැනුම් දෙන්න**

**(6 අල් අන්ආම් අන් නිසා :143)**

## 3. මධ්‍යස්ථභාවය හා නිරවද්‍යතාව

සාරධාර්මික වගකීම් සහිත මාධ්‍ය කිසිසේත් ම පක්ෂග්‍රාහී නොවිය යුතු ය. ප්‍රවෘත්තිය විකෘති කර ද අභිභවා ද අඩු තක්සේරු කර ද නිකුත් කිරීම සාරධර්මයට පටහැනි ය. විශ්වාසවන්තයෙනි, නුඹලා සාධාරණත්වයේ පවතින්න. (නුඹලා සාක්ෂි දරුවා නම් එය) නුඹලාට හෝ නුඹලාගේ දෙමව්පියන්ට ද හෝ කිට්ටු ම ඥාතීන්ට එරෙහි වන අන්දමට තිබුණ ද අල්ලාහ්ට (නිවැරදි) සාක්ෂි දරන්නා හැටියට පත්වන්න.

**(නුඹලා කා හට සාක්ෂි කියන්නේ ද?) ඔහු ධනවතෙක් ද, දුප්පතෙක් ද (සත්‍යම ප්‍රකාශ කරන්න එම නිසා) අල්ලාහ් එම දෙදෙනාට ම (උදව් කරන්න) ඉතා සුදුසුවන්තයා වේ. එම නිසා නුඹ (නුඹේ) ආශාවන් ද (අභිලාෂයෙන්) අනුගමනය කර සීමාව නොඉක්මවන්න.**

**(4 අන් නිසා :135)**

## 4. ශුභසිද්ධිය රැකීම

සෑම පුද්ගලයකුට ම අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමේ නිදහසක් ඇත. මාධ්‍යවලට ද මේ නිදහස ඇත. නමුත් මෙම අයිතිවාසිකම භාවිත කරන විට පොදු ජනතාවගේ ශුභසිද්ධියට හානි නොවන බවට වග බලාගත යුතු ය. වැරදි ක්‍රියාවලට යොමුවන යම් දෙයක් විකාශනය කිරීම, දර්ශනය කිරීම, නිකුත් කිරීම යනාදිය, සීමාව ඉක්මවා යෑමකි; ද්‍රෝහිවීමකි. නමුත් අපරාධ ක්‍රියාවන් තව තවත් වර්ධනය නොවීමට වග බලා ගත යුතු යි. සාරධර්මයෙන් යුක්ත ව ජීවත්වීමට මග පාද ගත යුතු යි. සමාජයේ සිදුවන ලිංගික අතවර හා දූෂණය සීමාව ඉක්මවා මාධ්‍ය ඔස්සේ ප්‍රසිද්ධ කිරීම නිසා ද දුබලයන් ඒ වැනි දේට පෙළඹීමට ඉඩ ඇත. එම නිසා මෙවන් පහත් සිද්ධීන් හා ප්‍රවෘත්ති ප්‍රකාශ කරන්නන්ට අල්ලාහ් දැඩි ලෙස අවවාද කරයි.

**"විශ්වාසකයින් අතර දුරාචාරය පහළ වීම ප්‍රිය කරන අයට නියත වශයෙන් ම මෙලොවෙත් පරලොවෙත් වේදනීය දඬුවම් ඇත. එයින් ඇතිවන විපකයන් අල්ලාහ් දන්නෙහි ය; නුඹල නොදන්නෙහු ය."**

**(24 අන් නූර් :19)**

## 5. සදාචාරය රැකීම

ඕනෑම තොරතුරක් නිවැරදි ව හා සදාචාරාත්මකව ඉදිරිපත් කළ යුතු යි. පහත් හැඟීම් නූපද්දන විරෝධතාව හා සතුරුකම වර්ධනය නොවන ශිෂ්ට වචන භාවිත කළ යුතු යි.

**"අපරාධය කරන ලැබූ අයට හැර අන් කිසිවෙකුට පරුෂ වචන ප්‍රසිද්ධියේ ප්‍රකාශ කිරීම අල්ලාහ් ප්‍රිය නොකරයි. අල්ලාහ් සර්වශ්‍රාව්‍යය, සර්වඥණීය."**

**(4 අන් නිසා :148)**

"තව ද ඔවුන් සමග ඉතා හොඳින් ප්‍රිය ලෙස වාද කරන්න."

(16 අන් නහ්ල් :125)

නිදහස් සන්නිවේදන ක්ෂේත්‍රය මුළු මිනිස් සංහතියේ ම ශුභසිද්ධිය අරමුණු කොට ගෙන නීතිය හා මානව අයිතිවාසිකම් යනාදිය තහවුරු කිරීම හා ආරක්ෂා කිරීම සඳහා සහය ලබාදෙන අතර තනි පුද්ගල, පවුල්, ජාතික මට්ටමින්, ජාත්‍යන්තර මට්ටමින් විනය සදාචාරය රැකීමට ද, එකමුතුකම රැකීමට ද, හොඳ අනාගතයක් තහවුරු කිරීමට ද මග පෙන්වීමට අවශ්‍යය බව ඉස්ලාම් බලාපොරොත්තු වේ.

**පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන**

❁ الجُمْعَةُ ❁ العِيْدُ ❁ المَسْجِدُ ❁ عُكَّاظٌ ❁ ذُو المَجَازِ ❁ المِنْبَرُ ❁ المَأْذَنَةُ ❁
الخُطْبَةُ ❁ أَصْحابُ الصُّفَّةِ ❁ الحَلْقَةُ ❁ دِيْوانُ الإِنْشاءِ ❁ دِيْوانُ البَرِيْدِ والأَخْبَارِ ❁
دِيْوانُ الرَّسائِلِ ❁ دِيْوانُ الخَاتَمِ ❁ دِيْوانُ الكاتِبِ ❁ هُدْهُدْ ❁ بَنُو المُصْطَلَقِ

**අභ්‍යාසය**

1. මාධ්‍යයේ වැදගත්කම ගැන විස්තර කරන්න.
2. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා හඳුන්වා දුන් හා ක්‍රියාවට නැංවූ සමහර මාධ්‍ය ක්‍රම ගැන සඳහන් කරන්න.
3. මාධ්‍ය අනුගමනය කළ යුතු ගුණාංග ගැන සඳහන් කරන්න.
4. මාධ්‍ය භාවිතයෙන් අපට ලැබෙන යහපත් අයහපත් දෑ ගැන සඳහන් කරන්න.



# 32

# උම්මත් ගැන වූ දැක්ම

وَمَا كَانَ النَّاسُ إِلاَّ أُمَّةً وَّاحِدَةً فَاخْتَلَفُوْا...

**"(මුලදී) මනුෂ්‍යයින් (සියලු දෙනා) එකම සමාජයක් විය. පසු ව (එකිනෙකට වෙනස් දහම් පිළිවෙත් සොයා ගනිමින්) ඔවුහු භේදභින්න වූහ....ම**

**(10 යූනුස් : 19)**

'උම්මත්' යන පදයෙහි වචනාර්ථ වශයෙන් 'මව, සමාජය' යන අරුත් පොදුවේ භාවිත වුව ද සමාජ විද්‍යා ක්ෂේත්‍රයේ විද්වතුන් එය නිර්වචනය කරන්නේ, පොදු අරමුණක් සහිත ව එකමුතු වූ සමාජයක් යනුවෙනි. එනම් පාරම්පරික සිරිත්-විරිත් මත, එක ම ප්‍රතිපත්තියක් අනුව, පොදු අරමුණක් හෝ ඉලක්කයක් මත, එක ම අභිලාෂයක් මත, එක ම ප්‍රදේශයක ජීවත් වීම, එක ම ස්වරූපයක් පෙන්වීම ආදි වශයෙන් එක් පොදු පදනමක් මත පිහිටා සංකේන්ද්‍රණය වන ජන සමූහයක් මෙහි දී අදහස් වේ.

ඉස්ලාම් සම්ප්‍රදය අනුව ඉස්ලාම් ආගමික සමාජය ම ඉහත නිර්වචනයට ඇතුළත් වේ. විවිධ ජාතීන් ජීවත් වන දේශයකට අයත් ජන සමූහයක් සේ සලකා මෙහි දී අප 'උම්මත්' ගැන පැහැදිලි කරගත යුත්තේ, ආගමික හා සමාජීය යන පැතිකඩ දෙක ම සැලකිල්ලට බඳුන් කරමිනි.

අල් කුර්ආනයෙහි උම්මත් යන වචනය වාර 50කට වඩා වැඩි ස්ථානවල යෙදී තිබේ. ඒවා සියල්ලෙහි සමස්ත අර්ථය ගෙන බැලූ විට මුල් යුගයේ දී එක ම මවකට හා එක ම පියකුට දාව ඉපදුණු එක ම දරු කැලක් සේ පොදු ප්‍රතිපත්ති හා 'උම්මතයක්' ලෙස මිනිසා ජීවත් වුණු බවත් ක්‍රමයෙන් අදහස්වල විවිධත්වය, නිසා වෙන් වෙන් කණ්ඩායම්වලට බෙදී වෙන් වූ බවත් පැහැදිලි වේ. මෙලෙස බෙදී වෙන්වුණු කොටස් 'ලා ඉලාහ ඉල්ලල්ලාහු' යන කලිමාව මගින් එකමුතු කිරීමේ කාර්යය අල්ලාහ් විසින් නබිවරුන්ට පවරා ඇත.

"මිනිස්සුන් සියල්ල ම (ආරම්භයේ දී එක ම ආගමක් පිළිපදින) එක ම උම්මත් ලෙස සිටිහ. පසු ව (තමන් තුළ ඇති ඊර්ෂ්‍යා, ක්‍රෝධ ආදිය හේතුවෙන්) බොහෝ කණ්ඩායම් ලෙස වෙන් වූහ."

(10 : යූනුස් 19)

දූතයෙනි! පාරිශුද්ධතාවෙන් තිබෙන දේ අනුභව කරන්න. තව ද පුණ්‍යකර්මයන් කරන්න. නුඹලා කරන දේ ගැන මම අවබෝධයෙන් සිටිමි. තව ද මෙය එකම උම්මතය වෙයි. එය තමා ඔබේ උම්මතය වන්නේ. මා ඔබේ රබ් වේ. එමනිසා මට බිය වෙන්න.

(23: අල් මුඃමිනූන් 51,52)

මිනිසුන් සියලු භේද තුරන් කර එකට අල්ලාහ් පමණක් විශ්වාස කරන එකම උම්මත් ලෙස එකතු වීම අල්ලාහ්ගේ දායාදයට පාත්‍ර වන කරුණක් බව අල් කුර්ආනය පවසයි.

"අල්ලාහ් කැමැති වුණා නම් නුඹලා එක ම උම්මත් ලෙස පත් කරයි. එසේ ම මොහු කැමැති වුණු අය තමන්ගේ දයාව තුළට ඇතුළු කරයි."

(42: අෂ් ෂූරා 8)

"නුඹලාගේ දෙවියා සිතුවා නම් මිනිසුන් සියලු දෙනා ම එකම උම්මත් ලෙස පත් කරයි. (ඒවගේ කැමැති වුණේ නැත.) ඔහු ආභ්‍යන්තරික වශයෙන් ම වෙනස්කම් සහිත ව සිටිති. ඔවුන්ගෙන් ඔබේ ම දෙවියාගේ දයාවට පාත්‍ර වූවන් හැර."

(11: හූද් 118)

ඉස්ලාමීය සාමාජවිද්‍යා දර්ශනිකයන් වන ඉමාම් ඉබ්නු හල්දූන්, පාරාබි, රෂීද් රිලා යනාදි පුද්ගලයින් උම්මත් ගැන විග්‍රහ කරන විට 'මුස්ලිම් උම්මත්' යන වදන "ඉස්ලාම් ධර්මයට අයත් වූවන් යන පොදු ලක්ෂණය ද මධ්‍යස්ථ භාවය, කුසල් කරන ලෙස අණ කර අකුසල් වළක්වා ගැනීම. මහජනතාවට වග කියන සුවිශේෂි ගුණාංග සහිත ව තනි පුද්ගලයන්ගේ එකතු වීම යනුවෙන් නිර්වචනය කරයි. මෙය මුස්ලිම් උම්මත් ගැන අල් කුර්ආන්හි වැකි තුළින් ලබාගත් නිර්වචනය වේ.

"මිනිස්සුන්ට පහල කරන ලද විශිෂ්ට උම්මත් ලෙස නුඹලා සිටින්නෙහු. නුඹලා කුසලය අණ කරන්නෝ ය; අකුසල වළක්වාලන්නෝ ය."

(3: ආල ඉම්රාන් 110)

"නුඹලා පොදු ජනතාවට වග කියන්නන්, ලෙස සිටීම සඳහා මධ්‍යස්ථ ජන කණ්ඩායමක් (උම්මතයන්) ලෙස නුඹලා පත් කළෙමු."

(2: අල් බකරා 143)

ඉහත සඳහන් කළ නිර්වචනවලින් මිනිසුන් අතර ඇති වී තිබෙන ජාති, කුල,ආගම්, පාට ආදී භේද කිසි ම දෙයක් නොසලකා "ලා ඉලාහ ඉල්ලල්ලාහු මුහම්මදුර් රසූලුල්ලාහ්" යන කලීමාව කියා ඉස්ලාමීය ජීවන ක්‍රමය තමන්ගේ ජීවන ක්‍රමය ලෙස පිළිපදින සෑම තනි පුද්ගලයෙකු ම ද මුස්ලිම් උම්මතයහි සාමාජිකයකු ලෙස සලකනු ලැබේ.

මුස්ලිම් උම්මත්හි බිහිවීම නබිවරුන්ගේ පියා වන ඉබ්‍රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාණන් හා ඉස්මායිල් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ඉලක්කයක් හා සිහිනයක් වේ. ඔහු "අල්ලාහ් අප දෙදෙනා ඔබට අවනත වන මුස්ලිම්වරුන් බවට පත් කරනු. තවද අපගේ පරම්පරාවෙන් ඔබට අවනත වන මුස්ලිම් උම්මතය බිහිකරනු මැන" යැයි ප්‍රාර්ථනා කළහ. ඔවුන් කඃබා ඉදි කරන අවස්ථාවේ දී මෙලෙස ප්‍රාර්ථනා කළ බවට අල් කුර්ආනය පවසයි. මුස්ලිම් උම්මත්හි ප්‍රධානියා වන මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ඉස්මායිල් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ පරම්පරාවෙන් පැමිණීම ද කඃබාව ලෝකයේ තිබෙන සියලු මුස්ලිම්වරුන්ට එක උම්මත් ලෙස එකතු කිරීම ද ඉබ්‍රාහීම් අලෛහිස්සලාම්ගේ හා, ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් තුමාණන්ගේ ප්‍රාර්ථනාව පිළිගත් බවට සලකුණක් වේ.

අල් කුර්ආනය හා සුන්නාව උම්මත් යන ව්‍යුහය ආරක්ෂා කර ව්‍යාප්ත කිරීම සඳහා විවිධ මගපෙන්වීම් ලබා දී ඇත. ඒවායේ සමහරක් පහත දැක්වේ.

1. අල් කුර්ආනය හා සුන්නාව දැඩි ව අනුගමනය කිරීම.
2. නායකත්වයට අවනත වීම.
3. එකමුතුව කරන යුතුකම්වලට වැදගත් තැනක් ලබා දීම.
4. තනි පුද්ගලයන්ට අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමේ නිදහස ලබා දීම.
5. පොදු විෂය කරුණුවල විවිධ ප්‍රතිවිරුද්ධ අදහස් මතු වන විට පොදු ඒකමතික තීන්දුවකට පැමිණ එය පිළිගැනීම.
6. මස්ජිද් මගින් මුස්ලිම්වරුන් එකමුතු කිරීම.
7. සාක්ෂි දැරීම හා ආදර්ශවත් ලෙස ක්‍රියා කිරීම.
8. සහෝදරත්වය රැකීම.
9. සමානාත්මතාවය රැකීම

ඉහත සඳහන් මගපෙන්වීම් පිළිගෙන උම්මතයෙහි එකමුතුකම ඒකීයභාවය රැකීම සෑම මුස්ලිම්වරයෙකුගේම වගකීම වේ. එක් තනි පුද්ගල බලය හා ආරක්ෂාව උම්මත්හි බලයේ ආරක්ෂාවේ ද රැඳී ඇත. එසේ ම අවසාන දිනයේ ඵලය ද උම්මතය සමග එකතු වී ජීවත් වන්නන් හට ලැබෙන්නේ ය.

උම්මතය භේදභින්න වීම ගැන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තරයේ හෙළා දුටුවේ ය. මගේ උම්මතය කණ්ඩායම් 7 කට බෙදා වෙන් වේ. එහි කණ්ඩායමක් හැර අනිත් සියල්ල ම නිරයට පිවිසෙයි. එම කණ්ඩායම අල් ජමාආ වේ. (ඉබ්නු මාජා)

ඉහත දැක්වූ හදීස් මුස්ලිම් උම්මතයට අවවාදයකි. එය වැරදි ලෙස අර්ථකථනය නොකළ යුතු ය. මුස්ලිම් උම්මත්හි ෆිර්කා, තාඉෆා, හිස්බ්, ජමාඅත්, මද්හබ්, හරකත්,

නජ්කාන් ජමයියන් යන විවිධ සංවිධාන ඇත. මෙම සංවිධාන ඉස්ලාම්හි අකීදාව ද, ෂරීආව ද පිළිගන්නා තුරු නිරයට පිවිසෙන 71හි එකක් ලෙස සලකන්නට නොහැකි ය. උම්මත් යන මූලික ව්‍යුහය පිළිගෙන එහි පැවැත්මට හා ව්‍යාප්තිය උදෙසා ක්‍රියා කරන තනි පුද්ගලයන් ද සංවිධාන ද ස්වර්ගයට පිවිසෙන කණ්ඩායම් වන අල් ජමාඅතයට අයත් ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් උම්මත් ගැන තම දර්ශනය විවෘත වූ පෘථුල මනසකින් යුතු ව ඉදිරිපත් කළේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. "කවරකු අපගේ සලාතය ඉටු කරන්නේ ද අපගේ කිබ්ලාව පෙරටු ගන්නේ ද අප විසින් ගෙල සිඳින ලද දේ අනුභව කරන්නේ ද ඔහු අපට අයත් කෙනෙකි."

මෙම හදීසය මගින් සුළු දේවල්වලට භේද නොවී ඒවා පසුපස හඹා නොගොස් මූලික කරුණුවල දී එකමුතු විය යුතු බවට වූ හැඟීම පැහැදිලි කරයි.

සමාජ විද්‍යාඥයන් ප්‍රාදේශීය වශයෙන් එකමුතු වූවන් ද උම්මත් හැටියට සැලකීම ගැන මීට පෙර බැලුවෙමු. ඊට අනුකූලව ජාත්‍යන්තර මුස්ලිම් උම්මතයට අයත් නොවූවන් ලෙස හා ලාංකික උම්මතය අයත් කෙනෙකු ලෙස ද අපගේ වගකීම් අප නිවැරැදි ව දැන ඉටු කිරීම අපේ ධාර්මික වගකීමකි.

ශ්‍රී ලාංකික ජනයා වශයෙන් අප අනුගමනය කළ යුතු මගපෙන්වීම් ලෙස පහත සඳහන් දේ දැක්විය හැකි ය.

* මාතෘභූමියට ආදරය කිරීම
* මාතෘභූමියට විශ්වාසවන්ත වීම
* ජනතාවගේ හැඟීම්වලට ගරු කිරීම
* මාතෘභූමියේ එකමුතුකම වෙනුවෙන් කටයුතු කිරීම
* රට ජාතිය මුහුණ දෙන අභියෝගයවලට එක් ව මුහුණ දීම
* රටේ නීතිරීතිවලට ගරු කිරීම
* පොදු කටයුතුවල දී පෞද්ගලික ආගමික හා ජාතිවාදී පටු මානසිකත්වයෙන් මිදීම
* සමාජ විරෝධී ක්‍රියා තුරන් කිරීමට සහයෝගය ලබාදීම
* අන් සමාජ සමඟ හැසිරීම සම්බන්ධ ව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් තමන්ගේ ජීවිතයේ පෙන්වූ ආදර්ශයන් අනුගමනය කිරීම
* ආගමික සංස්කෘතික අනන්‍යතාව හා ෂරීආවේ සේවාවන් රැකීම
* සහෝදර ජනතාව සමඟ සහජීවනයෙන් සාකච්ඡා පැවැත්වීම
* ජාතික භාෂාවන් ඉගෙන ගැනීම
* පොදු අරමුණු අනුගමනය කිරීම
* මව්බිම වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කිරීම

ඉහත සඳහන් සියල්ල ම ඉස්ලාමයේ පොදු මගපෙන්වීම් වලින් උපුටා ගත් දේ වේ. මුස්ලිම් උම්මතය මධ්‍යස්ථ උම්මතයක් හැටියට සලකා ක්‍රියා කළ විට අන්‍ය ජාතීන් හා සමාජය තුළ එකමුතුකමින් සහජීවනයෙන් (ජීවත් වීම) කිරීම අපහසු නොවේ.

## පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

❖ الأُمَّةُ ❖ ابنُ خَلْدُون ❖ الفِرْقَةُ ❖ الطَّائِفَةُ ❖ الحِزْبُ ❖ الجَماعَةُ ❖ المَذْهَبُ
❖ الحَرَكَةُ ❖ الطَّرِيْقَةُ ❖ الجَمْعِيَّةُ

## අභ්‍යාසය

1. 'උම්මත්' යන වචනයෙහි භාෂාමය අදහස හා නිර්වචනය සඳහන් කරන්න.

2. මුස්ලිම් උම්මතය ගැන නිර්වචනයෙහි සඳහන් වන වැදගත් ගුණාංග තුනක් දෙන්න.

3. ඉබ්‍රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ හා ඉස්මායිල් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ප්‍රාර්ථනා පිළිගත් බවට දැක්වෙන සලකුණු මොනවා ද?

4. මුස්ලිම් උම්මතයේ ව්‍යුහය රැකීමට අප විසින් අනුගමනය කළ යුතු මගපෙන්වීම් මොනවාද?

5. ලාංකික උම්මත් යන්නෙන් අප ළඟ තිබිය යුතු ගුණාංග මොනවා ද?